# සිංහල

# භාෂාව හා සාහිත්‍යය

## 11 ශ්‍රේණිය

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



**සියලු ම පෙළපොත් ඉලෙක්ට්‍රොනික් මාධ්‍යයෙන් ලබා ගැනීමට www.edupub.gov.lk වෙබ් අඩවියට පිවිසෙන්න.**

# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා
ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති
අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ
අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ
අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්



"අලුත් වෙමින්, වෙනස් වෙමින්, නිවැරදි දැනුමෙන්
රටට වගෙ ම මුළු ලොවට ම වෙන්න නැණ පහන්"

## ගරු අධ්‍යාපන අමාත්‍යතුමාගේ පණිවුඩය

ගෙවී ගිය දශක දෙකකට ආසන්න කාලය ලෝක ඉතිහාසය තුළ සුවිශේෂී වූ තාක්ෂණික වෙනස්කම් රැසක් සිදුවූ කාලයකි. තොරතුරු තාක්ෂණය, සන්නිවේදනය, ප්‍රමුඛ කරගත් සෙසු ක්ෂේත්‍රවල ශීඝ්‍ර දියුණුවත් සමඟ වත්මන් සිසු දරු දැරියන් හමුවේ නව අභියෝග රැසක් නිර්මාණය වී තිබේ. අද සමාජයේ පවතින රැකියාවල ස්වභාවය නුදුරු අනාගතයේ දී සුවිශේෂී වෙනස්කම් රැසකට ලක් වනු ඇත. එවන් වටපිටාවක් තුළ නව තාක්ෂණික දැනුම සහ බුද්ධිය කේන්ද්‍ර කරගත් සමාජයක වෙනස් ආකාරයේ රැකියා අවස්ථා ද ලක්ෂ ගණනින් නිර්මාණය වනු ඇත. ඒ අනාගත අභියෝග ජයගැනීම වෙනුවෙන්, ඔබ සවිබල ගැන්වීම අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මගේත්, අප රජයේත් ප්‍රමුඛ අරමුණයි.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මාහැඟි ප්‍රතිලාභයක් ලෙස නොමිලේ ඔබ අතට පත් වන මෙම පොත මනාව පරිශීලනය කිරීමත්, ඉන් අවශ්‍ය දැනුම උකහා ගැනීමත් ඔබේ ඒකායන අරමුණ විය යුතු ය. එමෙන් ම ඔබේ මවුපියන් ඇතුළු වැඩිහිටියන්ගේ ශ්‍රමයේ සහ කැපකිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස රජය විසින් නොමිලේ පාසල් පෙළපොත් ඔබ අතට පත් කරනු ලබන බව ද ඔබ වටහා ගත යුතු ය.

ලෝකය වේගයෙන් වෙනස් වන වටපිටාවක, නව ප්‍රවණතාවලට ගැළපෙන අයුරින් නව විෂය මාලා සකස් කිරීමටත්, අධ්‍යාපන පද්ධතිය තුළ තීරණාත්මක වෙනස්කම් සිදු කිරීම සඳහාත් රජයක් ලෙස අප කටයුතු කරන්නේ රටක අනාගතය අධ්‍යාපනය මතින් සිදු වන බව අප හොඳින් ම අවබෝධ කරගෙන සිටින බැවිනි. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල භුක්ති විඳිමින්, රටට පමණක් නොව ලොවට ම වැඩදායී ශ්‍රී ලාංකික පුරවැසියකු ලෙස නැඟී සිටින්නට ඔබ ද අදිටන් කරගත යුතු වන්නේ එබැවිනි. ඒ සඳහා මේ පොත පරිශීලනය කිරීමෙන් ඔබ ලබන දැනුම ද ඉවහල් වනු ඇති බව මගේ විශ්වාසයයි.

රජය ඔබේ අධ්‍යාපනය වෙනුවෙන් වියදම් කරන අතිවිශාල ධනස්කන්ධයට වටිනාකමක් එක් කිරීම ද ඔබේ යුතුකමක් වන අතර, පාසල් අධ්‍යාපනය හරහා ඔබ ලබා ගන්නා දැනුම හා කුසලතා ඔබේ අනාගතය තීරණය කරන බව ද ඔබ හොඳින් අවබෝධ කර ගත යුතු ය. ඔබ සමාජයේ කුමන තරාතිරමක සිටිය ද සියලු බාධා බිඳ දමමින් සමාජයේ ඉහළ ම ස්තරයකට ගමන් කිරීමේ හැකියාව අධ්‍යාපනය හරහා ඔබට හිමි වන බව ද ඔබ හොඳින් අවධාරණය කර ගත යුතු ය.

එබැවින් නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල ලබා, ගෞරවනීය පුරවැසියකු ලෙස ඔබට හෙට ලොව දිනන්නටත් දේශ දේශාන්තරවල පවා ශ්‍රී ලාංකේය නාමය බබළවන්නටත් හැකි වේවා! යි අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මම ශුභ ප්‍රාර්ථනය කරමි.

**අකිල විරාජ් කාරියවසම්**
අධ්‍යාපන අමාත්‍ය

## පෙරවදන

ලෝකයේ ආර්ථික, සමාජීය, සංස්කෘතික හා තාක්ෂණික සංවර්ධනයත් සමඟ අධ්‍යාපන අරමුණු වඩා සංකීර්ණ ස්වරූපයක් ගනී. මිනිස් අත්දැකීම්, තාක්ෂණික වෙනස්වීම්, පර්යේෂණ සහ නව දර්ශක ඇසුරෙන් ඉගෙනීමේ හා ඉගැන්වීමේ ක්‍රියාවලිය ද නවීකරණය වෙමින් පවතියි. එහිදී ශිෂ්‍ය අවශ්‍යතාවලට ගැළපෙන ලෙස ඉගෙනුම් අත්දැකීම් සංවිධානය කරමින් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය පවත්වාගෙන යාම සඳහා විෂය නිර්දේශයේ දැක්වෙන අරමුණුවලට අනුකූලව, විෂයානුබද්ධ කරුණු ඇතුළත්ව පෙළපොත සම්පාදනය වීම අවශ්‍ය ය. පෙළපොත යනු ශිෂ්‍යයාට ඉගෙනීමේ උපකරණයක් පමණක් නොවේ. එය ඉගෙනුම් අත්දැකීම් ලබා ගැනීමටත් නැණ ගුණ වර්ධනයටත් චර්යාමය හා ආකල්පමය වර්ධනයක් සහිතව ඉහළ අධ්‍යාපනයක් ලැබීමටත් ඉවහල් වන ආශීර්වාදයකි.

නිදහස් අධ්‍යාපන සංකල්පය යථාර්ථයක් බවට පත්කරමින් 6 ශ්‍රේණියේ සිට 11 ශ්‍රේණිය දක්වා  පෙළපොත් 91ක් පමණ රජයෙන් ඔබට තිළිණ කෙරේ. එම ග්‍රන්ථවලින් උපරිම ඵල ලබන අතර ම ඒවා රැක ගැනීමේ වගකීම ද ඔබ සතු බව සිහිපත් කරමි. පූර්ණ පෞරුෂයකින් හෙබි, රටට වැඩදායී යහපත් පුරවැසියකු වීමේ පරිචය ලබා ගැනීමට මෙම පෙළපොත ඔබට උපකාරී වෙතැයි මම අපේක්ෂා කරමි.

මෙම පෙළපොත් සම්පාදනයට දායක වූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික මහත්ම මහත්මීන්ටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ස්තුතිය පළ කර සිටිමි.

**ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2019.04.10

| | |
|---|---|
| **නියාමනය හා අධීක්ෂණය** | ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |
| **මෙහෙයවීම** | ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |
| **සම්බන්ධීකරණය** | ප්‍රගීතිකා ජයසේකර<br>සහකාර කොමසාරිස්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**සංස්කාරක මණ්ඩලය**

| | |
|---|---|
| 1. රත්නසිරි අරංගල | මහාචාර්ය<br>ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය |
| 2. සඳගෝමි කෝපරහේවා | මහාචාර්ය<br>කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය |
| 3. ඊ. ආර්. නිමල් ප්‍රේමකුමාර | ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය<br>ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය |
| 4. ශ්‍රියානි අබේවික්‍රම | නියෝජ්‍ය අධ්‍යක්ෂ<br>භාෂා හා මානව ශාස්ත්‍ර අංශය<br>අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය |
| 5. ප්‍රගීතිකා ජයසේකර | සහකාර කොමසාරිස්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**භාෂා සංස්කරණය**

මහාචාර්ය පී. බී. ඒකනායක

## අවසාන ඇගයීම

1. මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේ
2. මහාචාර්ය රත්න විජේතුංග

## ලේඛක මණ්ඩලය

1. නයන තිලක් රත්නායක — විශ්‍රාමික සිංහල විෂය අධ්‍යක්ෂ, වැල්ලවාය
2. පී. ජී. ජී. ගයා වැයිහේන — ගුරු උපදේශක, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, හෝමාගම
3. බී. ඩී. සුනිල් බියන්විල — ගුරු සේවය, ගිරි/වික්‍රමශිලා ජාතික පාසල, ගිරිඋල්ල
4. ඩබ්ලිව්. එම්. එන්. බණ්ඩාර — ගුරු සේවය, බප/ගම්/දොම්පෙ මහ විදුහල, දොම්පෙ
5. අරුණ ප්‍රදීප්ත කෝට්ටෙගේ — ගුරු සේවය, හ/උඩමලල මහ විදුහල, උඩමලල, හම්බන්තොට

## සෝදුපත් කියවීම

ජයත් පියදසුන් — කර්තෘ මණ්ඩලය, සිළුමිණ,
ලංකාවේ සීමාසහිත එක්සත් ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර සමාගම

## පිටකවර නිර්මාණය

ඉන්දික ගුණවර්ධන

## පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය

එස්. වී. ජී. එරංගා දිල්රුක්ෂි — පරිගණක තාක්ෂණික සහායක,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

# පටුන

# දළඳා පෙරහැර

1

ඇසළ මාසයෙහි (ජූලි-අගෝස්තු) දිවයිනේ ප්‍රධාන විහාරස්ථාන කිහිපයක් මුල් කොට ගෙන පැවැත්වෙන අලංකාර පෙරහැර දේශීය ජනයාගේ මෙන් ම විදේශිකයන්ගේ ද ආකර්ෂණයට ලක් වූ දේශීය සංස්කෘතිකාංගයකි. මහනුවර මෙන් ම කතරගම, දෙවුන්දර, අලුත්නුවර, නවගමුව, රත්නපුරය ආදි ස්ථානවල ඇසළ පෙරහැර පැවැත්වුණ ද ඉතා උත්කර්ෂයෙන් ඇසළ පෙරහැර පැවැත්වෙන්නේ මහනුවර දළඳා මාලිගාව ආශ්‍රිතව ය.

පරම්පරානුගතව පැවතෙන නර්තන, වාදන හා රංගන අංග රාශියකින් හා ඉපැරණි චාරිත්‍රවලින් සමන්විත මේ පෙරහැර ශ්‍රී ලාංකේය අනන්‍යතාව පිළිබිඹු කරන උත්සවයක් ලෙස සැලකෙයි. අපේ ඇසළ පෙරහැර පැරණි ඉන්දියාවේ පැවති ආෂාඪ උත්සව හෙවත් ඇසළ කෙළියේ පරිණාමයෙන් ඇති වූවක් සේ පිළිගැනේ. මහනුවර ඇසළ පෙරහැර වර්තමාන මුහුණුවර ගෙන ඇත්තේ කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රාජ සමයෙහි පටන් බව පෙනේ. විවිධ ප්‍රදේශවල ඇසළ පෙරහැර පැවැත්වෙනුයේ ඒ ඒ ප්‍රදේශයට අධිපති සේ සැලකෙන දෙවියකු මුල් කර ගනිමිනි. එහෙත් මහනුවර ඇසළ පෙරහැර දළදාව මුල් තැන්හි ලා පැවැත්වෙන බෞද්ධ මහෝත්සවයක් වන අතර එයට පරිවාර වශයෙන් විවිධ දෙවිවරුන් සම්බන්ධ කර ගැනීම සිදු කෙරේ. එහෙයින් දළදා පෙරහැර විවිධ ආගම් අතර සහජීවනය වර්ධනය කරන චාරිත්‍ර වාරිත්‍රවලින් සමන්විත වූවක් සේ අගය කළ හැකි ය. සිංහල විශ්වකෝෂයේ තුන්වන කාණ්ඩයේ ඇසළ පෙරහැර මැයෙන් වන ලිපිය ආශ්‍රයෙන් සම්පාදිත මේ පාඩම දළදා පෙරහැර පිළිබඳ කෙටි හැඳින්වීමකි.

දළදා පෙරහැර ආරම්භ වූයේ කවදා ද යන්න පිළිබඳ නිශ්චිත නිගමනයක් දිය හැකි නො වේ. විජය ප්‍රමුඛ උතුරු ඉන්දියානු ආර්ය ජනයාගේ ආගමනය සමග දඹදිව පැවති ආෂාඪ උත්සවය මෙහි ද පැවැත්වීමට කටයුතු යෙදීම ඇසළ පෙරහැර ආරම්භ වීමට හේතු වූ බව මෙහි ආරම්භය සම්බන්ධ එක් අදහසකි. ඇසළ පෙරහැර, සුරාසුර යුද්ධයේ දී සුරයන් ජයග්‍රහණය ලැබීම සැමරීමට ආරම්භ වූ බවට ද මතයක් වෙයි. තවත් අදහසක් නම් වංකනාසික තිස්ස රජු (ක්‍රි.ව. 110-113) සමයෙහි සොළී ආක්‍රමණයේ දී පැහැර ගත් සිංහල සිරකරුවන් 12000ක් ද 12000ක් සොළී ජනයා ද පාත්‍රා ධාතුව ද සමග පත්තිනි දේවියගේ රන් සලඹ ආදි පූජ්‍ය වස්තු, ගජබා රජු විසින් නැවත සිරිලකට ගෙන ඒම සිහි කිරීමට ඇසළ පෙරහැර ආරම්භ වූ බව යි.

වර්තමාන මහනුවර ඇසළ පෙරහැරේ ආරම්භය ක්‍රි.ව. දහ අටවන සියවස මැද භාගයේ දී පමණ සිදු වන්නට ඇතැයි සැලකේ. ඊට ඇතුළත් වූයේ නාථ, කතරගම, විෂ්ණු, පත්තිනි යන සතර දේවාලයේ පෙරහැර පමණි. වැලිවිට සරණංකර සංඝරාජ හිමියන්ගේ අනුශාසනා පරිදි කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජු (ක්‍රි.ව.1747-1782) විසින් එකී සතර පෙරහැරට දළදා මාලිගාවේ පෙරහැරක් ද එක් කිරීම හේතුවෙන් ඇසළ පෙරහැරට බෞද්ධ මුහුණුවරක් ලැබුණු සේ සැලකිය හැකි ය. ඒ අනුව වර්තමාන දළදා පෙරහැරේ ආරම්භය කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජ දවස සිදු වූ සේ සැලකීම යෝග්‍ය ය.

පැරණි දළදා පෙරහැර සංස්කෘතිකාංග ප්‍රදර්ශනයට වඩා රාජ්‍ය බලය පෙන්වීමේ අවස්ථාවක් වූ බව පැරණි වාර්තා පිරික්සීමේ දී පෙනී යන කරුණකි. එවකට ලංකාවේ ආණ්ඩුකාරවරයා වූ ශ්‍රීමත් එඩ්වඩ් බාන්ස්ගේ අවසරය පරිදි 1828 මැයි 29 දින පැවැත්වුණු දළදා පෙරහැර පිළිබඳ ලිඛිත විස්තරයට අනුව, පෙරහැර ආරම්භ වී ඇත්තේ යුද්ධාචාර මධ්‍යයේ ය.

> "කාලතුවක්කු වෙඩි සහ කොඩිතුවක්කු විසිපහ ගණන් ගත නො හැකි තරම් මහත් ඝෝෂාවක් එදා පැවැත්තුවා ය. මෙයාකාර මහත් ගෞරවයෙන් කරඬුව වැඩමවා ගෙනැවිත් ඇතා ළඟ සිටිය පල්ලේගම්පහේ මහනිලමේ අතට උතුමාණන්වහන්සේගෙන් කරඬුව ලැබුණා ය. ඇතා පිට සිටිය මාතලේ දිසාපති මහත්මයා සහ උඩපළාතේ දිසා මහත්මයාත් විසින් රන්හිලිගේ අභ්‍යන්තරයට කරඬුව වැඩමවා ඇතා පිටින් බිමට බැහැපු තැන තේවාව භාණ්ඩ අරගත් සැම රදලවරු විසින් ම උතුමාණන්වහන්සේට වැඩ සිටීමට තනා තිබුණ ප්‍රථම මණ්ඩපයට උතුමාණන්වහන්සේ කැඳවාගෙන ගොස් එහි පොරොත්තු කළා ය."

එකල අලි ඇතුන් පිරිවරා ගත් ප්‍රදේශීය නායකයෝ ඔවුන්ගේ ධජ සහ ලාංඡන රැගෙන හමුදාව පිරිවරා ගෙන පෙරහැරට එක් වූහ. වර්තමානයේ එය දළදා මාලිගාවේ නිලධාරීන් සහ ගං දහයේ විදානෙලා ඇතුළු ප්‍රාදේශික සුළු නිලධාරීන් පිරිසකට සීමා වී තිබේ. ඉහත දැක්වුණ අවධියට වඩා වර්තමානයේ දළදා පෙරහැර නර්තනාංග රැසකින් සමන්විත ය. වෙස් නැටුම් ආදි විචිත්‍රාංග රැසක් එයට එක් වී තිබේ.



දළදා මාලිගාවේ නැකත් මොහොට්ටාල විසින් නියම කරනු ලබන සුබ මොහොතින් 'කප් සිටුවීමෙන්' පෙරහැර ආරම්භ වෙයි. කප් සිටුවීම යනු සතර දේවාලයේ පිරිසක් ඇසළ මස අමාවක දිනට දින කිහිපයකට පෙර පල නො හට ගත් කොස් ගසකට පුද පූජා පවත්වා එහි අරක් ගත් දෙවියෙක් වේ නම් ඉවත්ව යන ලෙස ආයාචනා කොට ගස කපා, එහි කඳෙන් රියන බැගින් දිගැති කොටස් සතරක් කපා ගෙන දේවාල සතරට බෙදා ගෙන පෙරහැරින් ගෙන ගොස් දේවාල භූමියෙහි සිටුවීම යි.

සතර දේවාලයේ කපුවන් දේවාලයට අයත් රන් ආයුධ කප වටා වැඩම කරවන, කුඩ, කොඩි, සේසත්, දවුල්, හොරණෑ සහිත පෙරහැර, 'දේවාල පෙරහැර' ලෙස හැඳින්වෙයි. එය කප් සිටුවූ දින සිට පස් දිනක් සන්ධ්‍යා කාලයේ පැවැත්වෙයි. පස් වන දිනයේ සිවු දේවාලයේ බස්නායක නිලමෙවරුන් ඇතුළු නිලධාරීහු රන්සිවිගෙයක රන් ආයුධ හිඳුවා රන්සිවිගෙය ඇතුපිට තබා පෙරහැරින් අවුත් දළදා මාලිගාව ඉදිරිපිට දේව සංහිඳේ දී දළදා කරඬුව සහිත රන්සිවිගෙය වැඩමවන, මාලිගාවේ ඇතා ප්‍රමුඛ පෙරහැර පෙරටු කර ගෙන පස් දිනක් වීථි සංචාරය කරති. මෙය 'කුඹල් පෙරහැර' නම් වෙයි. පෙරමුණේ රාල, ගජනායක නිලමේ, කාරියකරවන රාල, දියවඩන නිලමේ ආදි නිලධාරීන් ද කසකරුවන්, කොඩි, සේසත්, පන්දම් දරන්නන්, පාවඩ එළන්නන්, දවුල්, බෙර, හොරණෑ ආදිය වයන්නන්, නැට්ටුවන්, පන්තේරුකරුවන් ආදීන්ගෙන් මේ පෙරහැර සමන්විත වෙයි.





සතර දේවාලයන්හි දේවාභරණ වැඩමවන වාහන (රන් දෝලි), කුඹල් පෙරහැර ආරම්භ වී පස් වන දිනයෙහි පෙරහැර අගට එක් කෙරෙයි. 'රන් දෝලි පෙරහැර' නමින් හැඳින්වෙන්නේ එය යි. දළදා පෙරහැරේ කූටප්‍රාප්තිය ලෙස සැලකිය හැකි මෙම පෙරහැර හේවිසිකරුවන් හා හොරණෑකරුවන්, නැට්ටුවන්, අලි ඇතුන් ආදීන්ගෙන් ප්‍රමාණාත්මකව කුඹල් පෙරහැරට වඩා විශාල වන අතර ම විචිත්‍රත්වයෙන් ද අනූන ය. මෙය ද දින පහක් මුළුල්ලේ පැවැත්වෙන අතර අවසාන දින දෙකෙහි පෙරහැර අතිශය අලංකාරවත්ව පවත්වනු ලැබේ. කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජ සමයට පෙර ඇත් පෙරහැරේ එක් පසෙකින් රන් දෝලි ගෙන යෑමේ සිරිත පැවතිය ද රජුගේ නියෝග පරිදි එය පෙරහැරේ අගට එක් වූ බව කියැවේ.



රන් දෝලි පෙරහැරේ පස් වන දින රාත්‍රියේ පෙරහැර අවසානයේ අස්ගිරි විහාරයේ ආදාහනමළු විහාරයෙහි කරඬුව චාරිත්‍රානුකූලව තැන්පත් කෙරෙයි. පසුදා අලුයම සතර දේවාල පෙරහැර ගැටඹේ තොටේ දිය කැපීමට එක් වෙයි. දිය කැපීම සුර අසුර යුද්ධයේ දී අසුරයන් මැරූ කඩු සුරයන් විසින් සේදීම සංකේතවත් කරනු ලබන බවට මතයකි. ඒ පිළිබඳ අනෙක් අදහස වන්නේ ගජබා රජු සමග සොළී රටට ගිය නීල මහා යෝධයා සිය යගදාවෙන් ගසා මුහුදු දිය දෙබෑ කළ අයුරු දැක්වීමට දිය කැපීම සිදු කෙරෙන බවයි. දේවාලයවල කපු මහත්වරු ගඟ මැදට ගමන් කර පෙරහැරට සිටුවූ කප සහ ගිය වර්ෂයේ ලබා ගත් ජලය ගං ජලයට එකතු කරති. ඉන් පසුව රන් කඩුවෙන් ගඟ දිය දෙබෑ කර කෙණ්ඩියට ගන්නා ජලය පෙරහැරින් ගෙන එනු ලැබේ. දිය කැපීමෙන් පසු මහනුවර ගණ දෙවි කෝවිලට පැමිණෙන මෙම පෙරහැර එහි දී නැවතී පුද පූජාවල නිරත වෙයි. සවස් වරුවේ දළදා පෙරහැර අස්ගිරි විහාරයේ දී සූදානම් වන අතර නියමිත වේලාව හඟවන වෙඩි හඬ අනුව සිවු දේවාල පෙරහැර ද එක් වී වීථි සංචාරය කොට සුබ මොහොතින් දළදා මාලිගයට ප්‍රවිෂ්ට වෙයි. සිවු දේවාල පෙරහැර ඒ ඒ දේවාලය කරා යයි. මෙය 'දවල් පෙරහැර' නම් වෙයි. මින් පසු දින හතක් විෂ්ණු දේවාලයේ 'වලියක් නැටුම' නමැති ශාන්තිකර්මය සිදු කෙරෙන අතර සත් වන දිනයේ වස් දොස් හැරීම සඳහා වන 'ගරා යක් නැටුමෙන්' පෙරහැර හා සම්බන්ධ කටයුතු අවසන් කෙරෙයි.



අතීතයේ සිට මේ දක්වා විවිධ වෙනස්කම්වලට භාජනය වෙමින් පවත්වා ගෙන ආ නමුදු දළදා පෙරහැර ගමන් කිරීමේ සාම්ප්‍රදායික අනුපිළිවෙළක් ද දක්නට ලැබේ. එකී පෙළගැස්මේ තිබෙන සමහර පෙරහැර අංගවල සංකේතාත්මක අර්ථ ද ඇති බවට අදහසක් පවතී. නියඟයෙන් හා දුර්භික්ෂයෙන් රට ආරක්ෂා කර ගෙන රාජ්‍ය විචාරීම පාලකයාගේ යුතුකමකි. ඒ සඳහා ජලය අත්‍යවශ්‍ය ය. වැස්සට අධිපති ඉන්ද්‍ර දෙවියන්ගේ නියෝජිතයා ලෙස රජතුමා මේ සියල්ල සංකේතාත්මකව ඉටු කරයි. කප් සිටුවීම, දිය කැපීම ආදිය ජලය හා සම්බන්ධ සංකේතාත්මක කාර්ය සේ සැලකේ. එනිසා ම දළදා පෙරහැර ජලය ආශ්‍රිත උත්සවයක් ලෙස ද සැලකෙයි. වැස්ස ආශ්‍රිතව කෙරෙන විදුලි කෙටීම කස පිපිරවීමෙන් සංකේතවත් කෙරෙයි. ඉන්ද්‍ර දෙවියන්ගේ වැසි වලාකුළු මෙන් ම රජුගේ ශක්තිය ද අලි ඇතුන්ගෙන් සංකේතවත් කෙරේ. සාමාන්‍ය ජනයාගේ සහභාගිත්වයෙන් කෙරෙන පෙරහැරවල දී අලි ඇතුන් වෙනුවට ගවයා යොදා ගැනීම දැකිය හැකි ය. නවගමුව පත්තිනි දේවාලයේ ඇසළ පෙරහැර ඊට නිදසුනකි. හෙණ හඬෙහි දෝංකාරය සිහි ගැන්වීමට බෙර හඬ යොදා ගැනෙන බව පිළිගැනේ.

මුල් යුගයේ ඇසළ පෙරහැරෙහි අසිරිය හා සැරසිලි චාරිත්‍ර වාරිත්‍ර පිළිබඳව දේශීය මූලාශ්‍රයවල මෙන් ම ෆාහියන්, හියුං සාං ආදීන්ගේ දේශාටන වාර්තාවල ද සඳහන් වේ. රොබට් නොක්ස්ගේ ලංකාව පිළිබඳ ග්‍රන්ථයෙහි සහ බ්‍රිතාන්‍ය පාලන සමයේ උඩරට සංචාරයක යෙදුණු වෛද්‍ය වයිටර් හෝප් ඉදිරිපත් කළ වාර්තාවල කප් සිටුවීමේ පටන් ගෙවදීම දක්වා වූ සියලු විස්තර ඇතුළත් කර ඇත. ජෝන් ඩේවි, විල්හෙල්ම් ගයිගර්, හර්බට් කුෂ්මාන් ආදීන්ගේ ලේඛනවල ද ඇසළ පෙරහැර පිළිබඳ තොරතුරු ඇතුළත් ය. විලියම් ලිට්ල්මාන් නැමැත්තා ඇසළ පෙරහැර චිත්‍රයට ද නගා ඇත.

විදේශිකයන්ගේ ඇසින් දුටු සාක්ෂිවලට අමතරව **මහාවංසය, දීපවංසය, දාඨාවංසය, පූජාවලිය, දළදා සිරිත, දළදා පූජාවලිය, දළදා වතුර, එළු දළදා වංශය, දළදා පුවත, දළදා වරුණ** ආදි ග්‍රන්ථවල ද ඒ ඒ අවධියේ දළදා පෙරහැර පැවැත්වූ ආකාරය පිළිබඳ තොරතුරු රැසක් ඇතුළත් ය.

## අවබෝධය

1. මුල් යුගයේ ඇසළ පෙරහැර සමන්විත වූයේ කුමන දේවාලයන්හි පෙරහැරවලින් ද?
2. 'කප් සිටුවීම' යන්නෙන් අදහස් කෙරෙනුයේ කුමක් ද?
3. දළදා මාලිගාව ආශ්‍රිත උත්සවවලට අවශ්‍ය සියලු නැකැත් සකස් කරන ලද්දේ කවුරුන් විසින් ද?
4. දළදා පෙරහැරෙහි ගමන් ගත් අලි ඇතුන්ගෙන් සංකේතවත් වූයේ කුමක් ද?
5. 'රන් දෝලි පෙරහැර' යනු කුමක් ද?

# වචන වෙන් කොට ලිවීම

## විශේෂණ පද

යමක් වර්ණනා කිරීම, විස්තර කිරීම, ස්වභාවය දැක්වීම සඳහා භාවිත කරන පද 'විශේෂණ පද' යි. ඉන් වර්ණනා වෙන පදය 'විශේෂ්‍ය පදය' යි.

**උගත්** විචාරකයා **සියලු** සාහිත්‍ය නිර්මාණ මධ්‍යස්ථව විවේචනය කරයි.

ඉහත වාක්‍යයේ 'විචාරකයා' යන නාම පදයට 'උගත්' යන විශේෂණ පදයත් 'විවේචනය කරයි.' යන ක්‍රියා පදයට 'මධ්‍යස්ථව' යන විශේෂණ පදයත් යොදා ඇත. නාම පදයකට මුලින් යෙදෙන විශේෂණ පද 'නාම විශේෂණ' ලෙසත් ක්‍රියා පදයකට මුලින් යෙදෙන විශේෂණ පද 'ක්‍රියා විශේෂණ' ලෙසත් හැඳින්වේ.

මෙම කවර විශේෂණයක් වුව ද ලේඛනයේ දී වෙන ම පද ලෙස වෙන් කොට ලිවීම රීතිය යි. එහෙත් විශේෂණය විශේෂ්‍යය හා එක් කොට ලිවීමේ සම්ප්‍රදායක් ද පවතී.

| | |
|---|---|
| රතු මල | රතුමල |
| උණු වතුර | උණුවතුර |
| භූ චලන | භූචලන |
| භූමි කම්පාව | භූමිකම්පාව |

## උපසර්ග

උපසර්ගයක් නිතර ම නාම පදයක හෝ ක්‍රියා පදයක මුලට එකතු වන්නකි. එනිසා උපසර්ග වෙන ම පදයක් ලෙස ලේඛනයේ නො යෙදෙයි.

**අති**දක්ෂ ලෙස **අභි**ධර්මය දෙසූ **අනු**නාහිමියන්ට දායකයෝ දහම් පඬුරු **පිළි**ගන්වති.

මෙහි අතිදක්ෂ, අභිධර්මය, අනුනායක, පිළිගන්වති යන පදවල අති, අභි, අනු, පිළි යන උපසර්ග දක්ෂ, නාහිමි, ධර්මය, ගන්වති යන පද සමග එක්ව යෙදී ඇත.

## ප්‍රත්‍යය

අර්ථවත් නාම පදයක් හෝ ක්‍රියා පදයක් සැදෙන්නේ ප්‍රකෘතියට ප්‍රත්‍යයක් එක් වීමෙනි.

නාම පදයක නම් ශබ්ද ප්‍රකෘතියකට විභක්ති ප්‍රත්‍යයක් ද, ක්‍රියා පදයක නම් ධාතු ප්‍රකෘතියකට ක්‍රියා ප්‍රත්‍යයක් ද එකතු වෙයි.

මෙසේ ප්‍රත්‍යයක් ප්‍රකෘතියකට එක් වීමෙන් මිස තනි පදයක් ලෙස භාවිත නො වෙයි.

මිනිස්+ආගේ > මිනිසාගේ

මෙහි 'ආගේ' යන ප්‍රත්‍යය 'මිනිස්' යන්නට එකතුව මිස වෙන ම නො යෙදේ.

කර+යි > කරයි

මෙහි 'යි' යන ප්‍රත්‍යය 'කර' යන්නට එකතුව මිස වෙන ම නො යෙදේ.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. i. **විශේෂණ පද යෙදූ වචන පහක් පාඩමෙන් උපුටා දක්වන්න.**

   ii. **පහත දැක්වෙන වචනවලට විශේෂණ පද යොදා ලියන්න.**

   ළමයා, දෙමාපියන්, රියදුරා, ලේඛකයා, පොත, කරයි, නටයි, සිනාසෙයි, ලියයි, දුවයි

2. i. **පහත දැක්වෙන උපසර්ග යොදා වචන සාදන්න.**

   පර, සු, දු, සං, දුෂ්, නිර්, අධි, වි, ප්‍ර

   ii. **පහත දැක්වෙන පදවල ඇති උපසර්ග යටින් ඉරි අඳින්න.**

   නිශ්ශබ්ද, අතිරස, සන්නිවේදනය, පබල, අවමානය

3. **ප්‍රකෘති හා ප්‍රත්‍යය එක් කොට ලියන්න.**

   බලු+ආ, රිළා+ආ, මිනිස්+ආගේ, පොත්+වල, ගස්+එන්,
   කර+මි, දුව+ති, නට+මින්, බල+මු, ලිය+හි

# 2 දුකට කියන කවි සීපද

රමණීය හැඟීම් ගැබ් වුණු රචනාවක් සාහිත්‍ය නිර්මාණයක් සේ හඳුන්වනු ලැබේ. සාහිත්‍ය නිර්මාණයක ගැබ් වන හැඟීම් එහි නිර්මාපකයාගේ හෙවත් රචකයාගේ අත්දැකීම් ඇසුරෙන් උපන් ඒවා මෙන් ම රචකයා විසින් කාල්පනිකව ගොඩනඟන ලද ඒවා ද විය හැකි ය. අද සාහිත්‍යය යනු ලියනු ලැබූවක් වුව ද මනුෂ්‍යයා ලේඛනය ආරම්භ කිරීමට පෙර සිට ම සාහිත්‍යය ආරම්භ වී තිබිණි. එය ශ්‍රව්‍ය මාධ්‍යයෙන් පවත්වා ගෙන යනු ලැබූ අතර රස විඳීම ද සිදු වූයේ සවන් දීමෙනි. ලේඛනය ව්‍යාප්ත වූ පසු ද සවන් දීම අරමුණු කර ගනිමින් සාහිත්‍යය බිහි විය. සවන් දී රස විඳීමේ දී නිර්මාණයේ අර්ථය මෙන් ම එයින් මතු වන ශබ්දය ද වැදගත් වෙයි. පද්‍යය අර්ථය මෙන් ම ශබ්දය ද කැටි කොට ගත් සාහිත්‍ය නිර්මාණයකි. ඉපැරණි ගද්‍ය ද සවන් දීම සඳහා ලියැවුණු බව පෙනේ. බුත්සරණ, දළදා සිරිත වැනි සිංහල ගද්‍ය කෘති ඊට නිදසුන් වෙයි. වින්දනය ලැබීම සඳහා වන නිර්මාණාත්මක සාහිත්‍යය හැරුණු විට දැනුම ලබා ගැනීම සඳහා වන සාහිත්‍යය ද එදා පරිශීලනය කෙරුණේ ශ්‍රව්‍ය මාධ්‍යයෙනි.

මේ කවි පෙළට වස්තු වී ඇත්තේ ගැමි සමාජයක හට ගැනුණු නෑනා - මස්සිනා ප්‍රේම සම්බන්ධයකි. කවි පෙළෙහි උපයුක්ත වචන මාලාව නෑනා - මස්සිනා ප්‍රේමයට පදනම් වන ගැමි සමාජය චිත්‍රණය කිරීමට යෝග්‍ය වීමත් ඒ ඇසුරෙන් උපදින ශබ්දාලංකාර, ගැමි ව්‍යවහාරයට අනුකූල වීමත් මේ කවි පෙළෙහි සාර්ථකත්වයට හේතු වී තිබේ. භාෂා ලක්ෂණ අතින් සලකන කල කවි පෙළෙහි අන්තර්ගතයට ගැළපෙන බස් වහරක් උපයෝගී කර ගැනීම විශේෂ අවධානයට ලක් කළ යුතු ය.

මේ කවි පෙළ ලියවී ඇත්තේ එළිසම සිවු පද ආකෘතියෙනි. මාත්‍රා 17, 18, 19 ආදි ප්‍රමාණවලින් යුතු පද්‍ය එහි ඇතුළත් වී තිබේ.

පිළේ පැදුර හේනට අරගෙන එනවා
එළා පැදුර මැස්සේ එහි සැතපෙනවා
රටා වියපු අත් දෙක මට සිහිවෙනවා
හිතේ දුකට එතකොට කවි කියවෙනවා

ඉර පායා ඉර අවරට ගියාදෝ
හඳ පායා හඳ අවරට ගියාදෝ
ඇඹූ කඳුළු මූදට එක් වුණාදෝ
ළමා ළපටි නෑනා කොයි ගියාදෝ

එගොඩත් බැලිමි එගොඩත් නුඹ නැතේයා
මෙගොඩත් බැලිමි මෙගොඩත් නුඹ නැතේයා
දෙගොඩ ම බැලිමි දෙගොඩ ම නුඹ නැතේයා
සිවුපද කියන මම තනියම පැලේයා

එගොඩ ගොඩේ උල ලේනා අඬන්නේ
මෙගොඩ ගොඩේ මම සීපද කියන්නේ
දෙගොඩ හරිය ගෙවිලා පිනි වැටෙන්නේ
දෙගොඩ ගොඩින් කොතන ද නුඹ සිටින්නේ

සීත කරන උඳුවප් මහ දුරුත්තේ
සීතල උහුලන්ඩ මට බැරුවා සත්තේ
කැලේ මදුරු මැසි කරදර තොර නැත්තේ
පැලේ ගින්න විතරයි තනියට ඇත්තේ

උඹේ කරට මල් මාලා ගොතන්නට
මදු මල් පිපෙනවා හේනේ වැට දිගට
උඹේ කටින් ගී සීපද අහන්නට
තවමත් ගිරවු එනවා පෙර පුරුද්දට

අනේ ගිරවුනේ මා බස අසාපන්
නඟා සිටින තැන කොතැන ද සොයාපන්
පැලේ තනිව මා ඉඳිතෙයි කියාපන්
හිතේ දුකට නිදි නැතිවා කියාපන්

රෑ තිස් පැයේ පැල් රැක නිදි මරන්නේ
පාන්දරට යන්තම් ඇස පියෙන්නේ
හේනේ කඩුල්ලට එපිටින් සිටින්නේ
හීනෙන් ඇවිත් නෑනා අත වනන්නේ

උඹයි මායි අපි දෙන්නා එකතු වෙලා
කැලේ කපා වල් කොටලා ගිනි තියලා
වැවූ කුරක්කන් ගොබ දැන් කළු ගැහිලා
මෝරයි බංඩි මඳ සුළඟට නැමීලා

රන් දෑකැති අරන් දෙන්නා දෙපස සිට
බට පොතු පෙට්ටි පුරවා එක පිට එකට
නෑනේ වරෙන් ඒ අස්වන් නෙළන්නට
කුරහන් පැහී මොකට ද උඹ නැති දාට

ඔපනැලි යටින් පෙති ගෝමර ඉහෙන නගේ
ඇඳි සේලේ රැලි සුළඟට නටන නගේ
බුලත් හපා හප සුළඟට පිඹින නගේ
කුරහන් කපන්නට හේනට වඩින් නගේ


**සක්වාලිහිණි** - මහගම සේකර (1964)

## අරුත් පැහැදිලි කිරීම

| | | |
|---|---|---|
| අස්වන් | - | අස් වැදුණු දේ, පීදුණු දේ, හටගත් දේ, අස්වැන්න |
| උලලේනා | - | කැලෑබදව වෙසෙන, නිශාචර පක්ෂියෙකි; උලමා, උලලේනා, උලලිහිණියා, උලලේනි යනුවෙන් ද නම් කෙරේ. උලලේනාගේ හඬ අප්‍රිය ජනක සේ සැලකීම ගැමි විශ්වාසයකි. ගැමියන්ගේ මතය එය මරණයක පෙර නිමිත්තක් බව යි. |
| ඔපනැලි | - | ඇඳුමේ යොදන රැල්ල; ඇඳුම් හැඩ වැඩ දමා අලංකාර කර ගැනීමට යොදා ගන්නා රැලි මාලාවකි. කාන්තා ඇඳුම් සඳහා අලංකාරයක් ලෙස ද ඔපනැලි යොදා ගැනේ. |
| තිස්පැය | - | දිනකින් අර්ධයක්; (සිංහල කාල ගණන් ක්‍රමය අනුව දිනකට පැය හැටකි. වර්තමාන ව්‍යවහාර පැයක කාලයක් සඳහා සිංහල පැය දෙකහමාරක් ඇතුළත් ය.) රෑ තිස් පැය යනු රැයක් පහන් වන තුරු කාලයයි. |
| දෙගොඩහරිය | - | මධ්‍යම රාත්‍රිය දෙපැත්තට ම සමව තිබෙන වේලාව. |
| පිළ | - | ගෙයක තනා ඇති මිටි පටු වේදිකාව, හිඳ ගැනීම හා නිදා ගැනීම සඳහා තැනූ මිටි බිත්තිය. පුරාණ නිවෙස්වල මෙවැනි පිළක් තැනීම ද ඒ මත පැදුරක් අතුරා තිබීම ද දක්නට ලැබිණි. |
| පෙති ගෝමර | - | ගෝමර යනු ශරීරයේ හට ගන්නා කැලැල් විශේෂයකි. මෙය පුස් (දිලීර) හේතුවෙන් හට ගන්නා චර්ම රෝගයකි. එහෙත් ගෝමර හටගත් ස්ත්‍රී ශරීරයේ ශෝභාවක් ඇතැයි කවියෝ පවසති. එය කවියාගේ සම්මතය යි. |


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

| | | |
|---|---|---|
| මදු මල් | - | ගිරිතිල්ල කුලයේ වැල් විශේෂයක හටගන්නා මල්; ජන කවියා නිතර දුටු මල් වර්ගය මෙය බව පෙනේ. |
| මැස්ස | - | ලී කෝටු සම උසකින් රටාවකට අනුව තබා හරහට බැඳ නිදා ගැනීමට හැකි වන ලෙස පැලක තනා ගන්නා ඇඳ; ලී තට්ටුව, අට්ටාලය යන අර්ථ ද දෙයි. |
| සේලය | - | ඉණට අඳින ප්‍රමාණයෙන් දිග රෙද්ද |

## අවබෝධය

1. කවියාගේ සිතට දුක දැනෙන්නේ කුමක් නිසා ද?
2. නැනා පිළිබඳව මතකයට නංවන සිද්ධි ලෙස කවියා දක්වා ඇත්තේ මොනවා ද?
3. 'ළමා ළපටි නැනා' යන යෙදුමෙන් ධ්වනිත වන්නේ කුමක් ද?
4. මෙහි කථකයා සහ ඔහුගේ නැනා අන්‍යෝන්‍ය සහයෝගයෙන් ජීවිතය ගත කළ බව ප්‍රකාශ වන පද්‍යය කුමක් ද?
5. නැනාගේ කෙළි ලොල් ජීවිතය පිළිබඳව හැඟීම් ඉස්මතු කර දක්වන පද්‍ය පාඨයක් උපුටා දක්වන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත සඳහන් එක් එක් යෙදුමට සමාන යෙදුම පද්‍ය පන්තියෙන් උපුටා ලියන්න.**

   i. ළාබාල -
   ii. නිදා ගන්නවා -
   iii. මැදියම අවසන් වී -
   iv. සීතල ඇති ජනවාරියේ -
   v. සීතල දරා ගන්න -
   vi. රැය පහන් වන තුරු -
   vii. නින්ද යන්නේ -
   viii. සුළඟට සෙලවෙන -

2. **පහත ඉදිරිපත් කර ඇති එක් එක් යෙදුමේ ව්‍යංග්‍යාර්ථ ලියා දක්වන්න.**

   i. රටා වියපු අත් දෙක මට සිහි වෙනවා -
   ii. ඇඹූ කඳුළු මුහුදට එක් වුණා දෝ -
   iii. සිවු පද කියන මම තනියම පැලේයා -
   iv. පැලේ ගිත්ත විතරයි තනියට ඇත්තේ -
   v. අනේ ගිරවුනේ මා බස අසාපන් -

vi. හීනෙන් ඇවිත් නෑනා අත වනන්නේ -
vii. කුරහන් පැහී මොකට ද උඹ නැති දාට -
viii. කුරහන් කපන්නට හේනට වඩින් නගේ -

3. **පහත සඳහන් එක් එක් යෙදුම් සඳහා පද්‍ය පන්තියේ ඇතුළත්ව තිබූ ජනවහර ඉදිරිපත් කරන්න.**

i. රටා වියූ -
ii. එවිට -
iii. මැදියම -
iv. නොමැත -
v. නො හැකි ය -
vi. ඔබගේ මුවින් -
vii. ඇතින් -
viii. නැගණියෝ -
ix. සොයන්න -
x. නිදිවර්ජිතව -

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **පන්තිය කණ්ඩායම් වශයෙන් සකස් වී පද්‍ය පන්තිය ආශ්‍රිතව පහත දක්වා ඇති ක්‍රියාකාරකම් ඉදිරිපත් කරන්න. අවශ්‍ය විට දී ගුරු සහාය ලබා ගන්න.**

**1 කණ්ඩායම**

පද්‍ය පන්තියේ අන්තර්ගතය පැහැදිලි කරන්න.

**2 කණ්ඩායම**

පද්‍ය පන්තියේ ඇතුළත් ශබ්ද රසය උදාහරණ සහිතව විස්තර කරන්න.

**3 කණ්ඩායම**

පද්‍ය පන්තියේ අර්ථ රසය පිළිබඳ කෙටි සාකච්ඡාවක් පවත්වන්න.

**4 කණ්ඩායම**

පද්‍ය නිර්මාණය රස විඳිමින් කෙටි විචාරයක් ඉදිරිපත් කරන්න.

**5 කණ්ඩායම**

ගුරු සහාය ලබා ගෙන ඉහත ඉදිරිපත් කිරීම්වල ඌන පූරණය, ඇගයීම, සමාලෝචනය සිදු කර, අවසන ස්තුතිය පුද කරන්න.

# 3 අක්ෂර මාලාව හා අක්ෂර වින්‍යාසය

මානවයාගේ වැදගත් ම සමාජීය හා ජීව විද්‍යාත්මක උරුමය වන්නේ භාෂාව යි. භාෂාවක මුඛ්‍ය ස්වරූපය වන්නේ කථනය හෙවත් භාෂණය යි. දිගු කලක් කථනය මාර්ගයෙන් සන්නිවේදන කාර්යයෙහි නිරත වුණු මානවයා සිය පණිවිඩය වැඩි කලක් තබා ගැනීමට හා වැඩි දුරක් කරා ගෙන යෑමට ලේඛනය නිර්මාණය කර ගැනීමෙහි සමත් විය. භාෂණය හෙවත් කථනය සැලකෙන්නේ මනුෂ්‍යයාගේ මානසික අනුභූතීන් නියෝජනය කිරීමේ මාර්ගයක් වශයෙනි. ලේඛනය එකී භාෂණය හෙවත් කථනය දෘශ්‍ය රූප බවට පත් කිරීමේ මාර්ගයකි.

සිංහල භාෂාව ද ලොව දියුණු ලේඛන ක්‍රම සහිත භාෂා අතුරෙන් එකකි. සිංහල භාෂාව හෝ ලේඛන ක්‍රමය හෝ කවර දාක අරම්භ වී ද යන්න සම්බන්ධ නිශ්චිත සාධක මෙතෙක් හමු වී නැත. දැනට අප හමුවේ ඇති තොරතුරු අනුව මෙරටෙහි ලියැවුණු අපට හමු වන පැරණි ම ලේඛන ක්‍රිස්තු පූර්ව තුන්වන සියවසට අයත් යැයි පිළිගැනේ. එතැන් සිට අද දක්වා සිංහල ලේඛන ක්‍රමය හා අක්ෂර රූපත් භාෂාවත් විපරිණාමයට ලක් වෙමින් පැවත ආ අන්දම පිළිබඳ සාධක අප සතු ය. ඒ අනුව ආරම්භයේ දී මෙරට භාවිත වී ඇත්තේ අකුරු 25කින් සමන්විත වූ අක්ෂර මාලාවකි. අනතුරුව විවිධ අවශ්‍යතා සඳහා වරින් වර විවිධ අකුරු එක් කර ගනිමින් වර්ධනය වූ සිංහල හෝඩිය අද වන විට අක්ෂර රූප 60කින් සමන්විතව තිබේ.

සිංහල භාෂාවෙන් ලිවීම සඳහා භාවිත කෙරෙන අක්ෂර සමූහය **"සිංහල අක්ෂර මාලාව"** ලෙස හැඳින්වේ. මෙම අක්ෂර මාලාව හෝඩිය, වර්ණ මාලාව, අකුරු වැල යන නම්වලින් ද හැඳින්වේ.

අද භාවිතයේ පවත්නා සිංහල අක්ෂර මාලාව අක්ෂර 60කින් සමන්විත වෙයි. එම අක්ෂර මාලාව හඳුනා ගනිමු.

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| ස්වර 18 | අ | ආ | ඇ | ඈ | ඉ | ඊ |
| | උ | ඌ | ඍ | ඎ | ඏ | ඐ |
| | එ | ඒ | ඓ | ඔ | ඕ | ඖ |
| ව්‍යඤ්ජන 42 | (අ)ං | (අ)ඃ | | | | |
| | ක | ඛ | ග | ඝ | ඞ | ඟ |
| | ච | ඡ | ජ | ඣ | ඤ | ඦ |
| | ට | ඨ | ඩ | ඪ | ණ | ඬ |
| | ත | ථ | ද | ධ | න | ඳ |
| | ප | ඵ | බ | භ | ම | ඹ |
| | ය | ර | ල | ව | | |
| | ශ | ෂ | ස | හ | ළ | ෆ |

ඔබ මීට පෙර උගත් අක්ෂර වර්ගීකරණය නැවත සිහිපත් කර ගන්න.

- **අක්ෂර මූලික ප්‍රභේද දෙකකි.**
  1. ස්වර (ප්‍රාණාක්ෂර/පණකුරු) 18කි.
  2. ව්‍යඤ්ජන (ගාත්‍රාක්ෂර/ගතකුරු) 42කි.

මෙම අක්ෂර විවිධ ප්‍රභේද යටතේ හඳුනා ගනිමු.

## ස්වර වර්ගීකරණය

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| හ්‍රස්ව (කෙටි/ලුහු/ලඝු) ස්වර අටකි. | අ | ඇ | ඉ | උ | ඍ | ඏ | එ | ඔ |
| දීර්ඝ (දික්/ගුරු) ස්වර අටකි. | ආ | ඈ | ඊ | ඌ | ඎ | ඐ | ඒ | ඕ |
| සංයුක්ත (මිශ්‍ර) ස්වර දෙකකි. | | | | | | | ඓ | ඖ |

- ස්වර දෙකක් සංයුක්තව සෑදෙන නිසා ඓ, ඖ ස්වර **සංයුක්ත ස්වර/මිශ්‍ර ස්වර** ලෙස හැඳින්වේ.

  අ + එ - ඓ (ඒක + ඒක - ඒකෛක)
  
  අ + ඔ - ඖ (දන්ත + ඕෂ්ඨජ - දන්තෞෂ්ඨජ)



## ව්‍යඤ්ජන වර්ගීකරණය

| | |
|---|---|
| අනුස්වාරය (පූර්ණ නාසිකාය) | (අ)ං |
| විසර්ගය (විසර්ජනීය) | (අ)ඃ |

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| වර්ගාක්ෂර 25* | ක - වර්ගය | ක | ඛ | ග | ඝ | ඞ |
| | ච - වර්ගය | ච | ඡ | ජ | ඣ | ඤ |
| | ට - වර්ගය | ට | ඨ | ඩ | ඪ | ණ |
| | ත - වර්ගය | ත | ථ | ද | ධ | න |
| | ප - වර්ගය | ප | ඵ | බ | භ | ම |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| වර්ගාන්ත අනුනාසික අක්ෂර | ඞ | ඤ | ණ | න | ම |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| සඤ්ඤක අක්ෂර 5 | ඟ | ඦ | ඬ | ඳ | ඹ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| අන්තඃස්ථ අක්ෂර 4 (අර්ධ ස්වර) | ය | ර | ල | ව |

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| ඌෂ්ම අක්ෂර 5 | ශ | ෂ | ස | හ | ෆ | (අ)ඃ |

| | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| මහාප්‍රාණ අක්ෂර 10 | ඛ | ඡ | ඨ | ථ | ඵ | ඝ | ඣ | ඪ | ධ | භ |
| අල්පප්‍රාණ අක්ෂර 10** | ක | ච | ට | ත | ප | ග | ජ | ඩ | ද | බ |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ඝෝෂ ව්‍යඤ්ජන අක්ෂර 27 | (අ)ං | | | | |
| | ග | ජ | ඩ | ද | බ |
| | ඝ | ඣ | ඪ | ධ | භ |
| | ඞ | ඤ | ණ | න | ම |
| | ඟ | ඦ | ඬ | ඳ | ඹ |
| | ය | ර | ල | ව | |
| | හ | ළ | | | |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| අඝෝෂ ව්‍යඤ්ජන අක්ෂර 15 | (අ)ඃ | | | | |
| | ක | ච | ට | ත | ප |
| | ඛ | ඡ | ඨ | ථ | ඵ |
| | ශ | ෂ | ස | ෆ | |

* වර්තමානයේ ඇතැම්හු සඤ්ඤක අක්ෂර පහ (ඟ, ඦ, ඬ, ඳ, ඹ) ද ඇතුළත් කොට වර්ගාක්ෂර 30ක් සේ සලකති.

** අල්පප්‍රාණ යනුවෙන් සාමාන්‍යයෙන් හැඳින්වෙන්නේ මහාප්‍රාණ අක්ෂර දහයට අනුරූප අල්පප්‍රාණ අක්ෂර දහය පමණකි. එහෙත් මහාප්‍රාණ අක්ෂර දහය හැර සෙසු වර්ගාක්ෂර සියල්ල අල්පප්‍රාණ වේ.

**උත්පත්ති ස්ථානය අනුව අක්ෂර වර්ගීකරණය**



| | | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| කණ්ඨජ අක්ෂර | අ | ආ | ක | ඛ | ග | ඝ | ඞ | ඟ | හ | (අ)ඃ | |
| තාලුජ අක්ෂර | ඉ | ඊ | ච | ඡ | ජ | ඣ | ඤ | ඦ | ය | ශ | |
| මූර්ධජ අක්ෂර | ඍ | ඎ | ට | ඨ | ඩ | ඪ | ණ | ඬ | ර | ෂ | ළ |
| දන්තජ අක්ෂර | ඏ | ඐ | ත | ථ | ද | ධ | න | ඳ | ල | ස | |
| ඕෂ්ඨජ අක්ෂර | උ | ඌ | ප | ඵ | බ | භ | ම | ඹ | | | |
| කණ්ඨ තාලුජ අක්ෂර | ඇ | ඈ | එ | ඒ | ඓ | | | | | | |
| කණ්ඨ ඕෂ්ඨජ අක්ෂර | ඔ | ඕ | ඖ | | | | | | | | |
| දන්ත ඕෂ්ඨජ අක්ෂර | ව | ෆ | | | | | | | | | |
| පූර්ණ නාසිකා | (අ)ං | | | | | | | | | | |

- ඞ, ඤ, ණ, න, ම අක්ෂර උච්චාරණය වනුයේ නාස් කුහරය ඔස්සේ ශබ්දය පිට වීමෙනි. මේ අක්ෂර නාසික්‍ය අක්ෂර වන අතර විශේෂයෙන් එම අකුරු පහ වර්ගාන්තානුනාසික ලෙස හැඳින්වේ.
- ඟ, ඦ, ඬ, ඳ, ඹ යන අක්ෂර උච්චාරණයේ දී අර්ධ වශයෙන් නාසය ද උපකාරී වේ. එම අක්ෂර **අර්ධානුනාසික අක්ෂර** ලෙස ද හැඳින්වේ.

## පිලි හඳුනා ගනිමු

ව්‍යඤ්ජනාක්ෂරයක් ප්‍රකෘති වශයෙන් ම හල් අකුරක් ලෙස පවතී. ඒවාට ස්වර සංයෝග කිරීමෙන් හල් ස්වභාවය නැතිව ගොස් පහසුවෙන් උච්චාරණය කළ හැකි තත්ත්වයට පත් වේ.

වචනයක මුල යෙදෙන ස්වරය පමණක් ස්වරාක්ෂරයේ මුල් ස්වරූපයෙන් ම ලියනු ලැබේ.

| | |
|---|---|
| අමර | ඍතුව |
| ඉබ්බා | එළිය |
| උස | ඖෂධ |

එහෙත් ප්‍රකෘති ව්‍යඤ්ජනයකට ස්වර එකතු කළ බව පෙන්වීමට විශේෂ ලකුණු භාවිත කෙරේ. එම ලකුණු **පිලි** (පිල්ලම්) ලෙස හැඳින්වේ. පිල්ලකින් නිරූපණය වන්නේ ස්වර ශබ්දයකි. මේ පිල්ලක් අකුරක මුලට, උඩට, යටට, අගට හෝ ඇතැම් විට කීප තැනක ම යෙදේ. ඒ සංයෝග වන ස්වරය අනුව යි. ව්‍යඤ්ජනයකට ‘අ’ ස්වරය එකතු වූ බව පෙන්වනුයේ ව්‍යඤ්ජනයේ හල් ලකුණ ඉවත් කිරීමෙනි.

ක් + අ = ක

ම් + අ = ම

ය් + අ + ත් + උ + ර් + අ + = යතුර

ක් + උ + ඹ් + උ + ර් + එ + න් = කුඹුරෙන්



නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

**හල් ලකුණ: හල් ලකුණ පිල්ලක් නො වේ; මෙය යෙදෙන්නේ ශුද්ධ ව්‍යඤ්ජන ශබ්දයක් හෙවත් ස්වරයක් සමග එක් නුවූ ව්‍යඤ්ජනයක් දැක්වීමට යි.**
**මෙහි ස්වරූප දෙකකි. වාමාවර්තව ඉහළින් අවසන් වන අකුරු සඳහා '්' සංකේතය ද දක්ෂිණාවර්තව පහළින් හෝ ආනතව දකුණු පසට හෝ අවසන් වන අකුරු සඳහා '්' සංකේතය ද යෙදේ.**
**හල් ලකුණු: '්' (කොඩිය)**
'්' (රැහැන)

පහත දී ඇති වගුව ඇසුරෙන් ව්‍යඤ්ජන හා එක් වන ස්වරයත් ඒ සඳහා යෙදෙන සලකුණත් එය හඳුන්වන නමත් අක්ෂරයක යෙදෙන ආකාරයත් හඳුනා ගන්න.

| ස්වරය | පිල්ල | පිලි නාමය | යෙදෙන අයුරු |
|---|---|---|---|
| ක් + අ | විශේෂ පිල්ලමක් නැත | - | කවිය |
| ක් + ආ | ා | ඇලපිල්ල | කාසිය |
| ක් + ඇ | ැ | ඇදපිල්ල/ඇදය/ඇකාරාංශය | කැවුම/රැහැන |
| ක් + ඈ | ෑ | දික් ඇද පිල්ල/ දීර්ඝ ඇදය/දීර්ඝ ඇකාරාංශය | කෑදර/රෑන |
| ක් + ඉ | ි | ඉස්පිල්ල | කිරි |
| ක් + ඊ | ී | දීර්ඝ ඉස්පිල්ල | කීට |
| ක් + උ | ු | පාපිල්ල | කුල්ල |
| ර් + උ | ැ | පාපිල්ල | රුවන |
| න් + උ | ු | පාපිල්ල | නුවණ |
| ක් + ඌ | ූ | දීර්ඝ පාපිල්ල | කූඩය |
| ර් + ඌ | ෑ | දීර්ඝ පාපිල්ල | රූමත් |
| න් + ඌ | ූ | දීර්ඝ පාපිල්ල | නූල |
| ක් + ඍ | ෘ | ගැට ඇලපිල්ල | කෘත්‍රිම |
| ත් + ඎ | ෲ | ගැට ඇලපිලි දෙක | ශාස්තෲන් |
| ක් + එ | ෙ | කොම්බුව | කෙසෙල් |
| ක් + ඒ<br>ම් + ඒ | ේ/ේ | කොම්බුව සහිත දීර්ඝත්ව සලකුණ | කේතලය/මේසය |
| ක් + ඓ | ෛ | කොම්බු දෙක | කෛලාස |
| ක් + ඔ | ො | කොම්බුව හා ඇලපිල්ල | කොළඹ |
| ක් + ඕ | ෝ | කොම්බුව හා දීර්ඝත්ව සලකුණ සහිත ඇලපිල්ල | කෝලම |
| ක් + ඖ | ෞ | කොම්බුව හා ගයනුකිත්ත | කෞශල්‍ය |

ඣ හා ඤ බැඳි අකුරු සේ පෙනුණ ද ඒවා තනි ශබ්ද යි.



ව්‍යඤ්ජනාක්ෂර වෙනුවට යෙදෙන **සංකේත** කිහිපයක් සිංහල ලේඛන ව්‍යවහාරයෙහි හමු වෙයි.

්‍ර රකාරාංශය - ව්‍යඤ්ජනයකට පරව බැඳෙන 'ර්' වෙනුවට යෙදේ.

වක්ර - වක්‍ර ඡත්ර ඡත්‍ර
මිත්ර - මිත්‍ර චිත්ර - චිත්‍ර

ර්‍ රේඵය - ව්‍යඤ්ජනයකට පෙර හල්ව යෙදෙන 'ර' වෙනුවට යෙදේ.

ධර්ම - ධර්‍ම
කර්ම - කර්‍ම
වර්ෂා - වර්‍ෂා

්‍ය යංශය - ව්‍යඤ්ජනයකට පරව බැඳෙන 'ය' වෙනුවට යෙදේ.

විද්යාව - විද්‍යාව
සත්ය - සත්‍ය
වෛද්ය - වෛද්‍ය

විශේෂ අක්ෂර රූප කිහිපයක් ද සිංහල ව්‍යවහාරයේ හමු වේ. ඒවා හෝඩියට ඇතුළත් නො වේ.

ළු - මූර්ධජ ළ් සමග සංයෝග වූ 'උ' ස්වරය (මූර්ධජ ළු යන්න) දැක්වීමට යෙදේ.
ළු - හ්‍රස්ව මූර්ධජ ළු
ළූ - දීර්ඝ මූර්ධජ ළූ

'ළ' සමග උ ස්වරය යෙදුණු විට ළ අගට 'ළු' වශයෙන් හෝ වෙනත් පිලි රූප හෝ යොදනු නො ලැබේ.

ඥ - ජ් + ඤ අකුරු දෙක සම්මිශ්‍රණයෙන් සැදුණු බැඳි අකුරකි.

## අවබෝධය

1. වර්තමානයේ භාවිත සිංහල අක්ෂර මාලාවෙහි මුළු අක්ෂර ගණන කීය ද?
2. ය, ර, ල, ව අක්ෂර හඳුන්වන්නේ කුමන නමකින් ද?
3. ශ - ෂ - ස - හ - ෆ ඌෂ්මාක්ෂර ලෙස හඳුන්වන්නේ කුමක් නිසා ද?
4. බහුලව භාවිත වන සඤ්ඤක අක්ෂර හතර ලියා උදාහරණ වචන දෙක බැගින් ලියන්න.
5. අනුස්වාරය සහිත පද දෙකක් ද විසර්ගය සහිත පද දෙකක් ද ලියන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත සඳහන් ප්‍රකාශනවල හිස්තැන්වලට සුදුසු පද යොදා වාක්‍ය සම්පූර්ණ කරන්න.**

   i. ට, ස, ඨ, ක, ඡ, භ යන අක්ෂරවලින් ........................ යන අක්ෂර අල්ප්‍රපාණ අක්ෂර වන අතර .......................... යන අක්ෂර මහාප්‍රාණ අක්ෂර ලෙස හැඳින්වේ.

   ii. අක්ෂර මාලාවේ ඇතත් ...................... යන ස්වර දෙක වර්තමාන ලේඛන ව්‍යවහාරයේ හමු නො වේ.

   iii. ට, ඨ, ඩ, ඪ, ණ අක්ෂර ........................ අක්ෂර ලෙස හැඳින්වේ.

   iv. ලඞ්කාව, ඥාණය, මිහිරි තද කළු අකුරින් ඇති අක්ෂර ................. අක්ෂර ගණයට අයත් වේ.

   v. ඕෂ්ඨජ අක්ෂර යනු ..................... උපදින අක්ෂර වේ.

2. **පහත දී ඇති පදවල ව්‍යඤ්ජන හා ස්වර වෙන් කර ලියන්න.**

   උදා - තාරුකී - ත් + ආ, ර් + උ, ක් + ඊ

   i. වැසියෝ     iv. ප්‍රවේණි
   ii. දේශීය     v. වෛද්‍යවරු
   iii. නැංවුණු

3. **පහත දී ඇති පදවල යෙදී ඇති පිලි නම් කරන්න.**

   උදා - තරුණි - පාපිල්ල, ඉස්පිල්ල

   i. කායික     iv. බෞද්ධයා
   ii. සැකසුම     v. කෘතිය
   iii. මුරුගේසු

4. i. රකාරාංශය යෙදුණු පද තුනක් ලියන්න.
   ii. යංශය යෙදුණු පද තුනක් ලියන්න.
   iii. රේඵය යෙදුණු පද තුනක් ලියන්න.
   iv. කොම්බුව හා ගයනුකිත්ත සහිත පද තුනක් ලියන්න.
   v. පාපිල්ල යෙදෙන ආකාර තුන සඳහා උදාහරණ තුනක් දක්වන්න.

5. **පහත දී ඇති බහුවරණ ප්‍රශ්නවලට වඩාත් ම සුදුසු පිළිතුර තෝරා ලියන්න.**

   I. **හ්‍රස්ව ස්වර පමණක් ඇතුළත් පිළිතුර තෝරන්න.**
      i. අ, ආ, ඇ, ඈ
      ii. අ, ඇ, ඉ, උ
      iii. ඍ, ඏ, ඓ, ඖ
      iv. ඈ, ඌ, ඒ, ඕ

   II. **'ගෞරවය' යන පදයේ ඇති පිලි දැක්වෙන පිළිතුර තෝරන්න.**
      i. කොම්බුව හා පාපිල්ල     iii. කොම්බුව හා ගයනුකිත්ත
      ii. කොම්බුව හා ඇලපිල්ල     iv. කොම්බුව හා ගැටපිල්ල

III. **රකාරාංශය, රේඵය, යංශය, ගැටපිල්ල අනුපිළිවෙළින් යෙදී ඇති වරණය තෝරන්න.**
   i. ක්‍රමය, තර්කය, නාට්‍යය, පෘථිවිය
   ii. කෘත්‍රිම, වර්ගය, විද්‍යාව, ගෞරවය
   iii. නෘත්‍ය, අග්‍ර, සත්‍යය, තෘණ
   iv. දෘශ්‍ය, වාක්‍ය, මාර්ග, කර්තෘ

IV. **වර්ගාක්ෂර ගණයට ඇතුළත් නො වන අක්ෂර සහිත වරණය තෝරන්න.**
   i. ෂ, ළ, හ, ස, ශ
   ii. ණ, ඩ, ට, ඪ, ඨ,
   iii. ග, ක, ඛ, ඝ, ඞ
   iv. භ, ඵ, ප, ම, බ

## අක්ෂර වින්‍යාසය

අක්ෂර වින්‍යාසය යනු කිසියම් භාෂාවකට අදාළ ලේඛන ව්‍යවහාරයේ දී අවශ්‍ය නිවැරදි හා සම්මත අක්ෂර භාවිතය යි. සිංහල අක්ෂර වින්‍යාසය යටතේ හ්‍රස්ව-දීර්ඝ, අල්පප්‍රාණ - මහාප්‍රාණ, ඝෝෂ - අඝෝෂ ප්‍රභේද මෙන් ම ණ, න, ල, ළ භේදය, තාලුජ 'ශ' මූර්ධජ 'ෂ' හා දන්තජ 'ස' කාර යෙදීම කෙරෙහි විශේෂයෙන් අවධානය යොමු කෙරේ. (න, ණ, ල, ළ, ශ, ෂ, ස අක්ෂර යෙදෙන රීති 10 ශ්‍රේණියේ දී හඳුනා ගෙන ඇත.) තව දුරටත් අක්ෂර නිවැරදිව යෙදිය යුතු ආකාරය හඳුනා ගනිමු.

### අල්පප්‍රාණ හා මහාප්‍රාණ අක්ෂර භාවිතය

සිංහල භාෂාවෙහි මහාප්‍රාණ අක්ෂර හමු වන්නේ පාලි හා සංස්කෘත භාෂාවලින් ගෙන ඇති තත්සම වචනවල පමණි. මහාප්‍රාණ අක්ෂර දහයක් ද ඊට අනුරූප අල්පප්‍රාණ අක්ෂර දහයක් ද ඇති බව ඉහත දක්වන ලදි. ඒවා වචනවල යෙදීමේ දී සුදුසු පරිදි යෙදීමට හුරු විය යුතු ය.

| අල්පප්‍රාණ අක්ෂර | ක | ච | ට | ත | ප | ග | ජ | ඩ | ද | බ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| මහාප්‍රාණ අක්ෂර | ඛ | ඡ | ඨ | ථ | ඵ | ඝ | ඣ | ඪ | ධ | භ |

(වර්ගාක්ෂරයන්ගේ පළමුවන හා තෙවන තීරු අල්පප්‍රාණ වන අතර දෙවන හා සිවුවන තීරු මහාප්‍රාණ වේ.)
මේ අල්පප්‍රාණ අක්ෂර හා මහාප්‍රාණ අක්ෂර නිවැරදි ලෙස නො යෙදීමෙන් වචනවල අරුත වෙනස් විය හැකි ය. පහත දැක්වෙන වාක්‍යයෙහි ප්‍රධාන - ප්‍රදාන යන පද යෙදී ඇති ආකාරය අනුව එය පැහැදිලි වේ.

- ප්‍රධාන අමුත්තා ත්‍යාග ප්‍රදානයට සහභාගි විය.

ප්‍රධාන - ප්‍රමුඛ, මූලික යන අර්ථය යි.
ප්‍රදාන - පරිත්‍යාගයක්, මනා දානය යන අරුත දෙයි.
නිදාන - හේතු, මුල් වූ කරුණ
නිධාන - තැන්පත් කළ වස්තුව

| | අල්පප්‍රාණ | | මහාප්‍රාණ |
|---|---|---|---|
| ක<br>ග | කාලය, ශාකය, ලේඛක<br>ගණිතය, අගල, වර්ග | ඛ<br>ඝ | ඛණ්ඩ, ලේඛන, රේඛා<br>ඝණ්ටා, දීර්ඝ, මාඝ |
| ච<br>ජ | චරිත, විචිත්‍ර, උච්ච<br>ජනයා, රජය, ජලජ | ඡ<br>ඣ | ඡන්දය, ස්වච්ඡය, සාකච්ඡා<br>ඣංකාර, මජ්ඣිම |
| ට<br>ඩ | ටයරය, දෘෂ්ටිය, විශිෂ්ට<br>ඩක්කුව, අඩාළ, දැඩි | ඨ<br>ඪ | ඨපනීය, කොට්ඨාස, ශ්‍රේෂ්ඨ<br>රූඪී, ආෂාඪ, දෘඪතර |
| ත<br>ද | තලය, මතය, විවෘත<br>දරුවා, උදය, කන්ද | ථ<br>ධ | ථූප, ප්‍රථම, අවස්ථා<br>ධවල, ක්‍රෝධය, වෘද්ධ |
| ප<br>බ | පාලි, චාපය, අල්ප<br>බණ, අබරණ, සුබ | ඵ<br>භ | ඵල, නිෂ්ඵල, රේඵ භය,<br>භය, ආභරණ, ක්ෂෝභ |

## සඤ්ඤක අක්ෂර භාවිතය

සිංහල අක්ෂර මාලාවේ හමු වන ඟ, ඦ, ඬ, ඳ, ඹ යන අක්ෂර සඤ්ඤක හෙවත් අර්ධානුනාසික අක්ෂර නමින් හැඳින්වෙයි. සඤ්ඤක අක්ෂර හා සඤ්ඤක නො වන ග - ජ - ඩ - ද - බ යන අක්ෂර යෙදීම අනුව පදයක අර්ථ වෙනස් වේ.

| සඤ්ඤක සහිත | සඤ්ඤක රහිත |
|---|---|
| තරඟ - තරංග | තරග - තරක් කිරීම |
| සඟ - සංඝයා | සග - ස්වර්ගය |
| අඬ - ඇඬීම | අඩ - අර්ධය |
| අඬු - උපකරණයකි | අඩු - ඌන |
| හඳ - චන්ද්‍රයා | හද - හෘදය |
| කඳ - ගසක ශරීරය | කද - දෙකොනෙහි බර එල්ලූ ලීය |
| නුඹ - ඔබ | නුබ - අහස |
| අඹ - පලතුරු වර්ගය/ජලය | අබ - ඖෂධීය ශාක විශේෂයක් |

## විශේෂ රීති කීපයක්

### අනවශ්‍ය දීර්ඝය

උදාහරණ: **නිරවද්‍ය** **සාවද්‍ය**

| නිරවද්‍ය | සාවද්‍ය |
|---|---|
| අත්‍යවශ්‍ය (අති+අවශ්‍ය) | අත්‍යාවශ්‍ය |
| නීත්‍යනුකූල (නීති+අනුකූල) | නීත්‍යානුකූල |
| ප්‍රාසංගික (ප්‍රසංග+ඉක) | ප්‍රාසාංගික |
| සාමර්ථ්‍යය (සමර්ථ+ය) | සාමාර්ථ්‍යය |

| | |
|---|---|
| ආදි | ආදී |
| ධූරය | ධුරය |
| විද්‍යමාන | විද්‍යාමාන |
| ව්‍යාකූල | ව්‍යාකුල |
| ස්තූති | ස්තුති |
| ස්ථීර | ස්ථිර |

## අනවශ්‍ය ලෙස හ්‍රස්ව (කෙටි) ස්වර භාවිතය

උදාහරණ: **නිරවද්‍ය** **සාවද්‍ය**

| නිරවද්‍ය | සාවද්‍ය |
|---|---|
| දූරකථනය | දුරකථනය |
| දූරස්ථ | දුරස්ථ |
| මූල්‍ය ප්‍රතිපාදන | මුල්‍ය ප්‍රතිපාදන |
| තූෂ්ණීම්භූත | තුෂ්ණිම්භූත |
| ව්‍යූහය | ව්‍යුහය |

## සන්ධි පදවල සිදු වන අනවශ්‍ය අක්ෂර ලෝපය

උදාහරණ: **නිරවද්‍ය** **සාවද්‍ය**

| නිරවද්‍ය | සාවද්‍ය |
|---|---|
| ප්‍රත්‍යයාර්ථ (ප්‍රත්‍යය+අර්ථ) | ප්‍රත්‍යාර්ථ (ය් අත්හැරීම) |
| ව්‍යංග්‍යාර්ථ (ව්‍යංග්‍ය+අර්ථ) | ව්‍යංගාර්ථ (ය් අත්හැරීම) |

## සන්ධි පදවල සිදු වන අනවශ්‍ය අක්ෂර ආගමය

උදාහරණ: **නිරවද්‍ය** **සාවද්‍ය**

| නිරවද්‍ය | සාවද්‍ය |
|---|---|
| අවස්ථෝචිත (අවස්ථා+උචිත) | අවස්ථාවෝචිත (ව් ආගමය) |
| රිද්මානුකූල (රිද්ම+අනුකූල) | රිද්මයානුකූල (ය් ආගමය) |

## 'ඓ/අයි' භාවිතය

උදාහරණ: **නිරවද්‍ය** **සාවද්‍ය**

| නිරවද්‍ය | සාවද්‍ය |
|---|---|
| ඓතිහාසික | ෙඓතිහාසික/අයිතිහාසික |
| ඓක්‍යය | ෙඓක්‍යය |
| ඓරාවණ | ෙඓරාවණ/අයිරාවණ |
| වෛරය | වයිරය |
| මෛත්‍රී | මයිත්‍රී |

## 'ෘ' කාර භාවිතය

| **නිරවද්‍ය** | **සාවද්‍ය** |
| --- | --- |
| කර්තෘ | කතෘ |
| ගෘහස්ථ | ග්‍රහස්ථ |
| ප්‍රකෘති | ප්‍රකෘර්ති/ප්‍රකූර්ති |
| මාතෘකා | මාර්තෘකා/මාතෲකා |

## '්‍ය' (යංශය) භාවිතය

| උදාහරණ: **නිරවද්‍ය** | **සාවද්‍ය** |
| --- | --- |
| වාක්‍ය | වාක්‍්‍ය |
| වාච්‍ය | වාච්‍්‍ය |
| විද්‍යුත් | විද්‍්‍යුත් |
| කල්‍යාණ | කල්‍්‍යාණ |

'ර' සමග යංශය නො යෙදේ.

| **නිරවද්‍ය** | **සාවද්‍ය** |
| --- | --- |
| සූර්යයා | සූර්‍්‍යයා/සූර‍්‍යයා |
| වීර්යය | වීර්‍්‍යය/වීර‍්‍යය |

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **නිවැරදි අක්ෂරය තෝරා හිස්තැන සම්පූර්ණ කරන්න.**

   i. පාඩම් කර.... ළමයාගේ නුව.... වැඩේ. (න/ණ)
   
   ii. කුකු.... පැටවා කුරු.... ගණයට අයත් ය. (ලු/ළු)
   
   iii. ස්වාභාවික ව්‍ය....න පිළිබඳව සොයා බැලීමට විශේ.... විමර්....න කණ්ඩායමක් මෙරටට පැමිණි බව පුවත්පත්වල සඳහන් විය. (ශ/ෂ/ස)
   
   iv. ලේ....මතුමා පරි....ණක ලේ...න විමසා බලා කාර්ය මණ්ඩලයට දීර්.... ලෙස උපදෙස් දුන්නේ ය. (ක/ඛ/ග/ඝ)
   
   v. පිරිත් සජ්....යනාවල දී මැනවින් උච්....රණය කළ හැකි භික්ෂූන් වහන්සේලා සහභාගි කර ගත යුතු බව .....තික සංඝ සම්මේලනයේ දී සාකච්.... කෙරිණි. (චා/ඡා/ජා/ඣා)
   
   vi. ජෝර්ජ්.... ශිෂ්‍යයන් ශිෂ්.... සම්පන්න ලෙස හැසිරවීමට දෘ.... න්‍යායන් මෙන් ම ලඝු දණ්...නයන් ද ලබා දීමට සිදු වී ඇති බව විදුහල්පතිතුමා පැවසී ය. (ට/ඨ/ඩ/ඪ)
   
   vii. නර්...න කුසලතා වර්....නය කර ගත් සිසුන් විසින් තම ප්‍ර....ම සන්....ර්ශනය ඉදිරිපත් කරන ලදි. (ත/ථ/ද/ධ)

viii. විශ්වයේ ප්‍ර...වය පිළිබඳව ඇතැමුන් ඉදිරිපත් කළ ප්‍ර...න්ධ ප්‍රතික්ෂේප වූ නිසා ඔවුන්ගේ ප්‍රයත්නය නිෂ්....ල වූ බවට ප්‍රවෘත්ති ....ළ විය. (ප/ඵ/බ/භ)

ix. අනුරපුර නට...න් බැලීමට තම අ...ව ද සමග ගිය ජයරත්න, ස...මොක් සුව ලබනුව බවුන් වඩන ස.... ගණ දක්නට ලැබුණු බව පැවසී ය. (ඹු/බු/ඟ/ග)

x. අ...දඬු ලොකු මහත් වුණත් ගුණයෙන් අ.... කොල්ලන් ද ඇති බව ක.... රගෙන යන මිනිසා ක... මත ඉඳ ගෙන කල්පනා කළේ ය. (ඩු/ඬු/ද/ඳ)

2. **නිවැරදි පදය තෝරා ලියන්න.**

i. හෘදයාංගම/හෘදයංගම ස්තුතිය.
ii. සමාජ අධ්‍යනය/අධ්‍යයනය
iii. ලේඛක/ලේකඛ මණ්ඩලය
iv. පුස්තකාලීය/පුස්තකාලයීය තොරතුරු
v. ස්වභාවික/ස්වාභාවික සම්පත්
vi. ඓරාවණ/ඵෙරාවණ හස්තියා
vii. ආධ්‍යාත්මික ධර්මතාවය/ධර්මතාව
viii. ප්‍රේම වෘතාන්තය/වෘත්තාන්තය
ix. රාජ ආඥාව/අනඥාව
x. නීත්‍යානුකූල/නීත්‍යනුකූල ක්‍රමය

3. **පහත දී ඇති පදවල අක්ෂර වින්‍යාසය වැරදි නම් නිවැරදි කර ලියන්න.**

i. ප්‍රස්තාවනාව
ii. ලේඛණ ශෛලිය
iii. ප්‍රශ්ණ පත්‍ර
iv. තොරතුරු විශ්ලේශණය
v. මළළ ක්‍රීඩා
vi. නිෂ්ශබ්ද කලාපය
vii. උපරිම ආශ්වාදය
viii. නිෂ්පල ව්‍යායාමය
ix. දළදා මාලිගාව
x. මධ්‍යසාර භාවිතය
xi. කොට්ටාස කාර්යාලය
xii. සීඝ්‍රගාමී දුම්රිය
xiii. කැළණි විහාරය
xiv. පරිගනක තාක්ෂණය
xv. පිළිතුරු පත්‍රය
xvi. දන්ත ශෛලාගාරය
xvii. අභිරහස් මරණය
xviii. සුරගන රඟුම
xix. න්‍යශ්ඨික ප්‍රහාරය
xx. කණිෂ්ඨ පුත්‍රයා

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **ඔබේ සහ ඔබේ මිතුරාගේ වෙනත් විෂයයන් සම්බන්ධ සටහන් පොත් රැගෙන ඒවායේ අක්ෂර වින්‍යාස වැරදි නිවැරදි කරන්න.**
2. **ඇතැම් පුවත්පත්වල බොහෝ අක්ෂර වින්‍යාස දෝෂ දක්නට ලැබේ. ඒවා එකතු කර නිවැරදි කරන්න.**

# විශ්වකෝෂය

4

විශ්වකෝෂය යනු විෂය සීමාවක් නැතිව හෝ තනි විෂයයක් පිළිබඳව හෝ තෝරා ගත් වැදගත් මාතෘකා යටතේ තොරතුරු සංග්‍රහ කරමින් සම්පාදිත කෘති විශේෂයකි. ඇතැම් විට විශ්වකෝෂයක් තනි පොතක් වශයෙන් පළ කර තිබිය හැකි ය. බොහෝ විට මේවා පොත් කාණ්ඩ කිහිපයක් වශයෙන් පළ කෙරේ. තනි විෂයයක් යටතේ හෝ විවිධ විෂය යටතේ හෝ සම්පාදනය වුව ද විශ්වකෝෂයක තොරතුරු සංග්‍රහ කෙරෙනුයේ මාතෘකා පාඨවල අකාරාදි පිළිවෙළ අනුව ය. විවිධ පොත පත සම්පාදනය කර ගැනීමට මෙන් ම විවිධ විෂය කරුණු සොයා ගැනීමට ද පාඨකයන්ට විශ්වකෝෂවලින් මහත් පිටුබලයක් සැපයේ. මෙම පාඩම විශ්වකෝෂ භාවිතය පිළිබඳ මූලික අදහසක් ලබා ගැනීමට මග පෙන්වයි.

සිංහල සාහිත්‍ය විශ්වකෝෂය, සමයාන්තර විශ්වකෝෂය, නර්තන විශ්වකෝෂය, ජනශ්‍රැති විශ්වකෝෂය ආදිය සිංහල භාෂාවෙන් එක් එක් විෂයය යටතේ පළ කොට ඇති විශ්වකෝෂ කිහිපයකි. සිංහල භාෂාවෙන් පළ වන ප්‍රධාන ජාතික විශ්වකෝෂය වන සිංහල විශ්වකෝෂය, විවිධ විෂයන්ට අදාළව සම්පාදනය වන්නකි. මේ වන විට එහි කාණ්ඩ 13ක් පළ කොට ඇත. *Encyclopaedia Britannica* යනු ඉංග්‍රීසි භාෂාවෙන් සම්පාදිත ලොව වඩාත් ප්‍රචලිත විශ්වකෝෂය යි. 1768 සිට පළ කෙරෙන එහි, මේ වන විට සංස්කරණ 18ක් නිකුත් වී තිබේ. වර්තමානයේ එය නිකුත් කෙරෙනුයේ විද්‍යුත් ග්‍රන්ථයක් වශයෙන් සංගත තැටි මාර්ගයෙන් හා අන්තර්ජාල මාධ්‍යයෙන් පමණි. Wikipedia යනු අන්තර්ජාලයෙහි ප්‍රචලිත ජනප්‍රිය විශ්වකෝෂයකි. මේ පාඩමෙන් දැක්වෙන්නේ සිංහල විශ්වකෝෂයේ සිවුවන කාණ්ඩයෙන් උපුටා ගන්නා ලද පිටු දෙකකි. එහි විවිධ විෂය පාදක කර ගෙන තොරතුරු සංග්‍රහ කර ඇති බව එම පිටු අධ්‍යයනය කිරීමෙන් හඳුනා ගත හැකි ය.

ගම්සභාවක් ඇත. උතුරු ඉරණතිව දූපතෙහි උප තැපැල්හලක්, රජයේ බෙහෙත් ශාලාවක්, පාසලක් හා කුඩා පල්ලි දෙකක් ඇත. මෙහි උතුරු කෙළවර ප්‍රදීපාගාරයක් ද තිබේ. මෙම දූපත්වල පස නිසරුය. දේශගුණය ඉතා කර්කශය, වියළිය. එහෙයින් වෘක්ෂලතාදිය ද දුලබය. මසුන් මැරීම මෙහි ජනයාගේ ප්‍රධාන ජීවනෝපායයි. ඉරණතිව දූපත් දෙකේ ජනගහනය තුන්හාරදහසක් පමණ වේ යයි සලකනු ලැබේ.

**ඉරණමඩු.** උතුරු පළාතේ කනකරායන් ආරු නමැති ගඟ හරහා වේල්ලක් බැඳ තනා ඇති පැරණි වැවකි. මෙහි ඓතිහාසික තොරතුරු තව ම අනාවරණය වී නැත.

මෙම ශත වර්ෂයේ මුල් භාගයේ දී බ්‍රිතාන්‍යයන් විසින් ප්‍රතිසංස්කරණය කරන ලද වාරි කර්මාන්ත අතුරෙහි ඉරණමඩු ද වැදගත් වේ. ඉරණමඩු හා දිරිආරුකුලම් යන වැව් ආශ්‍රිතව කරවව් සංවර්ධන ව්‍යාපාරය නම් වාරිමාර්ග වැඩ පිළිවෙළක් ඇත. අනුරාධපුරය–යාපනය මහාමාර්ගයේ 153 වැනි සැතපුම් කණුවට සැ. 2ක් පමණ නැගෙනහිරින් කනකරායන් ආරු ගඟ හරහා ප්‍රතිසංස්කරණය කර බැඳි වේල්ල නිසා මෙකල ඉරණමඩු වැව දිගින් සැතපුම් 5¼ක් පමණ වේ. මෙහි වැව් කණ්ඩිය අඩි 9,900ක් දිගය. අක්කර 5,750ක් විශාල වූ මෙහි ධාරිතාව අක්කර අඩි 82,000 කි. දිරිආරු කුලම් වැවෙන් ජල සම්පාදනය වන පෙදෙස ද ඇතුළුව අක්කර 10,600කට පමණ එයින් වාරි මාර්ග පහසුකම් සැලසේ.

**ඉරබටු තරුව.** සිකුරු ග්‍රහයාට (තරුවට) ව්‍යවහාර වන නමකි. ඇතැම් ඍතුවල දී එය පහන් එළිය වැටෙන තුරුම පායා තිබෙන හෙයින් පහන් තරුව යයි ද ඇතැම් ඍතුවල දී ඉරබැස ගිය වහා ම අහසෙහි දර්ශනය වන හෙයින් ඉරබටු තරුව යයි ද ඊට ව්‍යවහාර වේ. සාහිත්‍ය ග්‍රන්ථයන්හි ඖෂධි තාරකා, දවහත් තරු යන නම්තුදු මේ තාරකාව දක්වා ඇත. සූර්යයාට ඉතා දුරින් ගමන් කරන මේ ග්‍රහයාට ස්වකීය කක්ෂය වටේ වරක් යාමට දින 225ක් පමණ ගත වේ. මේ තරුව දීප්තිමත් සුදුපාටින් යුක්තය. පුරාතන ග්‍රීක මනුෂ්‍යයෝ මේ ග්‍රහයා සන්ධ්‍යා කාලයෙහි අහසේ බටහිර දෙස දර්ශනය වන විට හෙස්පෙරස් (Hesperus) නමින් ද උදය කාලයේ පායා තිබෙන විට පොස්පොරස් (Phosphorus) නමින් ද හැඳින්වූහ. සැඳෑ තරුව යනු ද මීට ම නමි (සිකුරු බලනු).

**ඉරමුසු** [හෙමිඩෙස්මුස් ඉන්ඩිකුස්—Hemidesmus indicus (L) Ait. f.]. ඉරමුසු වනාන්තර කාෂ්ඨීය වූ කොට කඳකින් යුක්ත, බිම දිගට අතු ඇදෙන බහුවාර්ෂික පැළෑටියකි. කොළවල හැඩය වෙනස්වනසුලුය. කොළ කක්ෂයන්හි පිහිටි බහු-අක්ෂවල (cymes) මල් හටගනී. මල් මුකුට යෙහි පිටපැත්ත කොළපාටය. ඇතුළු පැත්ත නිල් මිශ්‍ර රතු පැහැයෙන් යුක්තය. ඵලය වරාවකි (follicle). ඇට කළුපාටය, කුඩාය, පැතලිය.

ලංකාවේ අඩි 2,500 කට වඩා උස් නොවූ ප්‍රදේශවල ඉරමුසු තරමක් බහුලය. ඉන්දියාවේත් මේ ශාකය වැවේ.



ඉරමුසු රිකිල්ලක්


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

ඉරමුසු මුල සුගන්ධවත්ය. පැළෑටිය සහමුලින් ගෙන ඉරමුසු කැඳ සාද ගනු ලැබේ. වේළපු කොළ උණු වතුරෙහි තම්බා බීමට ගනු ලැබේ.

ඉරමුසු අස්ක්ලෙපියඩාසේ (Asclepiadaceae) (බ.) කුලයට අයත් ශාකයකි.

**ආයුර්වේද මතය :** හෙළ (සුදු) ඉරමුසු, කළු ඉරමුසු වශයෙන් ප්‍රභේද දෙකකි. ඒවා ශුක්ල සාරිවා, කෘෂ්ණ සාරිවා ආදි නම්වලින් සංස්කෘත නිඝණ්ටුවල හඳුන්වා ඇත. ඉරමුසු දෙවගය ම මධුරය; සිනිඳුය; ගුරුය; ශුක්‍ර උපදවයි. ශිනිමදබව, අරුචි, ශ්වාස, ඕක්කාර, කාස, තෘෂ්ණා පහ කරයි; තුන්දෙස ද රුධිර දෝෂ, ප්‍රදර, ජ්වර, අතිසාර, මේහ, විෂ, කුෂ්ඨ, කණ්ඩූති, ආමවාත, වාතරක්ත, සූතිරෝග යන මේවා ද නසයි.

කළු ඉරමුසු මලබැඳිම කෙරෙයි ; ශීතලය ; රත් පිත්, සෙම හා පිත් දිනයි ; අරුචි ශමනය කරයි. ස්කන්දපස්මාර, ශ්වාස, අර්ශස්, ඖපදංශික රෝග, චර්මවිකාර, මූෂිකවිෂ, රක්තපිත්ත, ව්‍රණ, නේත්‍රරෝග, වාතව්‍යාධි, ව්‍රණශෝධන හා පූතනා නමැති බාලග්‍රහදෝෂ ශමනය සඳහා ඉරමුසු වෙනත් ඖෂධ වර්ග සමඟ යොදනු ලැබේ.

**ඉරරාජ** [සෙයුක්සිනෙ රේගියා — Zeuxine regia (Lindl.) Trim.]. මෙය වූකලි අඟල් 4 සිට 8 දක්වා උසට මෙරට ගොඩබිම වැඩෙන ඕකිඩ පැළෑටියකි. එහි පත්‍ර නටුව කෙටිය ; පත්‍ර තලය පටුය ; පෘෂ්ඨය විල්ලුද වැනිය, තීව්‍රය. පත්‍රය මැද දිග අතට සුදු පටියක් වැටී තිබේ. මල් හටගන්නේ අග්‍රස්ථ වූ සහිත ශූකියකය. මල් කුඩාය ; ලා කහපාටය.

ඉරරාජ පැළෑටියේ ලක්ෂණවලට සමාන ලක්ෂණ වලින් යුත් තවත් පැළෑටියක් සඳරාජ (බ.) නමින් හැඳින්වේ. සඳරාජ පැළෑටියේ කොළ හා මල් පිදිවන්ය.

ඉරරාජ හා සඳරාජ පැළෑටි බෙහෙවින් වැවෙන්නේ සබරගමුව පළාතේ තෙත් මූකලාන්වලය. මුහුදු මට්ටමෙන් අඩි 4,000කට වඩා උස් වූ ප්‍රදේශවල මේ පැළෑටි දක්නට නොලැබේ.

ඉරරාජ වැවෙන්නේ ලංකාවේ පමණකි. කොළ වල ඇති අලංකාරත්වය නිසා එය වවනු ලැබේ. ඉරරාජ ඕකිඩාසේ කුලයට අයත්ය.

කාර්යාලය

**ආයුර්වේද මතය :** ඉරරාජ දේශීය වෙදකමට අයත් යම් යම් බෙහෙත් තැනීම පිණිස ගනිත්. විශේෂයෙන් සර්ප විෂ වෙදකමට අයත් ඇතැම් බෙහෙත් සෑදීමට එය ගැනේ.

විලියම් අල්විස්

**ඉරවඩී ගහ.** බුරුමයේ ඉතා ම විශාල වූත් ප්‍රධාන ස්ථානය ගන්නාවූත් ගංගාවයි. ඉන්දියා -චීන-බුරුම දේශසීමාව අසල පිහිටි නම්කින් ආදි කඳුවලින් පටන් ගන්නා මාලි සහ නමයි ඉරවඩී ගඟේ ප්‍රධාන මව් ගංගාය. මාලි-නමයි දෙගංමෝයට මදක් ඉහත්තාවේ දී නමයි ගඟ යාර 375ක් පමණ පළලය. ඊට කුඩා වූ මාලි ගඟ දෙගංමෝය සමීපයේ දී යාර 150ක් පමණ පළල්ය. මාලි ගඟ මෙන් ම ඉරවඩී ගඟ ද ෂාන් ගෝත්‍රිකයන් විසින් හඳුන්වනු ලබන්නේ නම්කියු නමිනි. කාතා අසල දී එක් වන කෝක්වේ ගඟ ද මන්ඩලේ අසල දී එක් වන මයිතිංගේ ගඟ ද ෂ්වේබෝ පළාතේ දී එක් වන මූ ගඟ ද මයින්ජාන් අසල දී එක් වන චින්ඩවින් ගඟ ද ඉරවඩී ගඟේ ප්‍රධාන අතුගංගාය. ටනායි, ටවාන්, ටරොන් හා උයූ යන ගංගාවන් එක්වීමෙන් සෑදෙන චින්ඩවින් ඉතා ම විශාල අතුගංගාවය. මාලි-නමයි දෙගංමෝයේ සිට ඉරවඩී ගඟ සාමාන්‍යයෙන් දකුණු දෙසට ගලතත් භාමෝ සහ කාතා නගර අතර ද මන්ඩලේ නගරය අසල දී ද විශාල වංගු දෙකක් ඔස්සේ බටහිරට ගලයි. තවද මාලි-නමයි දෙගංමෝයේ සිට මන්ඩලේ දක්වා ඉරවඩී නිම්නය සමහර තැනක දී යාර 4,000ක් පමණ පළල නමුදු පෝෂෝ හා සින්කාන් යන තන්හි දී ගඟ ගලා බස්නේ යාර 50කට නොවැඩි වූ පටු දෙරූ මැදිනි. මයිතිංගේ මෝයෙන් පහළ ඉරවඩී ගඟ බොහෝ දහර සහිතය. චින්ඩවින් මෝයෙන් පහළ ඉරවඩී ගඟට එක්වන ගංගා කුඩා නමුත් ආර්ථික වශයෙන් ඒවා බොහෝ වැඩදායී වේ. අකවුක්ටවුං නම් ස්ථානයෙන් පහළ ඉරවඩී නිම්නය ඉන් ඉහළ නිම්නය මෙන් කඳුවලින් ආවරණය වූ පටු පෙදෙසක් නොවේ. ඉන් පහළ [illegible] 4 දක්වා පුළුල් වූ ගඟ දෙපස විශාල තැනිතලා ඇත. මුහුදු වෙරළේ සිට සැ. 140ක් පමණ උතුරින් ආරම්භ වන ඩෙල්ටාව ව. සැ. 12,000ක් පමණ විශාලය. ප්‍රධාන අපශාඛා නවයකින්

## අවබෝධය

1. මෙහි දැක්වෙන විශ්වකෝෂ පිටුව උපකාර කර ගනිමින් පහත දැක්වෙන ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.
   i. ඉරණමඩු වැවෙහි ජල මූලාශ්‍රය නම් කරන්න.
   ii. හෙළ ඉරමුසු සහ කළු ඉරමුසු සංස්කෘත නිඝණ්ටුවල හඳුන්වා ඇත්තේ කෙසේ ද?
   iii. ශ්‍රී ලංකාවට ආවේණික ඉරරාජ ශාකය වැවෙන්නේ කවර ප්‍රදේශවල ද?
   iv. ඉරණමඩු, ඉරබටු තරුව, ඉරමුසු, ඉරරාජ, ඉරවඩි යන පද පෙළ ගස්වා ඇත්තේ කුමක් පදනම් කර ගෙන ද?
   v. ඒ අයුරින් වචන පෙළ ගස්වා ඇති කෝෂ ග්‍රන්ථ දෙකක් නම් කරන්න.

## සිංහල අකාරාදි පිළිවෙළ

භාෂාවක අකාරාදි පිළිවෙළ සකස් වන්නේ එහි හෝඩිය සකස් වී ඇති ආකාරය අනුව ය. මේ නිසා අකාරාදි පිළිවෙළ ඒ ඒ භාෂා අනුව වෙනස් වේ. සිංහල හෝඩියේ අක්ෂර පටිපාටිය බොහෝ දුරට සංස්කෘත අකාරාදි පිළිවෙළ අනුව සකස් වී ඇත. සිංහල අක්ෂර මාලාව පෙළ ගස්වා ඇත්තේ ඒ ඒ අක්ෂරයට හිමි සම්මත ස්ථානයට අනුකූලව ය.

සිංහල ලේඛන ව්‍යවහාරයේ ඇති අක්ෂර ගණන හැටකි. ඒවාහි අකාරාදි පිළිවෙළ පහත දැක්වේ.

| අ[1] | ආ[2] | ඇ[3] | ඈ[4] | ඉ[5] | ඊ[6] |
|---|---|---|---|---|---|
| උ[7] | ඌ[8] | ඍ[9] | ඎ[10] | ඏ[11] | ඐ[12] |
| එ[13] | ඒ[14] | ඓ[15] | ඔ[16] | ඕ[17] | ඖ[18] |
| අං[19] | අඃ[20] | | | | |
| ක[21] | ඛ[22] | ග[23] | ඝ[24] | ඞ[25] | ඟ[26] |
| ච[27] | ඡ[28] | ජ[29] | ඣ[30] | ඤ[31] | ඦ[32] |
| ට[33] | ඨ[34] | ඩ[35] | ඪ[36] | ණ[37] | ඬ[38] |
| ත[39] | ථ[40] | ද[41] | ධ[42] | න[43] | ඳ[44] |
| ප[45] | ඵ[46] | බ[47] | භ[48] | ම[49] | ඹ[50] |
| ය[51] | ර[52] | ල[53] | ව[54] | | |
| ශ[55] | ෂ[56] | ස[57] | හ[58] | ළ[59] | ෆ[60] |

ඉහත අකුරු 60 අතුරින් අකුරු අටක් පදයක මුල නො යෙදේ. එනම්, ඎ, ඟ, ඦ, ඬ, ඳ, ඹ, ං, ඃ යන අකුරු ය. සිංහල අකාරාදි පිළිවෙළ අනුව ස්වර, ව්‍යඤ්ජනාක්ෂරවලට කලින් යෙදෙන අතර, අල්පප්‍රාණ අක්ෂරය ඊට අනුරූප මහාප්‍රාණාක්ෂරයට කලින් යෙදේ.

ව්‍යඤ්ජනාක්ෂරයක් සමග පිලි යෙදූ විට ඇති වන අකාරාදි පිළිවෙළ දැන සිටීම ද ප්‍රායෝගික වශයෙන් වැදගත් වේ. නිදසුනක් වශයෙන් ‘ක්’ ශබ්දයට එක් එක් ස්වරය යෙදුණ කල ඊට අනුව පිලි සහ සංකේත යෙදීමේ දී අනුගමනය කළ යුතු අක්ෂර පටිපාටිය මෙසේ ය.

| ක | කා | කැ | කෑ | කි | කී | කු | කූ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| කෘ | කෲ | කෙ | කේ | කෛ | කො | කෝ | කෞ |
| ක් | ක්‍ය | ක්‍ර | ක්‍රා | ක්ඏ | ක්ඐ | ක්‍රි | ක්‍රී |
| ක්‍රැ | ක්‍රෑ | ක්‍රෙ | ක්‍රේ | ක්‍රෛ | ක්‍රො | ක්‍රෝ | ක්‍රෞ |

## හල් අකුර යෙදීම

අකාරාදි පිළිවෙළ අනුව වචන පෙළගැස්වීමේ දී හල් අකුර යෙදෙන්නේ කොතැනක ද යන්න ආධුනිකයන්ට පමණක් නො ව වියතුන්ට ද ඇති වූ ගැටලුවකි. හල් වූ ව්‍යඤ්ජනාක්ෂරය ගාත්‍රාක්ෂර මාලාවේ මුලට හෝ අගට හෝ යෙදිය හැකි ය. මේ සම්බන්ධයෙන් ශබ්දකෝෂ කර්තෘවරුන් ක්‍රම දෙකක් අනුගමනය කර ඇති බව පෙනේ. වැලිවිටියේ සෝරත හිමියන්ගේ **ශ්‍රී සුමංගල ශබ්දකෝෂය** මේ සම්බන්ධයෙන් අනුගමනය කරන ක්‍රමය නම් හල් අකුරකින් අවසන් වන වචනය පළමුවෙන් ද ඉන් අනතුරුව ඒ හල් අකුරට ‘අ’ සිට ‘ඖ’ තෙක් ස්වර යෙදුණු රූප ද දැක්වීමෙන් පසුව හල් අකුරට පසු වෙනත් ව්‍යඤ්ජනාක්ෂරයක් යෙදෙන පද දැක්වීම යි. නිදසුනක් වශයෙන් ‘අ’ යන්නට පරව ‘ක’ යෙදෙන විට ඒ පද **ශ්‍රී සුමංගල ශබ්දකෝෂයෙහි** ඉදිරිපත් කොට ඇති අනුපිළිවෙළ මෙසේ ය.

| | | |
|---|---|---|
| ක් | : | අක් (අංකය, අග ලකුණු) |
| ක | : | අකම්ප |
| කා | : | අකාල |
| කැ | : | අකැප |
| කි | : | අකිරිය |
| කී | : | අකීකරු |
| කු | : | අකුරු |
| කෘ | : | අකෘතඥ |
| කෙ | : | අකෙව් (වැළකීම) |
| කො | : | අකොස් (බැනීම) |
| කෞ | : | අකෞශල (අවිද්‍යාව) |
| ක්ක්අ | : | අක්කර |
| ක්ක්ආ | : | අක්කා |
| ක්ෂ්අ | : | අක්ෂර |
| ක්ෂ්ඖ | : | අක්ෂෞහිණී |
| ක්ෂ්ය්ආ | : | අක්ෂ්‍යාරෝග්‍යශාලාව |

අකාරාදි පිළිවෙළට අනුව වචන පෙළ ගැස්වීමේ දී හල් අකුර යෙදීම සම්බන්ධයෙන් සංස්කෘතික කටයුතු දෙපාර්තමේන්තුව මගින් සම්පාදිත **සිංහල ශබ්දකෝෂය** හා හරිශ්චන්ද්‍ර විජයතුංගගේ **ප්‍රායෝගික සිංහල ශබ්දකෝෂය** ආදියෙහි අනුගමනය කර ඇති පිළිවෙත අනුව, හල් ව්‍යඤ්ජනයකින් අවසන් වන පද සංග්‍රහ කොට ඇත්තේ ස්වර ශබ්ද අවසානයෙහි ය. මෙහි අකාරය පෙරටුව යෙදෙන 'අ+ක්' එන්නේ 'අ+ක්+අ', 'අ+ක්+ඖ' ආදි වශයෙන් යෙදුණු වචනවලට පසුව ය. සංස්කෘත ඉංගිරිසි ඇතුළු ශාස්ත්‍රීය ශබ්දකෝෂ අනුගමනය කර ඇත්තේ මුලින් කී ක්‍රමය යි.

ක : අකම්ප
කා : අකාල
කැ : අකැප
කි : අකිරිය
කී : අකීකරු
කු : අකුරු
කෘ : අකෘතඥ
කෙ : අකෙව් (වැළකීම)
කො : අකොස් (බැනීම)
කෞ : අකෞශල (අවිද්‍යාව)
ක් : අක් (අංකය, අග ලකුණු)
ක්ක්අ : අක්කර
ක්ක්ආ : අක්කා
ක්ෂ්අ : අක්ෂර
ක්ෂ්ඖ : අක්ෂෞහිණී
ක්ෂ්‍ය්ආ : අක්ෂ්‍යාරෝග්‍යශාලාව

මේ ක්‍රමයට අනුව, ස්වරයකට හා ව්‍යඤ්ජනයකට පසුව අකුරු යෙදෙන පිළිවෙළ මෙසේ ය.

| අක | අකා | අකැ | අකෑ | අකි | අකී |
|---|---|---|---|---|---|
| අකු | අකූ | අකෘ | අකෲ | අකෙ | අකේ |
| අකෛ | අකො | අකෝ | අකෞ | අක් | අක්ක් |

## අනුස්වාරය හා විසර්ගය යෙදීම

අනුස්වාරය හා විසර්ගය ව්‍යඤ්ජනාක්ෂර වන නමුදු ස්වරාරූඪව නො යෙදෙයි. ඒ අනුව අනුස්වාරය හා විසර්ගය දෙකින් අනතුරුව යෙදෙනුයේ ව්‍යඤ්ජනාක්ෂරයක් පමණි. මේ හේතුව නිසා අකාරාදි පිළිවෙළින් වචන පෙළ ගැස්වීමේ දී අනුස්වාරය හා විසර්ගය දැක්විය යුත්තේ ස්වර අවසානයෙහි ය; වර්ග ව්‍යඤ්ජනාක්ෂරයන්හි ආරම්භක අක්ෂරය වන 'ක' කාරයට පෙරටුව ය.

| අ | අඖ | අං | අඃ | අක | අකු | අක් |
|---|---|---|---|---|---|---|
| කං | කඃ | ක | කා | කැ | කෞ | ක් |

| | | |
|---|---|---|
| කං | : | කංකානම |
| | | කංකාරිය |
| | | කංකුන් |
| ක | : | කකුල |
| කා | : | කාහල |
| කැ | : | කැවිලි |
| කි | : | කිරි |

විසර්ගය ද මේ ආකාරයෙන් ව්‍යඤ්ජනාක්ෂර මුලින් යෙදේ.

| | | |
|---|---|---|
| දුඃ | : | දුඃඛදායක, දුඃඛිත |
| | | දුඃශීල, දුඃසාධන |
| ක | : | දුක |
| කු | : | දුකුලා |
| ක් | : | දුක්ඛ |

## යංශය සහිත අකුර

යංශය යනු ව්‍යංජන ශබ්දයකට පසුව එන 'ය' යන්න ලියා දැක්වීමට යෙදෙන සංකේතයක් හෙයින් යංශය සහිත අකුරු එන්නේ අකාරාදි පිළිවෙළෙහි 'ම' යන්නට පසුව ය.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| න් | - | මු | : | කන්මුල |
| න් | - | ය | : | කන්‍යකා |
| න් | - | යා | : | කන්‍යාව |

යංශය සහිත අකුරක් සමග පිලි යෙදෙන විට ඒවායෙහි අකාරාදි පිළිවෙළ මෙසේ ය.

| ක්‍ය | ක්‍යා | ක්‍යු | ක්‍යූ | ක්‍යෙ | ක්‍යේ | ක්‍යො |
|---|---|---|---|---|---|---|

## රකාරාංශය සහිත අකුර

රකාරාංශය යනු ව්‍යංජන ශබ්දයකට පසුව එන 'ර' යන්න ලියා දැක්වීම පිණිස යෙදෙන සංකේතයක් හෙයින්, රකාරාංශය සහිත අකුරු එන්නේ අකාරාදි පිළිවෙළේ 'ය' යන්නට පසුව ය.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ක් | - | මා | : | අක්මාව |
| ක් | - | යා | : | අක්‍යාල |
| ක් | - | ර | : | අක්‍රම |
| ක් | - | රා | : | අක්‍රාන්ත |
| ක් | - | රි | : | අක්‍රිය |
| ක් | - | රෝ | : | අක්‍රෝධ |
| ක් | - | ලා | : | අක්ලාන්ත |
| ක් | - | ව | : | අක්වරුව |
| ක් | - | ෂ | : | අක්ෂ |

## රේඵය සහිත අකුර

ව්‍යංජන ශබ්දයකට ඉදිරියෙන් එන 'ර්' ශබ්දය ලියා දැක්වීම පිණිස යෙදෙන සංකේතය 'රේඵය' නම් වේ. එහෙත් රේඵය වෙනුවට 'ර්' යන්න යෙදීමට සමකාලීන සිංහල ලේඛකයෝ වැඩි කැමැත්තක් දක්වති. එම නිසා රේඵය සහිත අකුරු යෙදිය යුත්තේ ද 'ර්' යන්නට හිමි ස්ථානයේ ය.

| | | |
|---|---|---|
| ර් - ෂ | : | අරෝෂ |
| ර් -ක | : | අර්ක |
| ර් - ඝ | : | අර්ඝ |
| ර් - ණ | : | අර්ණව |
| ර් - ථ | : | අර්ථ |

'ඥ' යන අකුරෙන් ආරම්භ වන වචන කිහිපයක් ද සිංහල ව්‍යවහාරයෙහි හමු වේ. 'ඥ' යනු සංයුක්ත ව්‍යඤ්ජනයක් හෙයින් එය සිංහල හෝඩියට ඇතුළත් නො වන සංකේතයකි. එබැවින් එබඳු වචන ස්ථානගත කළ යුත්තේ කෙසේ දැයි දැන ගැනීම ප්‍රයෝජනවත් ය. 'ඥ' සෑදී ඇත්තේ 'ජ්' හා 'ඤ්' යන අකුරු සංයෝග වීමෙන් බැවින් 'ඥ' යන්නෙන් ආරම්භ වන වචන යෙදිය යුත්තේ 'ජ්' අකුරෙන් ඇරඹෙන සේ සැලකීමෙනි.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ජෝතික | ඥප්ති | ඥානවෘද්ධ | ඥාපන | ජ්‍යෝෂ්ඨ |
| ජෝතිමත් | ඥාත | ඥානවිභාගය | ඥේය ධර්මය | ජ්‍යෝතිර් විද්‍යාව |
| ජෞගඩ | ඥාති | ඥානෝපදේශය | ජ්‍යාමිතිය | ජ්වරය |
| ජෞතිෂිත | ඥාන | ඥාපක | ජ්‍යාය | ජ්වලන |

මෙහි අනුපිළිවෙළ මෙසේ ය.

| ... | ජෝ | ජෞ | ජ්ඤ (ඥ) | ... | ජ්යා (ජ්‍යා) | ... |
|---|---|---|---|---|---|---|

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත දැක්වෙන නාම අකාරාදි පිළිවෙළට සකසන්න.**
   i. අත්තා, මුත්තා, නත්තා, පනත්තා, කිත්තා, කිරිකිත්තා, ඇටිකිත්තා
   ii. නේමින්ද, ඊෂධර, විනතක, සුදර්ශන, අශ්වකර්ණ, යුගන්ධර, කරවීක
   iii. කොළඹ, රජරට, මොරටුව, රුහුණ, කැලණිය, පේරාදෙණිය, යාපනය
   iv. අගුළ, අගෘහිත, අගස්ති, අග්නි, අගිල්, අගාධ
   v. අමාවතුර, ධර්මප්‍රදීපිකාව, බුත්සරණ, සද්ධර්මරත්නාවලිය, පූජාවලිය, සද්ධර්මාලංකාරය

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **විෂය සංකල්ප පැහැදිලි කර ගැනීම පිණිස පාසල් පුස්තකාලයේ ඇති විශ්වකෝෂය භාවිත කරන්න.**
2. **සිංහල අකාරාදි පිළිවෙළ ලියා පන්තියේ ප්‍රදර්ශනය කරන්න.**


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

# රසින් රස මවන බස් මහිමය

5

'ලේඛන ශෛලිය' හෙවත් 'ප්‍රකාශන විලාසය' යනු ලේඛකයා සිය වාක් කෝෂයෙන් තෝරා ගන්නා වචන ගළපා සිය ලේඛනය ගොඩ නැගීමේ දී අනුගමනය කරන තාලය, තානය හා වාගලංකරණ ආදිය යි. ශාස්ත්‍රීය ලේඛනයක දී නිශ්චිතාර්ථවත්ව ද නිර්මාණාත්මක ලේඛනයේ දී භාවිකාර්ථවත්ව ද වචන සංකලනය කළ යුතු වෙයි. එමෙන් ම, තත්සම පද හෝ ඒවායේ තද්භව රූප හෝ විකල්ප වශයෙන් භාවිත කෙරේ.

වාග් විලාසය යනු ලේඛකයා ඔහුට ආවේණික වාක් කෝෂයෙන්, වර්ණනා කෙරෙන අවස්ථාවට යෝග්‍ය වචන තෝරා ගෙන සිය ලේඛනය ගොඩ නැගීම යි. එයින් ඔහුගේ 'ලේඛන ශෛලිය' එනම් 'ප්‍රකාශන විලාසය' ගොඩ නැගේ. මේ අනුව ප්‍රකාශන විලාසය හා වාග් විලාසය දෙක සෘජුව ම භාෂා භාවිතය සම්බන්ධ අංග වසයෙන් සැලකිය හැකි ය.

රචනා රීතිය යනු භාෂා භාවිතයේ දී විශිෂ්ට ලෙස කෙරෙන පද ගැළපීම යි. එය ලේඛකයාගේ වචන තෝරා ගැනීම හා වචන ගැළපීමත් කථන ක්‍රමයත් යන දෙක්හි ම සංකලනයෙන් සකස් වන ප්‍රකාශන උපක්‍රමයකි. රචනා රීති විවිධ ය. වැඩි දෙනා සම්මත ලේඛන ව්‍යවහාරය අනුගමනය කරද්දී ඇතැමෙක් භාෂණ ව්‍යවහාරය අනුගමනය කරති. ඒ රීති දෙක ම සමකාලීන සිංහල ව්‍යවහාරය යටතට ගැනේ. ලේඛකයා ම එක් එක් චරිතයේ චිත්තස්වභාවය රූපණ/කථන මාර්ගයෙන් ඉදිරිපත් කිරීම ප්‍රබන්ධ සාහිත්‍යයේ දී සුලබව දක්නට ලැබේ. ඒ ඒ චරිත ලවා ම එකී චරිතවල සිතුවිලි සමුදාය අනාවරණය කිරීම විඥානධාරා රීතිය යි. අතීතාවර්ජනය, ලියුම්, දිනපොත්, ඡායාරූප හා කැඩපත් පිළිබිඹු ආදිය මගින් ද ඇතැම් ලේඛකයෝ කතා ඉදිරිපත් කරති. සමහරු 'ලේඛන ශෛලිය' හැඳින්වීමට ද 'රචනා රීතිය' යන්න යොදති.

ලේඛකයාගේ භාෂා භාවිතය ප්‍රකාශන විලාසය හෙවත් ලේඛන ශෛලිය, වාග් විලාසය හා රචනා රීතිය යන තුනෙහි ම සම්මිශ්‍රණයකි. මේ පාඩම විවිධ ප්‍රකාශන විලාස, වාග් විලාස හා රචනා රීති පිළිබඳ විමසා බැලෙන්නකි.

පැරණි සිංහල සාහිත්‍යයේ විවිධ රචනා ශෛලි සඳහා නිදසුන් කිහිපයක් මතු දැක්වේ. කියවා තේරුම් ගැනීමට වඩා අසා රස විඳීමට යෝග්‍ය භාවිකාර්ථවත් රචනා විලාසයක් යොදා ගත් ආකාරය **පන්සිය පනස් ජාතක පොතෙන්** උපුටා ගැනුණු **මහා කපි ජාතකයෙන්** පැහැදිලි වෙයි.

යට ගිය දවස බරණැස් නුවර බ්‍රහ්මදත්ත නම් රජ්ජුරු කෙනෙකුන් දසරාජ ධර්මයෙන් රාජ්‍යය පරිපාලනය කරන කල්හි කසී දනව්වෙහි සී සා ජීවත් වන එක්තරා බමුණෙක් කුඹුරෙහි සී සා ගොන් ගේ මුදා හැර නියර කොටන්ට පටන් ගත්තේ ය. ගොන් තණ කා ගෙන යන්නාහු කැලෑ කා ගෙන යමින් ක්‍රමයෙන් මහ වනයට වන්නාහ. එතෙම ගොන් නැතක් වේලා නො දක්නේ ය. ඉක්බිති උදැල්ල තබාලා ඇවිත් ගොනුන් නො දැක මහත් දොම්නසට පැමිණ ඔවුන් සොයමින් වනයෙහි ඇත මෑත ඇවිදින්නේ හිමවත් පෙදෙස හා ඒකාබද්ධ වූ වනයට වැද ආ අත් යන අත් නො දන්නේ සතියක් නිරාහාරයෙන් වල්මත්ව ඇවිද, එක් තිඹිරි රුකකට නැගී නො විලික්සුණු ඵල අනුභව කරනුයේ ඇඟ බල නැති වූයෙන් අතු අගින් ගිලී හිසට අත්තක් පමණ නැඹුරු ඇති ලෝඇඳිරි නරකය සේ බිහිසුණු සේ මහත් නරක ප්‍රපාතයෙක හුණුයේ ය. මොහු වැටුණු සඳවසක් විචර ඉකුත් වූ කලට වානර ජන්මයෙක්හි ඉපිද බෝධි සත්ත්වයන් වහන්සේ නොයෙක් ඵලාඵල කමින් ඇවිදිනේ එම අතු අගට පැමිණියේ අතිගම්භීර ප්‍රපාතයෙහි වැටී ක්ෂුධාවෙන් පෙළී කෙඳිරිගාමින් හොත් පුරුෂයා දැක සිය දුකට වඩා මෙරමා දුක් ඉවසිය නො හෙන ඒ මහසත් තෙම නොයෙක් ජාතියෙහි පුරුදු කරුණාව මොහු කෙරෙහි බහා මතු බොහෝ සතුන් සසර මහා වළින් ගොඩ වන්ට පූර්ව නිමිත්ත පානා සේ මිනිසෙකු විචර බර ඇති ගලක් ඉණ බැඳගෙන ගල් කුළෙක්හි සිට බිමට පැන නැවත උඩට පැන මෙපරිද්දෙන් අභ්‍යාස කොට එලෙස පුරුෂ ප්‍රමාණ වළට පැන ඒ පුරුෂයා ඇඟ වහවාගෙන වේග දනවා ගොඩට පැන විඩාව ගොස් එකියන පුරුෂයා කෙරෙහි නිස්සංකව උකුලෙහි ඉස තබා වැදහොත්තේ ය.

එසඳ ඒ කෙළෙහිගුණ නො දන්නාහු මිත්‍රද්‍රෝහී වූ පුරුෂ තෙම සිතනුයේ මම දවස් ගණනක් නිරාහාරයෙන් කිසි බලයක් නැතියෙමි. වනයෙහි ඵලාඵල කෑමෙන් ශරීරයෙහි බල වඩාගත නො හැක්ක. මේ අසේව වැදහොත් වඳුරා මරා මස් කොට අනුභව කිරීමෙන් ශරීරයත් පුෂ්ටි කොට ගෙන මෙයින් මාර්ගෝපකරණයකුත් සපයා ගනිමි. සිතා තම දෙමවුපියන් මරාත් සැප උපදවා ගත යුතු යයි සිතන සේ නුදුරෙන්ව තුබූ ගල්ලැල්ලක් ඇරගෙන බෝධිසත්ත්වයන් නිදමින් හොත්තවුන් මුදුනේ පහළේ ය. එවිට මහ බෝධිසත්ව තෙම උනන්දුව අතු අගකට පැන මේ කිමෙක්දෝ හෝ යි විමසනුයේ අන් කිසිවෙකු විසින් කළ දෙයක් නො වෙයි. මේ පවිටු තෙනැත්තවුන් ගෙන් ම විය යුතුය යි දැන "එම්බල මිත්‍ර ද්‍රෝහි වූ දෘෂ්ට බ්‍රාහ්මණය, තා දැන් ෂෂ්ටි පුරුෂ මාන වූ වළකින් ගොඩ නැගීමි, තෝ දැන් ඊට වඩා ගැඹුරු මිත්‍ර ද්‍රෝහි නමැති වළෙක්හි වැටුණේ ය. තා කළ සේ නො යෙදෙයි" කියා ඕ හට නින්දා කොට ඉදින් මෙතන හැර පියා ගියෙම් නම් මෙතන සිංහ ව්‍යාඝ්‍රාදීන්ට ගොදුරු වෙමින් මියන්නේ ය. නැවත මාගේ කරුණාවට සුදුසු නො වන්නේ යයි සිතා "එම්බල පුරුෂය තා කෙරෙහි මම සැක ඇත්තෙමි. එබැවින් මම අතු අගින් අගට පැන තට මග පාමින් යෙමියි" කියා මොහු කැඳවා ගෙන වනයෙන් එළියට බහා මාවත සිටුවා නැවතත් ඇස වසා හුණු මස් වැදැල්ල අතින් ඔසවා ගෙන තුරු හිසින් තුරු හිසට පැන ගොස් තමන් වසන පර්වත ප්‍රාන්තයට ගොසින් වන්හ. ඒ මිත්‍ර ද්‍රෝහි පුරුෂ තෙමේත් මහ බෝධිසත්වයන් කෙරෙහි අපරාධ කොට එම පාපයෙන් ශ්වේතකුෂ්ඨ ගාතිව ක්ෂුධා පිපාසාවෙන් පීඩිත වූයේ එම ආත්මභාවයෙහි ම මනුෂ්‍ය ප්‍රේත වූයේ ය.


මහා කපි ජාතකයේ අතීත කතාවේ කොටසක්



නොම්ලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

අර්ථයට වඩා ශබ්ද රසය මතු වන පරිදි සිදු කළ පද සංයෝජනයට නිදසුනක් වන මේ ඡේදය සද්ධර්මරත්නාකරයෙන් උපුටා ගත්තකි:

"නානාවිධ විහඟ ගණයාගේ මධුර ඣංකාර කුහකුහාරව ගුමුගුමාරවාදීන් කන්කලු වූ සුපුෂ්පිත වැකොඳ තමාලලතාදි ලතාකදම්බ චුම්බිත පාදපශ්‍රේණීන් විසිතුරු වූ ලුම්බිනි වනෝද්‍යානයට වැද එහි නන් විසිතුරු බලන්නාහු විසිතුරු තුරග පොකුරු ලඹ දෙන සුවපත් විලිකුන් මියුරු අඹ සිඹ තුඩු තබා මධුර රස උරා බී මත්ව සන් දිදී කෙළනා රන් තිත් වෙහෙල් කැල දැක කෙකා සර නඟා රඟා බස්නා මත් මොනර කැලන්ගේ සඳැස් පිල් කැල් කැලුමෙන් එකලු වූ..."



සද්ධර්මරත්නාකරය

සිංහල ගද්‍ය සාහිත්‍යය පිරිහෙමින් පැවැති මහනුවර අවධියෙහි ලේඛන හා කථන ව්‍යවහාරය මිශ්‍ර ලේඛන ව්‍යවහාරයක් භාවිතයට ගැනුණු ආකාරය හා සම්මත ලේඛන ව්‍යාකරණ රීති නො සලකා ඇති ආකාරය රාජාවලියෙන් හෙළි වෙයි.

"දෙවෙනි පෑතිස්ස රජුගේ මල් රජ්ජුරුවන් ඉන්නා අවධියේ ම වැව් බඳින්ඩ ගියාහ. වැව් බඳිනා තැනට දෙවන පෑතිස්ස රජුගේ කුමාරයා ගියාහ. ඒ කුමාරයාට රාජ්ජය හිමි කර දෙන්ට ඕනෑ නිසා එබිසව අඹ ගෙන්නවා සැළියක ලා මතුපිට විස යොදා තිබා සැළිය වැසුම් බැඳ ඇරියාහ. වැව බඳිනා තැනට එවුවේ මක් නිසා ද කීවොත් පළමු සැළිය මුදා රජ්ජුරුවෝ කතී සිතා ඇරියාහ. පසුව කුමාරයාට දෙතියි සිතා ඇරියාහ. ඒ සැළිය ගෙන වැව බඳිනා තැනට ගොස් රජු සිටිනා තැන තිබුවේ ය. ළඟ සිටි කුමාරයා සැළිය කඩවැස්ම මුදවා මතුපිට තිබූ විස පෙවූ අඹය කමින් එවේලේ ම නැසුණේ ය. "



රාජාවලිය

මුද්‍රණ ශිල්පය පැමිණීමත් සමග පොත් පත් ප්‍රකාශනය ව්‍යාප්ත වේ. කියවනු ඇසීම වෙනුවට සමාජය ක්‍රමයෙන් කියවීමට හුරු වේ. පුස්කොළවලට සීමා වූ පැරණි ගද්‍ය සාහිත්‍ය කෘති ද මුද්‍රණ ද්වාරයෙන් නිකුත් වේ. පුවත්පත් හා සඟරා ප්‍රකාශනයට පත් වේ. මෙතෙක් කියවනු අසා රස විඳීමට ගොඩ නැගුණු සාහිත්‍යය වින්දනාත්මකව කියවා රස විඳීමට උචිත භාෂා ශෛලියක් යොදා ගැනීමේ අභියෝගය මෙකල ලේඛකයන් හමුවේ පැවතිණි. ඒ සඳහා පැරණි සම්භාව්‍ය ගද්‍ය සාහිත්‍යය ඇසුරෙන් මිශ්‍ර සිංහල ලේඛන ශෛලියක් වෙත යොමු වන්නට දැරූ උත්සාහය පුවත්පත් ලිපිවලින් ද ප්‍රකට වේ.

"මේ සඟරාවේ ප්‍රධාන අදහස නම් උපදේශයෙන් පමණක් නො ව ආදර්ශයෙන් ද ශිෂ්ටාචාර ගුණය වර්ධනය කරවීම වේ. ශිෂ්ටාචාර ගුණය සමග සාමග්‍රය ද එයින් වර්ගෝන්නතිය ද වැඩේමැයි. ඒ පිණිස ඥාන ප්‍රබෝධයට හේතු වේ. එහෙයින් ඥාන ප්‍රබෝධයට හේතු වූ නානාවිධ ශාස්ත්‍රයන් සම්බන්ධ වූ ප්‍රයෝජනවත් වාක්‍යයන්ගෙන් සරසා මේ සඟරාව ප්‍රසිද්ධ කරනු ලැබේ. ලෝකය සම්බන්ධ වූ තොරතුරු ද සංස්කෘත, ශුද්ධමාගධි, ප්‍රකෘත, සිංහල යන භාෂාවන් හා තත් සහගත වූ ව්‍යාකරණ නිරුක්ති ඡන්දෝලංකාර කාව්‍ය නාටකාදි ශාස්ත්‍රයන් ද සම්බන්ධිත වූ වාක්‍යයන් ප්‍රසිද්ධ කිරීම මෙහි ප්‍රධානාංගයක් වේ." (**සිළුමිණ**, 1908) (උද්ධෘතයි: ප්‍රඥාශේඛර 1964: 54-55)



**සිළුමිණ සඟරාව - 1908**

එක ම අත්දැකීම විවිධ භාෂා ව්‍යවහාර භාවිතයෙන් ඉදිරිපත් කිරීමෙන් විවිධාර්ථ උපදින අන්දම පහත දැක්වෙන නිදසුන්වලින් පැහැදිලි වෙයි.

"මා උත්සවයට ගොස් මගේ මොටෝ රථයෙන් අවතීර්ණ වූ විගස ම, ලෙලෙන නරුපටින් යුත් ඔසරියෙන් සැරසී හුන් ලලනාවෝ පස් දෙනෙක් මුකුළු සිනා පාමින් මා දෙසට ආවාහු ය. ඔවුන් අතර දෙවඟන රූ ඇති එක් රූපිකාවක්, මල් දම් යුවලකට බඳු වූ කෝමල දෑත මගේ ගෙල වටා යවා, තවත් මල් දමකින් මගේ කර පැලැන්දුවා ය. වෙනත් සුන්දරියක්, අඩක් පිපුණු නෙලුමකට බඳු වූ තම දෝතින් ගෙන ආ සුගන්ධ කුසුම පුඤ්ජයක් මට පුද කළා ය. අනතුරු ව මේ දිව්‍යාප්සරාවෝ මා වට කොට සිට ගෙන, කෝකිල රාවයට බඳු වූ ස්වරයෙන් මගේ යශස් ගී ගයන්ට වූහ. මම ඒ ගීයෙන් සවන් පිනවා ගෙන, ඔවුන් ගයා අවසන් වූ පසු, සුදම් සභාව සේ අලංකෘත කොට සරසන ලද ශාලාවට පිවිස වේදිකාව මත අසුන් ගත්තෙමි."

"මා උත්සවයට ගොස් මොටෝ රියෙන් බැස්ස විගස ම උඩරට සාරි හැඳ ගෙන සිටි තරුණියෝ පස් දෙනෙක් ආචාර සම්පන්න විලාසයෙන් මඳ සිනාවෙන් යුතුව මා දෙසට ආවාහු ය. ඔවුන්ගෙන් එකියක් තමා අතෙහි වූ මල් දම මගේ කරෙහි පැලඳුවා ය. තවත් එකියක් තමා ගෙන ආ මල් පොකුරක් මට පිරිනැමුවා ය. අනතුරුව ඔවුහු මා ඉදිරියෙහි සිට ගෙන මා පිළිගැනීමට සුභාසිංසන ගීතිකාවක් ගැයූහ. මම ඊට කන් දී ගෙන සිට, ඔවුන් ගයා හමාර වූ පසු, එම අවස්ථාව සඳහා තනන ලද විශේෂ ශාලාවට පිවිස වේදිකාවට නැංගෙමි."

"මම ඔවුන්ගෙ තොවිලෙට ගිහිල්ල කාර් එකෙන් බැස්ස හැටියෙ ම, සාරි කොටවල් දවට ගෙන හිටපු කෙල්ලො රංචුවක් විරිත්ත ගෙන මා දිහාවට දුව ගෙන ආව. එක් කෙල්ලක් මගේ බෙල්ලෙ ගැරඩියෙක් ඔතනව වගේ මල් මාලාවක් ගෙනල්ල මගේ කර උඩ අත ඇරිය. තවත් කෙල්ලක් අතින් ගුලි කර ගෙන ආපු මල් පොකුරක් මට දික් කෙරුව. ඊට පස්සෙ, මූණිච්චාවට කියන පද වගයක් ගොතාල හදපු සිංගාරමක් යටි ගිරියෙන් කිය කියා කෑගහන්න පටන් ගත්ත. ඒ කන්දොස්කිරියාව මම ඉවස ගෙන ඉඳල යන්තන් ඉවර වුණා ම ගිහිල්ල, පැත්තෙන් හදාල තිබ්බ්ච හරක් ගාලට ඇතුළු වුණා."



**සාහිත්‍ය විද්‍යාව - එදිරිවීර සරච්චන්ද්‍ර**

ඉහත ඡේදවලින් ද එක ම අවස්ථාව තුන් ආකාරයකින් පැවසෙයි. පළමුවැන්න ඊට සම්බන්ධ වන කථකයා එය ප්‍රීතිමත් හා සන්තුෂ්ටිදායක අවස්ථාවක් සේ සලකන ආකාරය යි. එහි හැම අංගයකින් ම ඔහුට සතුට ඇති වෙයි. දෙවැන්න ඒ පිළිබඳ මධ්‍යස්ථ ඉදිරිපත් කිරීමක් වන අතර තෙවැන්න අපට හෙළි කරන්නේ කථකයාගේ අප්‍රසාද ජනක මනෝභාවය යි. එක ම අවස්ථාව ඡේද තුනෙහි එකිනෙකට වෙනස්ව දක්වන ආකාරය සහ ඒ සඳහා යොදා ගන්නා වාංමාලාව විමසන්න.

බෝ ගස ශ්‍රී ලාංකිකයාගේ මෙන් ම ලෝකවාසී බෞද්ධ ජනයාගේ ද ගෞරවාදරයට පාත්‍ර වූ ද පූජනීයත්වයෙන් සැලකෙන්නා වූ ද ශාකයකි. පහත දැක්වෙන්නේ ඒ පිළිබඳ උද්භිද විද්‍යාත්මක තොරතුරු ඇතුළත් කොට ලියන ලද කොටසකි:

සිංහලයෙන් "බෝ" යනුවෙන් හඳුන්වනු ලබන ශාක විශේෂය විශාල සදාහරිත හෝ පතනශීල ශාකයක් හෝ නුග ස්වරූපී (banyan) ශාකයකි. කඳෙන් හට ගන්නා වායව මුල් රහිත ය. පත්‍ර වින්‍යාසය සර්පිලාකාර ය. ළපටි පත්‍ර රෝස පැහැති ය. සිනිඳු කේශර සහිත පාදීය නිපත්‍ර හා උපපත්‍ර හැරුණු විට අනික් පත්‍ර කේශර රහිත ය. පත්‍ර තලය 7-26 × 4-16 cm වන අතර අණ්ඩාකාර, හෘදාකාර හෝ දූෂ්ක පත්‍ර පාදයක් සහිත අණ්ඩාකාර හැඩයක් ගනී. පත්‍ර අග්‍රය සපුච්ඡ, අතිතීව්‍ර වේ. 25-90 mm දිගටි ය. වයනය තුනී චර්මල හෝ සිනිඳු වේ. පත්‍ර දාරය ඒකාකාරී නො වේ; නැත හොත් කුඩා බණ්ඩක සහිත ය. පාර්ශ්වික නාරටි යුගල 6-9 වන අතර පුළුල් කෝණයකින් යුක්ත ය. ඇතැම් ස්ථානවල දී නො පැහැදිලි අක්වක් වින්‍යාසයක් දරයි. වෘන්ත 35-130 mm තරම් වන අතර බොහෝ විට පත්‍ර තලයට වඩා දීර්ඝ වේ. ඵලය කක්ෂීය ය; යුග්මිත ය; නිර්වෘන්ත ය. පරිණත අවස්ථාවේ දී රෝස, දම් හෝ කළු පැහැ ගනී. පාදස්ථ නිපත්‍ර 3, 3-5 mm දිගටි, අණ්ඩාකාර-මොට, සිනිඳු-කේශර සහිත, මඳ කේශර සහිත හෝ කේශර රහිත වේ. පුමාංගි පුෂ්ප ද්වාරිකා සහිත ය; නිර්වෘන්ත ය; ඒක-වලයාකාරව පිහිටා ඇත. පරිපුෂ්පය කොටස් දෙකකි; රතු පැහැති ය, නිදහස් ය. අණ්ඩාකාර-ලංසාකාර වේ. ජායාංගි පුෂ්පය නිර්වෘන්ත ය. පරිපුෂ්ප කොටස් 3-4, රතු පැහැති ය; නිදහස් ය; කෙටි ය. ඩිම්බ කෝෂය කහ පැහැයේ සිට පරිවේෂ්ටක වේ. අග්‍රස්ථය හෝ ඉහළ භාගය නිර්වෘන්ත හෝ වෘන්ත සහිත හෝ වේ. වෘන්ත සහිත නම් වෘන්ත 1.5mm පමණ දිග ය. පත්‍ර තලයේ යටි අපිචර්මය පමණක් කෝෂ්ඨාෂ්ම දරයි; පූටිකා පෘෂ්ඨීය වේ. ව්‍යාප්තිය රාවල්පිණ්ඩි සිට නැඟෙනහිරි දිගට හිමාලයානු වනාන්තර හා යුනන්, කොචින් චීනය, උතුරු තායිලන්තය තෙක් ප්‍රදේශය වෙයි. පරිසර කලාපය උපකඳුකර වනාන්තර වන මෙහි වල් දර්ශ අද වන විට අතිශයින් දුර්ලභ ය. මේ ශාකයට ආරෝපිත සංස්කෘතික හා පූජනීය අගය හේතු කොට ගෙන අද වන විට ලොව බොහෝ ප්‍රදේශවල වගා කරනු ලැබේ.

මේ ඡේදයෙහි ඇතුළත් වන්නේ එම ශාකයෙහි පත්‍ර, පුෂ්ප, ඵල ආදි අංගත් එහි පාරිසරික ව්‍යාප්තියත් පිළිබඳ තොරතුරු ය. මේ තොරතුරුවල විශේෂත්වය වන්නේ නිශ්චිත වීමත් අදාළ තොරතුරුවල සත්‍යාසත්‍යභාවය අවශ්‍ය කවරකුට වුව ද පරීක්ෂා කර නිශ්චය කර ගත හැකි වීමත් ය.

මින් අනතුරුව දැක්වෙන්නේ බෝ ගස සම්බන්ධයෙන් ලියවුණු වෙනත් තොරතුරුවලට මුල් තැන දුන් ලේඛනයකි. මෙයින් කියවෙන්නේ ශාකයේ භෞතික ස්වරූපය නො ව එහි ව්‍යාප්තිය හා ඊට අදාළ සමාජ-සංස්කෘතික පසුබිම සම්බන්ධ විස්තරයකි:

සිංහලයෙන් ඇසටු නමින් ද දෙමළ බසින් අරචු, හින්දී ප්‍රමුඛ නූතන ඉන්දියානු භාෂාවලින් පිපල් හා සංස්කෘතයෙන් අශ්වත්ථ, පාලියෙන් අස්සත්ථ යනුවෙන් ද හැඳින්වෙන මේ ශාකය උද්භිද විද්‍යාත්මකව ෆිකුස් රෙලිජියෝසා (*Ficus religiosa*) යනුවෙන් හඳුන්වනු ලැබේ. එය Moraceae නම් ශාක කුලයට (family) අයත් ය. වර්තමානයේ ලංකා වාසීන් අතර මෙන් ම සෙසු ලෝකයා අතර ද මෙය ප්‍රකටව ඇත්තේ "බෝ", "බෝධි" යනුවෙනි. නුග හෙවත් ෆිකුස් (Ficus) ගණයට අයත් ශාක ආගමික සම්ප්‍රදාය කිහිපයකට ම දැඩි ලෙස සම්බන්ධ වන අතර සිද්ධාර්ථ ගෞතම තාපසයා ගෞතම බුදුන් වශයෙන් සත්‍යාවබෝධය ලබන අවස්ථාවෙහි ෆිකුස් රෙලිජියෝසා ශාකයක සෙවණෙහි ගත කළ බවට ඇති ප්‍රවාදය හේතුවෙන් මේ ශාකය බෞද්ධයාගේ පූජනීය වෘක්ෂය බවට පත් වී තිබේ. රෝපණය කරන ලද දිනය සම්බන්ධ නිශ්චිත ඉතිහාස වාර්තාවක් සහිත ලොව පැරණි ම ශාකය ලෙස සැලකෙන්නේ ද ෆිකුස් රෙලිජියෝසා හෙවත් බෝ ගසකි. ක්‍රිස්තු පූර්ව 288 දී ලංකාවේ පාලකයාව සිටි දේවානම් පිය තිස්ස රජුට සමකාලීන ඉන්දියානු පාලකයා වූ අශෝක රජු විසින් පරිත්‍යාග කරන ලද, ගෞතම බුදුන් වහන්සේ සෙවණ ලැබූ මුල් ශාකයෙහි ශාඛාවකින් රෝපණය කරන ලදැයි පිළිගැනෙන මේ වෘක්ෂය ලංකාවේ පළමු වන රාජධානිය වූ අනුරාධපුරයෙහි පිහිටා ඇත. මෙය ශ්‍රී මහා බෝධිය, ජය ශ්‍රී මහා බෝධිය යන නම්වලින් හඳුන්වනු ලැබේ. මේ ඓතිහාසික හා පූජනීය වෘක්ෂය ඒ වටා ගොඩ නැඟුණු සංස්කෘතිය හේතුවෙන් ශ්‍රී ලාංකිකයාගේ අනන්‍යතා සලකුණ බවට පත්ව තිබේ.

බෝ ශාකය පිළිබඳ සාහිත්‍යමය උද්ධෘත දෙකක් පහත දැක්වෙයි. එහි දී උපමා ආදි අලංකාර බාහුල්‍යය, හැඟීම් දනවන භාෂා භාවිතය ආදි සුවිශේෂතා මතු වී පෙනෙයි.

ළා තඹ පත් ලියලන සඳ
දඹ රත්රන් කැටයමක් ය
ඒ තඹ පත් මෝරන මඳ
පලා පැහැය මහිමයක් ය.

ළා සුළඟට සැලෙන ළපලු
ඇසට කනට ගීතයක් ය.
මී දේ දුව ඉසට නැඟුව
ඉඳු නිල් මිණි සේසතක් ය.


ප්‍රබුද්ධ - මහගම සේකර

ළා දම් පැහැයෙන් යුක්ත වූ අලුත් දලු දෙකක් ඒ වන විට බෝ පැළයේ නැඟී තිබූ අතර, ඉන් පසු හරියට ම දින තුනක් ගත වූ තැන සවස් වරුවේ හිරු බැසගෙන යන සමයේ දී ගසේ පහළ ම තිබූ කහ පැහැති කොළය නැට්ටෙන් ගැලවී සුදු වැලි ඇතිරූ කුඩා බෝ මළුව මත පතිත වන්නට විය. එය වැටෙන තෙක් වැලි මළුව යාබද ගලක් මත වාඩි වී බලාගෙන උන් ඔහු එය දෝතින් ම ගෙන ඒ දෙස ටික වේලාවක් බලාගෙන සිටියේ ය. ඔහුට මහත් වූ ආඩම්බරයක් - අභිමානයක් දැනෙන්නට විය. තමා දුරු කතර ගෙවාගෙන රැගෙන ආ ඒ අනර්ඝ වස්තුවේ දැන් අපූරු ජීව ගුණයක් ක්‍රියාත්මක වෙමින් තිබේ. දිනෙන් දින නව දලු දමයි. පැසෙන කොළ ගහෙන් ඉවත් වී පොළොවට වැඩම කරයි. කවරදා හෝ අනාගතයේ දිනක මෙම බෝධිය මහා යෝධයකු සේ සුවිසල්ව වැඩ සිට, ගම සතර අත දේවතා එළි විහිදුවනු ඇතැයි ඔහුට සිතිණි.



සෙංකොට්ටං - මහින්ද ප්‍රසාද් මස්ඉඹුල

මේ එක් එක් උද්ධෘතය ලියූ ලේඛකයාගේ අභිප්‍රාය කුමක් ද යන්න ඒ එක් එක් ඡේදයෙහි ප්‍රකාශන විලාසය, වාග් විලාසය මෙන් ම උපයුක්ත රචනා රීතිය ද අනුව පැහැදිලි වනු ඇත. විද්‍යාත්මක හා ශාස්ත්‍රීය ලේඛනයක දී ඉස්මතු වන්නේ කරුණු, තොරතුරු හා සාධක යි. එහි ලා ලේඛකයාගේ මනෝභාව හෙවත් හැඟීම් ඇතුළත් නො වේ. එක ම විෂයයක් අරභයා ශාස්ත්‍රීය ලේඛනයක් මෙන් ම මනෝභාවාත්මක ලේඛනයක් ද සම්පාදනය කළ හැකි බවත් එහි ලා වැදගත් වන්නේ ප්‍රකාශන විලාසය හා වාග් විලාසය බවත් ඉහත උද්ධෘත සතර කියවීමෙන් ඔබට පැහැදිලි වනු ඇත.

අතීත සමාජයෙහි කනින් අසා රස විඳි සාහිත්‍ය කෘති මුද්‍රිත හා විද්‍යුත් මාධ්‍ය දියුණු වර්තමානයෙහි ඇසින් බලා කියවීමට බොහෝ දෙනා පුරුදු වී සිටිති. එම නිසා අද බිහි වන සාහිත්‍ය නිර්මාණ ද ශ්‍රැති ගෝචර රටාවෙන් මිදී දෘෂ්ටි ගෝචර රටාවට අනුකූල වන සේ ලියැවෙයි. එදා සිටි ශ්‍රාවකයෝ අද පාඨකයන් බවට පත් වී සිටිති. වර්තමාන පාඨකයෝ දැනුම සඳහා ද වින්දනය සඳහා ද කියවති. ඊට සරිලන සේ අද්‍යතන සාහිත්‍ය ග්‍රන්ථවල ද පුවත්පත් හා සඟරාවල ද ප්‍රකාශන විලාස, වාග් විලාස මෙන් ම රචනා රීති ද විවිධත්වයෙන් හා විචිත්‍රත්වයෙන් ඔප වෙයි.

## අරුත් පැහැදිලි කිරීම

| | |
|---|---|
| ගොන් ගේ | - හරක් බාන |
| නො විලික්සුණු එල | - නො ඉදුණු ගෙඩි |
| ක්ෂුධාවෙන් | - කුස ගින්නෙන් |
| මෙරමා | - අන්‍යයන්ගේ |
| අසේව | - වෙහෙසව |
| පුෂ්ටි කොට ගෙන | - පෝෂණය ලැබ |
| ෂෂ්ටි පුරුෂ මාන වූ | - පුරුෂයන් හැට දෙනෙකුගේ පමණ ගැඹුර ඇති |
| මධුර ඣංකාර | - මිහිරි වූ 'ඣං' යන නාද ඇති |

| | |
|---|---|
| කුහ කුහාරව | - 'කුහ කුහ' යන නාද ඇති |
| වැ කොඳ | - කුන්ද නම් පුෂ්ප විශේෂය |
| තමාලලතාදි | - තමලු ලිය ගොමු ආදි |
| ලතා කදම්බ චුම්බිත | - වැල් සමූහයෙන් සිඹිනා ලද |
| පාදප ශ්‍රේණීන් | - වෘක්ෂ පන්තිවලින්/ගස් පේළිවලින් |
| පොකුරු ලඹදෙන | - පොකුරු වශයෙන් එල්ලෙන |
| විලිකුන් | - ඉදුණු |
| වෙහෙල් කැල | - මුව සමූහයා |
| වර්ගෝන්නතිය | - ජාතියේ දියුණුව |
| තත් සහගත වූ | - ඊට එකතු වූ/ඊට අයත් |
| නිරුක්ති | - පද සෑදී ඇති ආකාරය |

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත දැක්වෙන වචන සඳහා විරුද්ධාර්ථවත් පද පාඩමෙන් උපුටා දක්වන්න.**

i. නො ගැඹුරු -
ii. සැකයෙන් -
iii. කල්‍යාණ මිත්‍රයා -
iv. අමිහිරි -
v. අසමගිය -
vi. අප්‍රකට -
vii. අනවශ්‍ය -
viii. අවිනිශ්චිත -
ix. ආධ්‍යාත්මික -
x. පටහැනි -

2. **පහත සඳහන් කොටස් වෙනත් ආකාරයෙන් ලියන්න.**

i. "එතෙම ගොන් නැතක් වේලා නොදක්නේ ය"
ii. මම දවස් ගණනක් නිරාහාරයෙන් කිසි බලයක් නැතියෙමි.
iii. තා කළ සේ නො යෙදෙයි.
iv. එයින් ම වර්ගෝන්නතිය ද වැඩේ මැයි
v. සාමාන්‍යයකට නීරස වූවා හේ රස හරිත කෙරෙයි.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **පාඩමට ඇතුළත් මහා කපි ජාතකයේ කොටස ශබ්ද නගා කියවන්න.**
2. **පහත දැක්වෙන වචන තත්සම හා තද්භව වශයෙන් වෙන් කොට වගු ගත කරන්න.**
ප්‍රපාතයෙක, උදැල්ල, රාජ්‍යය, එලාඑල, වඳුරා, බ්‍රාහ්මණ, ව්‍යාඝ්‍රාදීන්, කන්කලු, විහඟ, ශ්වේත, සැළිය, ජුගුප්සාව, පද්‍යය, පරමාර්ථය, පළමු, මුසු, සිඹ, සඳැස්, මාර්ගෝපකරණ, වියරණ
3. **පහත සඳහන් උද්ධෘතයන්හි ඇතුළත් තද්භව තත්සම වචන සහිත මිශ්‍ර සිංහල රීතියෙන් රචිත වාක්‍යය බැගින් උපුටා ලියන්න.**
i. මහා කපි ජාතකය
ii. සිළුමිණ සඟරාව
iii. උද්භිද විද්‍යාත්මක ලේඛනය
iv. සද්ධර්මරත්නාකරය
4. **සද්ධර්මරත්නාකරයේ සඳහන් ශබ්ද රසය මතු කෙරෙන යෙදුම් පහක් උපුටා ලියන්න.**
5. **රාජාවලියේ සඳහන් කථන හා ලේඛන බස මිශ්‍ර වූ වාක්‍යයක් උපුටා දක්වන්න.**

# 6 වාක්‍ය රීති

වාක්‍යයක් යනු සම්පූර්ණ අර්ථයක් සහිත පද එකතුවකි. උක්තාඛ්‍යාත පද සම්බන්ධතාවෙන් යුත් වාක්‍යයක් නිවැරදිව භාවිත කිරීමෙන් යම් තොරතුරක් හෝ විස්තරයක් වඩාත් ප්‍රබලව හා නිරවුල්ව ඉදිරිපත් කළ හැකි ය. වාක්‍ය නිර්මාණයේ ප්‍රභේද කිහිපයක් දක්නට ලැබේ. කර්තෘ කාරක වාක්‍ය, කර්ම කාරක වාක්‍ය, කර්තෘ පද හෝ කර්ම පද හෝ කිහිපයක් සහිත වාක්‍ය, ප්‍රධාන වාක්‍යයක් තුළ අප්‍රධාන වාක්‍ය එකක් හෝ කිහිපයක් ඇතුළත් වාක්‍ය ආදි වශයෙනි. විචිත්‍රාංග, සාකච්ඡා, ප්‍රවෘත්ති ආදි මාධ්‍ය වැඩ සටහන් ප්‍රශස්ත ලෙස ඉදිරිපත් කිරීම සඳහා ද ශාස්ත්‍රීය ලිපි ලේඛන වඩාත් නිවැරදිව සකස් කිරීම සඳහා ද ඉහත වාක්‍ය රීති හඳුනා ගැනීම අවශ්‍ය වේ. එම රීති අනුගමනය කරමින් ප්‍රශස්ත ලෙස භාෂාව භාවිත කිරීම සන්නිවේදන කාර්යයේ දී වැදගත් වනු ඇත.

උක්ත-අනුක්ත භේදය, වාක්‍ය රීති හා උක්ත-ආඛ්‍යාත පද සම්බන්ධය පිළිබඳ විස්තර 10 ශ්‍රේණියේ පෙළ පොතෙහි ද ඇතුළත් ය. මේ පාඩමෙන් කර්තෘ කාරක-කර්ම කාරක වාක්‍ය භේදය හා විශේෂ වාක්‍ය රීති කිහිපයක් ඔබට හඳුන්වා දෙයි.

# කර්තෘ කාරක කර්ම කාරක භේදය

කර්තෘ කාරක-කර්ම කාරක භේදයේ දී වාක්‍යයක අවසාන ක්‍රියා පදයේ ලක්ෂණ හඳුනා ගෙන තිබීම වැදගත් ය. ක්‍රියා, වර්ග දෙකක් යටතෙහි ලා දැක්විය හැකි ය. ඒ අකර්මක ක්‍රියා හා සකර්මක ක්‍රියා යනුවෙනි. කර්ම කාරකයට හැරවිය හැක්කේ සකර්මක ක්‍රියා පදයක් ඇති වාක්‍ය පමණි. ක්‍රියාව අකර්මක වේ නම් වාක්‍ය කර්ම කාරකයට හැරවිය නො හැකි ය. පහත දැක්වෙන නිදසුන් විමසා බලමු.

i. ගායකයා ගී ගයයි. (සකර්මක වාක්‍යය) ii. මල් පිපෙයි. (අකර්මක වාක්‍යය)

## කර්තෘ කාරක වාක්‍ය

දරුවෝ දෙමාපියන් නමදිති.

මේ වාක්‍යයේ **'නමදිති'** යන්න ක්‍රියාව යි. නමදිති යන ක්‍රියාව කරන්නෝ දරුවෝ ය. ක්‍රියාවෙන් උක්ත වන්නේ **'දරුවෝ'** යන පදය යි. එය මේ වාක්‍යයේ කර්තෘ ය. කර්තෘගේ **'නමදිති'** යන ක්‍රියාවට යටත් වන්නේ **'දෙමාපියන්'** ය. එය කර්ම පදය යි. මෙම වාක්‍යයේ දක්නට ලැබෙන ප්‍රධාන අංග තුනකි. එනම් උක්තය, කර්මය හා ක්‍රියාව යි. ඒ අනුව උක්තය කර්මය හා ක්‍රියාව සහිත වාක්‍යවල ක්‍රියාවෙන් කර්තෘ කියවෙන විට, ඒ වාක්‍ය කර්තෘ කාරක වාක්‍ය නමින් හැඳින්වෙයි.

කර්තෘ කාරක වාක්‍යයක උක්තයේ හා ක්‍රියාවේ වචන, පුරුෂ, කාල ආදිය නිසි ලෙස ගැළපිය යුතු ය.

**කර්තෘ කාරක වාක්‍ය විග්‍රහය**

| දරුවෝ (උක්තය) | දෙමාපියන් (කර්මය) | නමදිති (ක්‍රියාව) |
|---|---|---|
| කර්තෘ උක්ත ය.<br>බහු වචන<br>පුරුෂ ලිංග | කර්මය අනුක්ත ය.<br>බහු වචන | කර්තෘ කාරක ක්‍රියාවකි.<br>ප්‍රථම පුරුෂ<br>බහු වචන<br>වර්තමාන කාල |

කර්තෘ කාරක වාක්‍යවල අවසාන ක්‍රියා පද පුරුෂත්‍රයෙහි හා කාලත්‍රයෙහි ද ඒක වචන හා බහු වචන වශයෙන් ද යෙදෙන ආකාරය විමසා බලමු.

| | | 'බල' | ධාතු | ප්‍රකෘතිය | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | වර්තමාන | කාලය | අනාගත | කාලය | අතීත | කාලය |
| පුරුෂ | ඒක වචන | බහු වචන | ඒක වචන | බහු වචන | ඒක වචන | බහු වචන |
| ප්‍රථම පුරුෂ | බලයි | බලති | බලයි/ බලන්නේ ය/ බලන්නී ය | බලති/ බලන්නෝ ය | බැලීය/ බැලුවේ ය/ බැලුවා ය | බැලූහ/ බැලුවෝ ය. |
| මධ්‍යම පුරුෂ | බලහි | බලහු | බලහි/ බලන්නෙහි | බලහු/ බලන්නෙහු | බැලීහි | බැලූහු |
| උත්තම පුරුෂ | බලමි | බලමු | බලමි/ බලන්නෙමි | බලමු/ බලන්නෙමු | බැලීමි | බැලූමු |

## කර්ම කාරක වාක්‍ය

‘දරුවෝ දෙමාපියන් නමදිති.’ යන කර්තෘ කාරක වාක්‍යය,

‘දරුවන් විසින් දෙමාපියෝ නැමදෙති/නමදිනු ලබති.’ යනුවෙන් ද ලිවිය හැකි ය. එසේ ලිවීමේ දී වෙනස්කම් කීපයක් සිදු වෙයි.

මුල් වාක්‍යයේ තිබූ **දරුවෝ** යන උක්ත පදය **දරුවන්** යනුවෙන් අනුක්ත වී ඇත.
**විසින්** යන විභක්ති අර්ථ දෙන නිපාතයක් එකතු වී ඇත.
**දෙමාපියන්** යන අනුක්ත කර්ම පදය **දෙමාපියෝ** යනුවෙන් උක්ත වී ඇත.
**දෙමාපියෝ** යන උක්ත කර්මයට අනුව **නැමදෙති/නමදිනු ලබති** යන කර්ම කාරක ක්‍රියාවක් යෙදී ඇත.
කාල, වචන, පුරුෂ, ලිංග ආදිය උක්තයට හා ආඛ්‍යාතයට ගැළපෙන ලෙස යෙදී ඇත.

මෙකී විශේෂතා නිසාත්, කර්ම පදය උක්තව පවතින නිසාත් මෙබඳු වාක්‍ය කර්ම කාරක වාක්‍ය නමින් හැඳින්වෙයි.

**කර්ම කාරක වාක්‍ය විග්‍රහය**

| දරුවන් | විසින් | දෙමාපියෝ | නැමදෙති/නමදිනු ලබති |
|---|---|---|---|
| අනුක්ත රූපය යෙදේ.<br>බහු වචන | කර්ම කාරක අර්ථ දෙන නිපාතය | කර්මය උක්ත වී ඇත.<br><br>බහු වචන | කර්ම කාරක ක්‍රියාව<br>ප්‍රථම පුරුෂ<br>බහු වචන<br>ලබති යන්නේ ‘ලබ’ ධාතුවෙන් සකස් වීම<br>වර්තමාන කාල |

කර්ම කාරක වාක්‍යවල අවසාන ක්‍රියා පද පුරුෂත්‍රයෙහි, ඒක වචන හා බහු වචන අතීත, වර්තමාන, අනාගත (අනතීත) වශයෙන් යෙදෙන ආකාරය විමසා බලමු.

| ‘බල’ ධාතු ප්‍රකෘතිය | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | වර්තමාන කාලය | | අනාගත කාලය | | අතීත කාලය | |
| පුරුෂ | ඒක වචන | බහු වචන | ඒක වචන | බහු වචන | ඒක වචන | බහු වචන |
| ප්‍රථම පුරුෂ | බැලෙයි/ බලනු ලැබේ | බැලෙති/ බලනු ලැබෙති | බැලෙයි/ බැලෙන්නේ ය/ බැලෙන්නී ය | බැලෙති/ බැලෙන්නෝ ය | බැලිණි/ බලන ලදි/ බලන ලද්දේ ය/ ලද්දී ය | බැලුණි/ බලන ලදහ/ ලද්දෝ ය |
| මධ්‍යම පුරුෂ | බැලෙහි/ බලනු ලැබෙහි | බැලෙහු/ බලනු ලැබෙහු | බැලෙහි/ බැලෙන්නෙහි/ බලනු ලබන්නෙහි | බැලෙහු/ බැලෙන්නෙහු බලනු ලබන්නෙහු | බැලිණිහි/ බලන ලද්දෙහි/ බලන ලදහි | බැලුණුහු/ බලන ලද්දෙහු/ බලන ලදහු |
| උත්තම පුරුෂ | බැලෙමි/ බලනු ලැබෙමි | බැලෙමු/ බලනු ලැබෙමු | බැලෙමි/ බැලෙන්නෙමි/ බලනු ලබන්නෙමි | බැලෙමු/ බැලෙන්නෙමු/ බලනු ලබන්නෙමු | බැලිණිමි/ බලන ලදිමි/ ලද්දෙමි | බැලුණිමු/ බලන ලදිමු/ ලද්දෙමි |

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. සුදුසු පදය තෝරා හිස්තැන් පුරවන්න.
   - i. (ගොවියෝ/ගොවියන්) ගවයන් ආරක්ෂා කරති.
   - ii. ළමයි (ගුරුවරු/ගුරුවරුන්) නමදිති.
   - iii. කුරුල්ලෝ ගොදුරු සොයා (පියාඹති/පියාඹයි).
   - iv. (බාලිකාවෝ/බාලිකාවන්) අසරණයන් ආරක්ෂා කරති.
   - v. පාලකයෝ (කම්කරුවෝ/කම්කරුවන්) පසසති.

2. නිවැරදි පදය වරහන් තුළින් තෝරන්න.
   - i. (මිතුරන්/මිතුරෝ) විසින් (සතුන්/සත්තු) ආරක්ෂා කෙරෙති.
   - ii. අධ්‍යක්ෂවරයා විසින් (ගුරුවරු/ගුරුවරුන්) පත් කෙරෙති.
   - iii. නීතිඥයා විසින් (සේවාදායකයන්/සේවාදායකයෝ) අමතනු ලබති.
   - iv. (රියැදුරන්/රියදුරෝ) විසින් බස් රථ ධාවනය කරන ලදි.
   - v. නිවේදිකාව විසින් හඬ පාලනය කරන (ලදි/ලද්දී ය).

3 පහත සඳහන් වාක්‍ය කර්ම කාරකයට හරවා ලියන්න.
   - i. දෙමාපියෝ අප යහමග යැවූහ.
   - ii. දරුවෝ ක්‍රිකට් ක්‍රීඩා කරති.
   - iii. ගායකයෝ රසිකයන් සතුටට පත් කළහ.
   - iv. කාර්මිකයෝ උද්ඝෝෂණය කරති.
   - v. දේශප්‍රේමීහු දේශය ආරක්ෂා කළහ.

මැති සබය විසුරුවා හැරේ.
මත් ද්‍රව්‍ය චෝදනාවලට සිවුදෙනෙක් අත් අඩංගුවට ගැනෙති.
ගුරුවරුන්ගේ සේවය ඇගයේ.
මහ වැස්සෙන් රජරට වැව් පිරේ.

මෙබඳු පුවත්පත් ශීර්ෂ පාඨ ඔබ දැක ඇති බව නිසැක ය. කර්තෘ පදය හෝ 'විසින්' නිපාතය දක්නට නො ලැබුණ ද එම යෙදුම් කර්ම කාරක වාක්‍ය ස්වරූපය ගනියි. කිසියම් පොදු කරුණක් ඉදිරිපත් කිරීමේ හෝ නිශ්චිතව කර්තෘ ප්‍රකාශ කළ නො හැකි අවස්ථාවල දී ප්‍රායෝගික ව්‍යවහාරයේ මෙබඳු කර්ම කාරක යෙදුම් දැකිය හැකි ය.

එමෙන් ම ශාස්ත්‍රීය ලේඛනවල දී බහුලව භාවිත කෙරෙන්නේ කර්ම කාරක වාක්‍ය යි. පහත සඳහන් වාක්‍ය කෙරෙහි අවධානය යොමු කරන්න.

අමාවතුර, පොලොන්නරු යුගයේ රචනා කරන ලදැයි සැලකේ.

වගා ළිංවලින් ඉවත් කළ පස්, භූ විද්‍යාඥයන් විසින් පරීක්ෂාවට ලක් කෙරිණි.



# විශේෂ වාක්‍ය රීති

## සංශයාර්ථය

i. මා විභාගයෙන් සමත් වෙති' යි මව සිතුවා ය.
ii. තරුණ තරුණියන් සැණකෙළියට පැමිණෙති'යි සංවිධායකයෝ සිතති.
iii. නිළියක රඟුමක් පාති'යි ප්‍රේක්ෂකයෝ අපේක්ෂා කළහ.
iv. ඔහු විවාදයේ දී හොඳින් තර්ක කළහ'යි ප්‍රේක්ෂකයෝ පැවසූහ.

ඉහත වාක්‍යවල ප්‍රධාන වාක්‍යයට අමතරව අතුරු වාක්‍යයක් ද දක්නට ලැබේ. මුල් වාක්‍යයේ **මව සිතුවා ය, සංවිධායකයෝ සිතති, ප්‍රේක්ෂකයෝ අපේක්ෂා කළහ, ප්‍රේක්ෂකයෝ පැවසූහ** යනු ප්‍රධාන වාක්‍ය ය. ඒ සාමාන්‍ය උක්තාඛ්‍යාත රීතියට අනුව ය. එහෙත් ඒ සමග ඇති,

'මා විභාගයෙන් සමත් වෙති.'
'තරුණ තරුණියන් සැණකෙළියට පැමිණෙති.'
'නිළියක රඟුමක් පාති.'

යන අන්තර් වාක්‍යවල කර්තෘ අනුක්ත ස්වරූපයෙන් ද ආඛ්‍යාතය ප්‍රථම පුරුෂ බහු වචනයෙන් ද යෙදී ඇත. එම වාක්‍යවලින් සංශයාර්ථයක්, සැකයක්, ආරංචියක්, වාර්තා කිරීමක්, සිතීමක්, අපේක්ෂාවක්, විශ්වාස කිරීමක් හෝ අවිශ්වාස කිරීමක් ප්‍රකාශ විය හැකි ය. එවැනි අදහසක් සහිත වාක්‍ය **සංශයාර්ථ වාක්‍ය** ලෙස හැඳින්වෙයි.

**පහත වාක්‍ය නිදොස් කොට ලියන්න.**
i. සතුරෝ පහර දෙති'යි පාලකයෝ බිය වූහ.
ii. මා ගමට යති'යි දෙමාපියන් සිතති.
iii. බමරු දෂ්ට කරති' යි අපි බිය වීමු.
iv. මඟීහු මාර්ග නීති පිළිපදිති' යි පොලිස් නිලධාරීහු සිතුවෝ ය.
v. පැරන්නෝ ගස් ගල් වන්දනා කළහ'යි බොහෝ දෙනා විශ්වාස කරති.

## 'ඇත', 'නැත' යෝගය

i. දෙමාපියෝ එයට සම්බන්ධ නැත.
ii. අධ්‍යක්ෂ මණ්ඩලයේ කාන්තාවෝ ද ඇත.
iii. කාර්යාලයේ සේවකයෝ ඇත.

මේවායේ **දෙමාපියෝ, කාන්තාවෝ, සේවකයෝ** යන කර්තෘ පද උක්තව යෙදී ඇත. ආඛ්‍යාතය **ඇත, නැත** යනු යි. ඒ අනුව ආඛ්‍යාතයක් වෙනුවට 'ඇත/නැත' යෙදෙන විට කර්තෘ උක්ත වී ප්‍රථමා විභක්ති ගනියි.

**වරහන් තුළින් තෝරා ගෙන හිස්තැන් පුරවන්න.**

i. ............................ පන්තියේ නැත. (ශිෂ්‍යයන්/ශිෂ්‍යයෝ)
ii. ........................... ක්‍රීඩා පිටියේ ඇත. (ක්‍රීඩකයන්/ක්‍රීඩකයෝ)
iii. .......................... බස් රියෙහි නැත. (මගීන්/මගීහු)
iv. වේදිකාවේ ........................... නැත. (නළුවෝ/නළුවන්)
v. ............................... කාර්යාලයෙහි ඇත. (ලිපිකරුවන්/ලිපිකරුවෝ)

පහත වාක්‍ය ද විමසා බලන්න.

i. මා සිරිපා කරුණා කර නැත.
ii. සියලු ක්‍රීඩකයන් සූදානම් වී ඇත.
iii. ඔවුන් මිහිරි ගීයක් ගයනු ඇත.

මේවායේ ‘ඇත නැත’ යෙදුණ ද කර්තෘ අනුක්ත ය. ඊට හේතුව ‘කරුණා කර, සූදානම් වී’ යන පූර්ව ක්‍රියා හා ‘ගයනු’ යන භාව ක්‍රියා යෙදුණු බැවිනි.

ඒ අනුව වාක්‍ය අවසානයේ ‘ඇත/නැත’ යෙදුණ ද ඊට මුලින් පූර්ව ක්‍රියාවක් හෝ භාව ක්‍රියාවක් යෙදුණ හොත් කර්තෘ අනුක්ත වෙයි.

**පහත වාක්‍ය නිවැරදි කර ලියන්න.**

i. ළමයෙක් කථාවක් පවත්වනු ඇත.
ii. සංචාරකයෝ සීගිරිය නරඹා නැත.
iii. අපේක්ෂකයෝ විභාගයට සූදානම් වී ඇත.
iv. කුරුල්ලෝ කැදලි කරා පියඹනු ඇත.

## ‘හා’, ‘සහ’ නිපාත යෝගය

‘හා’, ‘සහ’ නිපාත සමුච්චයාර්ථයෙහි ද සමග යන අර්ථයෙහි ද යෙදේ. පහත දැක්වෙන වාක්‍ය සමුච්චයාර්ථය පළ කරයි.

i. ගුරුවරු ද ශිෂ්‍යයෝ ද රැස්වීමට ආහ.
ගුරුවරු **හා** ශිෂ්‍යයෝ රැස්වීමට ආහ.

ii. ගංවතුරෙන් ගෙවල් ද පාරවල් ද යට විය.
ගංවතුරෙන් ගෙවල් **හා** පාරවල් යට විය.

**හිස්තැන් පුරවන්න.**

i. ශිෂ්‍යයෝ සහ ගුරුවරු පාසලෙහි ...........................
ii. ගායකයෝ හා ගායිකාවෝ ගී ................................
iii. වෙළෙන්දෝ සහ පාරිභෝගිකයෝ සාකච්ඡා ...........................
iv. ගස් සහ වැල් පරිසර අලංකාර .............................
v. පුටු හා මේස කාර්යාලයේ .................................

හා, සහ නිපාත සමග යන අර්ථය පළ කිරීමේ දී ඒකි නිපාත පදවලට පූර්වයෙන් යෙදෙන නාම පදය අනුක්ත රූපය ගනී.

මම ඔවුන් **හා** මිත්‍ර වීමි.

සුරන් **සහ** සහසැස් නො කර සිටියේ අහස් කුස් හිස්

සහ නිපාතය වර්තමාන ව්‍යවහාරයෙහි සමග යන අර්ථය පළ කිරීම සඳහා බොහෝ විට නො යෙදේ.

**වරහන් තුළින් සුදුසු පදය තෝරන්න.**

i. අපි (රෝගීන්/රෝගීහු) හා පිළිසඳරෙහි යෙදුණෙමු.
ii. සිවුපාවෝ (කුරුල්ලන්/කුරුල්ලෝ) හා වනය අත් හැර යති.
iii. ගෙවිලියෝ (ගොවියන්/ගොවියෝ) හා කුඹුරට යති.
iv. (පියවරු/පියවරුන්) මවුවරුන් හා විදෙස් ගත වූහ.
v. (මම/මා) ඔවුන් හා ගමනට එකතු වීමි.

## 'සමග', 'කැටුව' නිපාත යෝගය

i. ගොවියන් **සමග** ගෙවිලියෝ ද කුඹුරු වපුරති.
ii. ශිෂ්‍යයන් **කැටුව** උපදේශකවරු දේශන ශාලාවට පැමිණෙති.

මෙම වාක්‍යවල ඇති **'සමග'**, **'කැටුව'** යන නිපාත **'එක්ව'** යන අර්ථය ගනී. එවිට ඒ සමග ඇති නාම පදය අනුක්ත වෙයි. **ගොවියන් සමග**, **ශිෂ්‍යයන් කැටුව** යනාදි වශයෙනි.

**සුදුසු පද යොදා හිස්තැන් පුරවන්න.**

i. අක්කා යෙහෙළියක සමග පාඩම් .............................
ii. ගොවියෝ නිලධාරීන් සමග සහයෝගයෙන් කටයුතු ..........................
iii. බාලිකාවෝ බාලකයන් සමග ධාවනයෙහි ...........................
iv. සිංහයා පැටවුන් කැටුව ලෙන තුළට .........................
v. ගුරුවරියක් ශිෂ්‍යාවක කැටුව පාසලට .......................

## විකල්පාර්ථ නිපාත යෝගය (හෝ/නොහොත්)

i. ළමයි **හෝ** ගුරුවරු චාරිකාවේ යෙදෙති.
ii. මම **නොහොත්** නුඹ පාඩම් කරන්නෙහි.

මේ වාක්‍යවල ඇති 'හෝ', 'නොහොත්' නිපාතවලින් විකල්පාර්ථයක් දැක්වෙයි. එහි දී කර්තෘ පද දෙක ම උක්ත ස්වරූපයෙන් තැබිය යුතු ය. එවැනි වාක්‍යවල ක්‍රියා පදය යෙදෙන්නේ එයට ආසන්නයේ ම ඇති උක්ත පදයට අනුරූපව ය. ඉහත වාක්‍යවල පළමු වාක්‍යයේ ගුරුවරු යන්නටත් දෙවැනි වාක්‍යයේ නුඹ යන්නටත් අනුරූපව ක්‍රියා පදය යෙදී ඇත.

**පහත දැක්වෙන වාක්‍ය නිවැරදි කර ලියන්න.**

i. නිලධාරීන් නොහොත් පාලකයෝ විදෙස් ගත වූහ.
ii. විදුහල්පතිවරු හෝ අධ්‍යක්ෂවරයන් සභාව අමතති.
iii. ඉංජිනේරුවෝ නොහොත් කාර්මික ශිල්පීන් වැව් අමුණු තැනවූහ.
iv. ක්‍රීඩිකාවන් නොහොත් ශිෂ්‍යාවෝ කෙළි බිමට පිවිසුණෝ ය.
v. පොලිස් නිලධාරීන් නොහොත් රියදුරන් මාර්ග නීති කඩ නො කළහ.

## සමානාර්ථවාචී නිපාත යෝගය

i. මිගිඳා හෙවත් සිංහයා වනයේ ආධිපත්‍යය පතුරුවයි.
ii. මව හෙවත් අම්මා දරුවනට සෙනෙහස පාන්නී ය.

මේ වාක්‍යවල **හෙවත්** යන නිපාතයෙන් එක ම දෙයක් හෝ එක ම අයකු ගැන කියවේ. එබැවින් එය සමානාර්ථවාචී නිපාතයකි. ක්‍රියා පදයට සමීපයෙහි ම ඇති උක්ත පදයට අනුව ක්‍රියාව තැබීම රීතිය යි. **පතුරුවයි** යන ක්‍රියා පදය **සිංහයා** යන උක්තයට අනුවත් **පාන්නී ය** යන ක්‍රියා පදය අම්මා යන උක්තයට අනුවත් යෙදේ.

7. **හිස්තැනට සුදුසු පද ලියන්න.**

i. පියා හෙවත් තාත්තා දරුවන් ආරක්ෂා .....................
ii. හිරු හෙවත් දිනකර ලොව .................................
iii. නෙලුම හෙවත් .............................. විල අලංකාර කරයි.
iv. චන්ද්‍රයා හෙවත් ............................. ලොවට ම සිසිල බෙදයි.
v. මිහිකත හෙවත් ................................. අප දරා සිටියි.

## උපමාවාචී නිපාත යෝගය

i. අපි යහපත් මිනිසුන් **සේ** හැසිරෙමු.
ii. ඇය සුරඟනක **මෙන්** සුන්දර ය.
iii. ඔහු උපාසකයකු වැනි ය.

මෙම වාක්‍යවල කිසියම් උපමාවක් දැක්වෙයි. ඒ සඳහා භාවිත කර ඇත්තේ **සේ**, **මෙන්**, **වැනි** යනාදි උපමාවාචී නිපාත ය. එවැනි නිපාතයකට පූර්වයේ යෙදෙන්නේ අනුක්ත නාම පදයකි. **මිනිසුන් සේ**, **සුරඟනක මෙන්**, **උපාසකයකු වැනි** යනු නිදසුන් ය. **පරිදි**, **විලස**, **එව්**, **බඳු**, **වගේ**, **ලෙස** යනාදිය ද උපමාවාචී නිපාත පද යි.

**සුදුසු පදය වරහන් තුළින් තෝරන්න.**

i. ඔහු (දෙවියකු/දෙවියෙක්) වැනි මිනිසෙකි.
ii. අද (බාලයන්/බාලයෝ) ලෙස නො හැසිරෙව්.
iii. අපි (යෝධයන්/යෝධයෝ) සේ නැඟී සිටිමු.
iv. ඇය (උපාසිකාවක/උපාසිකාවක්) විලස හැසුරුණා ය.
v. මම (වාර්තාකරුවකු/වාර්තාකරුවෙක්) ලෙස පෙනී සිටියෙමි.

# වාක්‍ය රචනය

7

මනුෂ්‍යයා භාෂාව මාර්ගයෙන් අදහස් පළ කරන ක්‍රම දෙකකි. එකක් නම් කීම, දෙසුම නැතහොත් දෙඩීම යි. අනෙක ලියා දැක්වීම – එනම් ලේඛනය – යි. එක් කරුණක් අරභයා දැක්විය යුතු සියල්ල සම්පිණ්ඩනය කොට සීමා සහිත දිග ප්‍රමාණයකින් යුතුව පිළිවෙළකට සකස් කළ ගද්‍ය නිබන්ධය වාක්‍ය රචනයකි. වාක්‍ය රචනයේ වස්තු විෂය පිළිබඳ සීමාවක් නැත. තෝරා ගන්නා ලද විෂයයකට හෝ මාතෘකාවකට හෝ අදාළව රැස් කර ගන්නා කරුණු ඒ සම්බන්ධව ස්වකීය අදහස් ද පදනම් කර ගනිමින් විශ්ලේෂණාත්මකව හා තර්කානුකූලව ලිවීම, රචනයක ස්වභාවය යි. මාතෘකාවට අදාළව හරවත් කරුණු රසවත් ලෙස සහ ක්‍රමානුකූලව නිරවුල්ව පෙළ ගැස්වීමත් සාර්ථක රචනයක දී වැදගත් වේ. එමෙන් ම විචිත්‍ර හා නිරවද්‍ය භාෂා භාවිතය මෙන් ම තමාට අනන්‍ය වූ ශෛලියකට අනුව රචනය සම්පාදනය කිරීම ද අවශ්‍ය වේ. පද බෙදීම, විරාම ලක්ෂණ ආදි ශිල්පීය ප්‍රයෝගයන්හි නිවැරදි භාවිතය ද සාර්ථක රචනයකට අත්‍යවශ්‍ය කරුණකි. විවිධ විෂයයන්ට අදාළ පොත් පත්, ගුවන්විදුලිය, රූපවාහිනිය හා අන්තර්ජාලය ආදි මුද්‍රිත හා විද්‍යුත් මාධ්‍ය පරිශීලනයෙන් ලබන අවබෝධය, ආයාසයකින් තොරව රචනා සම්පාදනයට ඉඩ සලසයි. කියවීම, රචනා ලිවීමට හොඳ පූර්වාදර්ශයකි. රචනා ලිවීම, ලේඛන කුසලතා වර්ධනයට ඉවහල් වන ක්‍රියාකාරකමකි. හොඳ වාක්‍ය රචනයක් සාහිත්‍යමය ගුණයෙන් යුක්ත නිබන්ධයක් සේ ද සැලකේ. මෙම පාඩම රචනා ලිවීම සඳහා මාර්ගෝපදේශ සපයන්නකි.

ක්‍රි. පූ. 4 වැනි සියවසෙහි පටන් ක්‍රි. ව. 11 වැනි සියවස පමණ දක්වා ලංකාවේ ප්‍රධාන රාජධානිය වූ අනුරාධපුරය දිවයිනේ ඉතා ම වැදගත් ඓතිහාසික නගරය යි. පළමුවන වරට ලංකාවෙහි බුදුසසන පිහිටුවන ලද්දේ අනුරාධපුරයෙහි බැවින් එය දිවයිනේ ප්‍රධාන පූජනීය නගරය ද වේ.
නැගෙනහිර දේශාන්තර 80°. 24' හා උත්තර අක්ෂභාග 8°. 21' ආශ්‍රිතව ලංකාවේ උතුරු දිග තැනිතලාවෙහි මල්වතු ඔය බඩ පිහිටි මේ නගරය මුහුදු මට්ටමේ සිට සාමාන්‍යයෙන් අඩි 295ක් පමණ උස ය. සාමාන්‍ය වාර්ෂික වර්ෂාපතනය 57"කි. සාමාන්‍ය වාර්ෂික උෂ්ණත්වය පැ.81° කි. අනුරාධපුරය වියළි කලාපයේ ප්‍රධාන කාලගුණ පර්යේෂණ මධ්‍යස්ථානයක් ද වේ.
1874හි පටන් අනුරාධපුරය උතුරු මැද පළාතේ අගනුවර යි. කොළඹ සිට අනුරාධපුරයට දුර සැතපුම් 127 1/2කි. මහනුවර සිට (දඹුල්ල හරහා) සැතපුම් 85 1/2කි. දහනවවැනි ශත වර්ෂයේ අග හරියේ දී පුරාවස්තු පරීක්ෂණ සහ වැව් අමුණු ප්‍රතිසංස්කරණ ඇරඹීමෙන් පසු අනුරාධපුරය නව මුහුණුවරකින් දියුණු වන්නට විය. ඒ කාලයේ දී අනුරාධපුරයෙහි දුම්රිය නැවතුම්පළක් ද ඉදි කරන ලදි.
පෞරාණික අනුරාධපුර නගරයේ පුරාවස්තු ආරක්ෂා කර ගැනීමත් පූජනීය නගරයක් වශයෙන් එහි ශුද්ධත්වය රැක ගැනීමත් උදෙසා නිවාස, විදුහල්, වෙළඳපළවල්, අන්‍යාගමික ගොඩනැගිලි ආදිය ශුද්ධ නගරයෙන් ඉවත් කොට නවීන නාගරික උවමනාවක් පිරිමසා ලන නව නගරයක් මල්වතු ඔයේ නැගෙනහිර ඉවුරෙහි ගොඩ නගා තිබේ.
ලංකාවේ ශ්‍රේෂ්ඨතම පූජනීය බෞද්ධ නගරය වූ අනුරාධපුරයෙහි පැරණි සිංහල නරපතීන් විසින් ඉදි කරන ලද බෞද්ධ සිද්ධස්ථාන අතුරෙන් අභයගිරිය, ඉසුරුමුණිය, කිරිබත් වෙහෙර, ජේතවනය, ථූපාරාමය, දක්ෂිණ විහාරය, දළදා මාලිගය (පැරණි), නබා වෙහෙර, පාචීනතිස්ස පබ්බත විහාරය, මිරිසවැටිය, මහාබෝධි විහාරය, රුවන්වැලිසෑය, ලංකාරාමය, ලෝවාමහාපාය, විජයාරාමය, වෙස්සගිරිය, සංඝමිත්තා චෛතිය, සිලා චෛතිය යනාදිය ප්‍රතිසංස්කරණය කරනු ලැබ හෝ නෂ්ටාවශිෂ්ටව තවමත් පවතී. ලෝකයේ ඇති ඉතා ම ශාන්ත වූ ශෛලමය සමාධි පිළිමය හැටියට ජගත් කීර්තියක් උසුලන ශ්‍රේෂ්ඨ කලා කෘතිය ද ලොව පුරාණතම ඓතිහාසික වෘක්ෂය හැටියට පිළිගනු ලබන ශ්‍රී මහා බෝධීන්වහන්සේ ද ඇත්තේ අනුරාධපුරයෙහි ය. ඉහත සඳහන් පූජනීය ස්ථාන දැක වැඳ පුදා ගැනීම පිණිස පොසොන් සමයේ දී අනුරාධපුරයට දිවයිනේ සෑම පළාත්වලින් ම ඇදී එන ලක්ෂ සංඛ්‍යාත වන්දනාකරුවන් නිසා අවුරුදු පතා එම කාලයේ දී අනුරාධපුර ශුද්ධ නගරය උත්සවශ්‍රීයක් උසුලයි.


**සිංහල විශ්වකෝෂය - 1 කාණ්ඩය**

"යමක් රටාවකට ලියා ඉදිරිපත් කිරීම රචනය නම් වෙයි. ඒ අනුව රචනය යනු රටාවකට සැකසීම යන අර්ථය යි. එය වඩාත් පැහැදිලිව ප්‍රකාශ කළ යුත්තේ: "නිශ්චිත මාතෘකාවක් යටතේ ඊට අදාළ කරුණු හා හැඟීම් ක්‍රමවත්ව සංවිධානාත්මකව හා නිර්මාණාත්මකව ලේඛන මාධ්‍යයෙන් ඉදිරිපත් කිරීම වාක්‍ය රචනය වේ" යනුවෙනි. මේ අනුව වාක්‍ය රචනය කිසියම් සැලසුම් ක්‍රමයකට අනුව ලිවිය යුතු ප්‍රබන්ධයකි.
වාක්‍ය රචනය යටතේ මාර්ගෝපදේශිත රචනය යන්න හැඳින ගත යුතු වේ. රචනා මාතෘකාව යටතේ ඉදිරිපත් කර ඇති මඟ අනුව නැතහොත් උපදෙස් අනුගමනය කරමින් ලිවිය යුතු රචනය, මාර්ගෝපදේශිත රචනයකි.

“ශ්‍රී ලංකාව ස්වභාව සෞන්දර්යයෙන් අනූන රටකි. එය වනාන්තර, දිය ඇලි, මුහුදු වෙරළ වැනි දර්ශනීය ස්ථානවලින් අලංකාරවත් වී ඇත. එහෙත් මේවා නැරඹීමට පැමිණෙන ජනයා විසින් ඒ ස්ථානවලට බැහැර කෙරෙන පොලිතීන් හා ප්ලාස්ටික් වැනි අපද්‍රව්‍ය හේතුවෙන් ඒ තැන්වල සුන්දරත්වය වැනසෙමින් පවතී. මේ තත්ත්වය වළක්වා ගැනීම කෙරෙහි කාගේත් අවධානය යොමු විය යුතු ය.”

**‘පරිසරය ආරක්ෂා කර ගැනීම’** යන මාතෘකාවට අනුකූලව ඉහත රචනා ප්‍රශ්නය ඉදිරිපත් කර ඇත්තේ මාර්ගෝපදේශිත ක්‍රමයට ය. මේ යටතේ කරුණු ඉදිරිපත් කළ යුතු පිළිවෙළ රචනා ප්‍රශ්නයෙන් ම ඉදිරිපත් කර තිබේ. ඒ මෙසේ ය.

1. ශ්‍රී ලංකාව ස්වභාව සෞන්දර්යයෙන් අනූන බව
2. ශ්‍රී ලංකාව දර්ශනීය ස්ථානවලින් අලංකාරවත් බව
3. නරඹන්නන් බැහැර කරන අපද්‍රව්‍ය නිසා එකී ස්ථානවල සුන්දරත්වය වැනසෙන බව
4. මේ පරිසර විනාශය වළක්වා ගත යුතු බව
5. සමාලෝචනය වශයෙනි.

මේ අයුරින් නිර්දේශිත උපදේශයක් තිබීම, නිර්මාණාත්මක ලේඛනයට බාධාවක් නො වේ. කරුණු වඩාත් හොඳින් සංවිධානය කර ගනිමින් මාතෘකාවට අදාළ විෂය කරුණු ඉදිරිපත් කිරීමට එය පිටිවහලකි.

## මාතෘකාවක් යෙදීම

වාක්‍ය රචනයෙහි ලා ඔබේ නිර්මාණාත්මක ලේඛන හැකියාව ඉදිරිපත් කිරීම සඳහා ඔබ තෝරා ගත් විස්තරයට ගැළපෙන මාතෘකාවක් යෙදීමට ද ඔබට සිදු වෙයි. කිසියම් විස්තරයකට ගැළපෙන ම මාතෘකාවක් යෙදීම නිර්මාණාත්මක හැකියාවකි. මේ නිසා, දී ඇති විස්තරය කිහිප වරක් හොඳින් කියවා එහි ඇතුළත් සියලු කරුණු නියෝජනය වන මාතෘකාවක් යෙදීම වැදගත් ය. එසේ ම විස්තරයෙන් අපේක්ෂා කළ කරුණු මාතෘකාවෙන් ද පැහැදිලි විය යුතු ය. විස්තරයට ගැළපෙන මාතෘකා පාඨයක් යෙදීම පිළිබඳ අවබෝධයක් ලබා ගැනීම සඳහා පහත උදාහරණය අධ්‍යයනය කරන්න.

**“ජංගම දුරකථන භාවිතය මේ වන විට බෙහෙවින් ව්‍යාප්ත වී ඇත. ගෝලීයකරණයත් සමග ඇති වී තිබෙන නව විපර්යාස හමුවේ සන්නිවේදන කාර්යය පහසු කිරීමේ ලා මෙවැනි නව තාක්ෂණික මෙවලම් මහෝපකාරී වෙයි. එහෙත් ඒවා අනිසි ලෙස ප්‍රයෝජනයට ගන්නා අහිතකර අවස්ථා ගැන ද නිතර අසන්නට ලැබේ.”**

ඉහත විස්තරයට **ජංගම දුරකථන භාවිතය හා නූතන සමාජය** යන මාතෘකාව යෙදිය හැකි ය.

## වාක්‍ය රචනයක දළ ආකෘතිය




### ප්‍රවේශය හෙවත් ආරම්භය

රචනයේ ආරම්භක වාක්‍යයෙන් ම සමස්ත රචනය කෙරෙහි පාඨකයාගේ අවධානය යොමු වේ. මේ නිසා එහි ආරම්භක වාක්‍යය නිර්මාණශීලීව ලියා දැක්වීම කළ යුත්තකි. ඒ සඳහා මාතෘකාවට සම්බන්ධ කළ හැකි කිසියම් උද්ධෘත පාඨයක් හෝ මාතෘකාව පිළිබඳ නිර්වචනයක් හෝ ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.

**'දැනුම වඩන කියවීම'** යන මාතෘකාව යටතේ වාක්‍ය රචනයක් ලිවීමේ දී පහත ඉදිරිපත් කරන වැකිවලින් එක් ප්‍රවේශ වාක්‍යයක් ඉදිරිපත් කිරීම උචිත ය.

i. මේ තොරතුරු ලෝකයකි. තොරතුරු දැන ගැනීමට පොත පත මෙන් ම අන්තර්ජාලය ද පරිශීලනය කිරීමට සිදු වෙයි.
ii. දැනුම හා කියවීම අතර ඇත්තේ අවියෝජනීය සම්බන්ධයකි.
iii. දැනුම මොහොතින් මොහොත අලුත් වෙයි. එය යාවත්කාලීනව පවත්වා ගැනීම සඳහා කියවීම මහෝපකාරී වෙයි.
iv. දැනුම වඩන විවිධ මාර්ග අතුරෙන් වඩා ඵලදායී මාර්ගය වන්නේ කියවීම යි.
v. කියවීම අංග සම්පූර්ණ මිනිසකු තනයි.
vi. කියවීමෙන් දැනුම පිරේ.
vii. දැනුම නැමැති තක්සලාවේ උපරිම තලයට යා හැක්කේ පොත පත කියවීමෙනි.

මෙබඳු එක් වැකියකින් ආරම්භය ලියා අනතුරුව දෙවන වැකිය මුල් වැකියට ගැළපෙන අයුරින් ඉදිරිපත් කළ යුතු ය. සෙසු වැකි ද ගැළපෙන අයුරින් ඉදිරිපත් කර පළමු ඡේදයේ මාතෘකාව හැඳින්වීම ක්‍රමවත්ව සිදු කළ යුතු වේ. එය තවදුරටත් අවබෝධ කර ගැනීම සඳහා පහත එක් එක් මාතෘකාව යටතේ ඉදිරිපත් කර ඇති ප්‍රවේශ වාක්‍ය කිහිපය අධ්‍යයනය කරන්න.

#### විදුලිය අරපිරිමසිමු

දියුණුවේ රන් දොරටු අතර අරපිරිමැස්ම ද එකකි. පිරිමසා ගෙන පාවිච්චි කිරීම අරපිරිමැස්ම යි. ජලය, ආහාර පාන, මිල මුදල්, අරපිරිමැස්මෙන් පාවිච්චි කළ හොත් ඒවා අපට බොහෝ කාලයක් යන තුරු ම පරිහරණය කළ හැකි ය. අප රටේ අරපිරිමැසිය යුතු ජාතික සම්පත් අතර විදුලිය ප්‍රධාන එකකි.

**ශ්‍රී ලංකාවේ සංචාරක ව්‍යාපාරය**

ශ්‍රී ලංකාව දැකුම්කලු එමෙන් ම ස්වභාව සෞන්දර්යයෙන් අනූන රටකි. උණුසුම සිහිල අතර සම ගුණය සහිත ශ්‍රී ලංකාව, විදේශිකයන්ගේ නොමඳ අවධානයට යොමු වන්නේ එම දේශගුණික තත්ත්වය ද හේතුවෙනි.

**සිංහල සාහිත්‍යයේ වර්ධනය**

ජනතාවකගේ සභ්‍යත්වයත් බුද්ධි විකාශයත් විනිශ්චය කිරීමට ඔවුන්ගේ සාහිත්‍ය කලා උපකාර වෙයි. සාහිත්‍යය වූ කලි සභ්‍යත්වයෙහි වැඩීම බස දන්නවුන්ට පමණක් ඇසෙන සේ කියන්නකි.



**සිංහල සාහිත්‍යයේ නැඟීම - මාර්ටින් වික්‍රමසිංහ**

## මාතෘකානුකූල විෂය කරුණු

රචනයේ විස්තරාත්මක කොටස මෙය යි. මෙහි දී මාතෘකාවට අදාළ කරුණු අනුපිළිවෙළින් සහ තර්කානුකූලව ඡේද වශයෙන් ලිවිය යුතු ය. එහි ප්‍රමාණවත් බව ද වැදගත් වේ. ඡේද වෙන් කිරීමේ දී ක්‍රමවත් පෙළ ගැස්මක් සකස් කර ගැනීම වැදගත් වේ. වෙනත් ඡේදයක සටහන් කරන ලද කරුණු නැවත නැවත සටහන් කිරීම උචිත නො වේ.

## සමාලෝචනය

වාක්‍ය රචනයේ අවසාන ඡේදය, සමාලෝචනය සඳහා යොදා ගත යුතු ය. එහි දී තෝරා ගත් මාතෘකාව යටතේ ඉදිරිපත් කළ කරුණු ක්‍රමවත්ව අවසන් කළ යුතු වේ.

සමාලෝචනයේ දී රචනයේ ඉදිරිපත් කළ කරුණුවල සාරාංශයක් අදාළ මාතෘකාව පිළිබඳ රචකයාගේ නිගමනය හෝ විනිශ්චය සහිතව ඉදිරිපත් කෙරේ.



## සාර්ථක රචනයක ලක්ෂණ

රචනය සාර්ථකව ලියැවී තිබේ දැයි යන්න මූලික කරුණු තුනක් යටතේ සලකා බැලේ.

1. මාතෘකාවට අදාළ බව
2. රචනා ශෛලිය හා භාෂා විලාසය
3. ශිල්පීය දක්ෂතා වශයෙනි.

## මාතෘකාවට අදාළ බව

මුල්කර ගත් මාතෘකාවට ගැළපෙන කරුණුවලින් රචනය පෝෂිත විය යුතු ය. ඒ සඳහා අදාළ කරුණු පමණක් අනුපිළිවෙළින් පෙළ ගස්වා ගත යුතු ය. රචනය සඳහා කරුණු විවිධ ජන මාධ්‍යවලින්, සඟරා හා පොත පත කියවීමෙන් සාකච්ඡා හා සම්මන්ත්‍රණ ආදියට

සවන් දීමෙන්, රැස් කර ගත හැකි ය. එසේ රැස් කර ගත් කරුණු රචනා මාතෘකාවට ගැළපෙන ලෙස අනුපිළිවෙළින් පෙළ ගස්වා ගත යුතු ය. ලිවීමේ දී ඒවා මුල් කර ගත් මාතෘකාවට අදාළ අයුරින් තර්කානුකූලව හරවත්ව සංවිධානාත්මකව නිර්මාණාත්මක ලෙස හා ප්‍රමාණාත්මකව ඉදිරිපත් කළ යුතු වේ. ඒ සඳහා රචනා සැකිල්ලක් පිළියෙල කර ගැනීම ප්‍රයෝජනවත් ය.

### රචනා ශෛලිය හා භාෂා විලාසය

රචනය සඳහා යොදා ගත් භාෂාවේ ස්වභාවය එහි අගය සඳහා බලපාන්නකි. ඒ සඳහා නිර්මාණාත්මකව වාක්‍ය ඉදිරිපත් කිරීම මූලික වේ. වැකියක් නිර්මාණාත්මක වීමට ඊට එක් කෙරෙන වචන මාලාව, විශේෂණ, උපමා ආදි අලංකාර, වාක් සම්ප්‍රදාය, අව්‍යක්ත හා නො ගැළපෙන ප්‍රකාශවලින් තොර වීම ආදි කරුණු බලපායි. එබැවින් වාක්‍ය රචනයක් ලිවීමේ දී ඒ පිළිබඳව සැලකිලිමත් විය යුතු වේ. එමෙන් ම සම්මත ලේඛන රීති අනුගමනය කිරීම ද වැදගත් වේ.

### ශිල්පීය දක්ෂතා

වාක්‍ය රචනයක ශිල්පීය දක්ෂතා යනු,

රචනය පැහැදිලි අත් අකුරින් යුක්ත වීම
අක්ෂර වින්‍යාසය නිවැරදිව යෙදීම
වාක්‍යවල නිසි තන්හි නිවැරදිව විරාම ලක්ෂණ යෙදීම
පද වෙන් කොට ලිවීම
අදාළ පරිදි ඡේද වෙන් කර ලිවීම ආදිය යි.
සාර්ථක රචනයක්, කියවන්නාට වෙහෙසකින් තොරව කියවීමට හැකි, සිය දැනුම බුද්ධිය වර්ධනයට ඉවහල් වන ලේඛනයක් විය යුතු ය.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **මේ එක් එක් මාතෘකාව යටතේ වාක්‍ය රචනය බැගින් ලිවීම සඳහා අදාළ කරුණු අංක පහක් යටතේ සංවිධානය කර දක්වන්න.**
   i. අපේ යහපත් සිරිත් විරිත්
   ii. ක්‍රීඩාව අපට කියා දෙන පාඩම්
   iii. ලෝක සාමය සඳහා ලෝක බලවතුන් වෙත පැවරෙන වගකීම
   iv. මම ගංවතුරට මැදි වීමි
   v. ආපදා කළමනාකරණයේ වැදගත්කම

2. **පහත සඳහන් රචනයෙන් නිර්මාණාත්මක රචනය සඳහා ගත හැකි උපදෙස් පෙළ ගස්වන්න.**

හෝ! හෝ! හෝ!

ගස්වැල්වල මහා කලබලයකි. තදබල නො සන්සුන් කමකි. දොර ජනෙල් කට කට ගා වෙවුලයි. බිත්තිවල තදින් හැපෙයි. කෙඳිරි ගායි. පින්තූර ඒ මේ අත පැද්දෙයි. මේසයේ සිට සැහැල්ලු පොත් බිමට පනී. කඩදාසි ඒ මේ අත පියාඹයි.

රත් කෙහෙල් පඳුරේ දිගටි කොළ සෙලවෙයි. නැමෙයි. ඇඹරෙයි, ඉරෙයි. ඇතැම් මල් ගසකට, පිපුණු මල් අහිමි වෙයි. ඉදුණු කොළ අහිමි වෙයි. දුබල අත්තක් දෙකක් අහිමි වෙයි. ඒ සමග ම හීන් පොද වැස්සෙකි. අනතුරුව මොර සූරන මහ වැස්සෙකි. දැන් අපේ ගෙයි මිදුල පුංචි ගඟෙකි. කඩදාසි ඔරු පා කළ හැකි කදිම ගඟෙකි.

(පබඳ හුරුව, මදුරසිංහ ගුණතිලක)

3. **පහත දැක්වෙන එක් එක් විස්තරය යටතේ වචන 250ක් පමණ වන සේ රචනා ලියන්න. ඒ එකිනෙකට සුදුසු මාතෘකාව බැගින් යොදන්න.**

i. පරිගණක තාක්ෂණය මුළු ලොව විශ්ව ගම්මානයක් බවට පත් කර හමාර ය. ඉන් සමාජයට සැලසෙන යහපත අතිමහත් ය. ඉගෙනුම් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය පරිගණකයෙන් වඩාත් කාර්යක්ෂම කර ගත හැකි ය. එහෙත් දරුදැරියන් පරිගණක භාවිතයට යොමු කරවීම පරෙස්සමෙන් කළ යුත්තකි.

ii. සාහිත්‍යය ජනතා උරුමයකි. ඉන් රටේ සාමාජික, සංස්කෘතික හා දේශපාලනික තොරතුරු ද නිරූපණය වේ. පුද්ගලයා තුළ යහපත් ආකල්ප වර්ධනය සඳහා සාහිත්‍යය පාදක වෙයි. ඒ අනුව රටේ ජනතා සිතුම් පැතුම් යහමගට පත් කර සාමකාමී පුරවැසි පිරිසක් බිහි කර ගැනීමට සාහිත්‍යය ඉවහල් කර ගත හැකි ය.

iii. පුවත්පත තවමත් ජනතාවට තොරතුරු සපයන ප්‍රබල මුද්‍රිත මාධ්‍යයකි. පුවත්පතේ කාර්ය භාරය අතර වැදගත් වන්නේ නිවැරදි තොරතුරු කලට වේලාවට සැපයීම ය. පුවත්පතින් සමාජ, ආර්ථික, සංස්කෘතික තොරතුරු ඉදිරිපත් කිරීමෙන් ජනතාවගේ දැනුම පෝෂණය වෙයි. වාණිජත්වයට බර වූ ඇතැම් පුවත්පත්වල පළ වන හානිකර පුවත් රටට විනාශයකි. පුවත්පතේ වගකීම සමාජ සුචරිතය සැලසීම ය.

iv. ජල හිඟය, නාය යෑම, ගංවතුර, ළැව් ගිනි ආදිය ඇති වීමට බොහෝ දුරට හේතු වී ඇත්තේ ස්වභාව ධර්මයට වඩා මිනිස් කටයුතු ය. මිනිසුන් ආත්මාර්ථය ගැන ම මිස පොදු යහපත ගැන නො සලකන්නේ ඇයි? මේ විනාශකාරී කටයුතු මැඩ පැවැත්වීම නො කළ හොත් අප කරා මහා විනාශයක් ළඟා වනු ඇත. එය වැළැක්වීම සඳහා දිගු කාලීන මෙන් ම කෙටි කාලීන වැඩපිළිවෙළ අවශ්‍ය වේ.

# 8 සාහිත්‍ය රස වින්දනය හා විචාරය

සහෘදයා තුළ චමත්කාරයක් ජනනය වන පරිදි කරන ලද ලිඛිත නිර්මාණ, සාහිත්‍යයට අයත් ය. මෙවැනි චමත්කාරයක් ජනනය කරන නිර්මාණ, කාව්‍යය වශයෙන් ද හැඳින්වේ. කවියකු කවියක් නිර්මාණය කිරීමෙන් අපේක්ෂා කරන්නේ කිසියම් අපූරු අත්දැකීමක් සූචනය කොට පාඨකයා තුළ චමත්කාරයක් දැනවීම බව මහාචාර්ය විමල් දිසානායක නවකවිසරණිය කෘතියේ දී පෙන්වා දී ඇත. ගද්‍ය කාව්‍ය (නවකතා - කෙටිකතා), පද්‍ය කාව්‍ය, චම්පු කාව්‍ය (ගද්‍ය - පද්‍ය මිශ්‍ර) දෘශ්‍ය කාව්‍ය (නාට්‍ය) ආදි විවිධ සාහිත්‍ය නිර්මාණවල මූලික අරමුණ රස නිෂ්පත්තිය යි. රස වින්දනයට අදාළ සහජ ශක්තිය වාසනා ගුණය යි. රසය යනු විඳ ගත යුත්තකි.

උසස් ශිෂ්ටාචාරයක් හා සභ්‍යත්වයක් සහිත රටක සාහිත්‍යය උත්තරීතර තත්ත්වයක පවතී. අනුරපුර, දඹදෙණි, කුරුණෑගල, කෝට්ටේ වැනි සාහිත්‍ය යුග ඊට සාක්ෂ්‍ය දරයි. මෙලෙස සාහිත්‍යය පෝෂණය වීම කෙරෙහි ප්‍රතිභාසම්පන්න නිර්මාණකරුවන් සිටීමත් එබඳු නිර්මාණ රස විඳීමට හැකි සංවේදී මනසකින් හා වාසනා ගුණයෙන් යුතු රසික පිරිසක් සිටීමත් යන කරුණු හේතු වී ඇත. සාහිත්‍ය නිර්මාණය හුදකලාව තිබිය යුත්තක් නො වේ. එය කියවිය යුතු ය. එය රස විඳිය යුතු ය. විචාරය කළ යුතු ය. සාහිත්‍ය නිර්මාණයක් රස විඳීමට හා විචාරය කිරීමට මග පෙන්වීමක් මේ පාඩමෙන් ලබා දෙයි. එහි දෙවන කොටස පරිශීලනයෙන් සාරාංශකරණය ගැන අවබෝධයක් ලැබිය හැකි ය.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

සාහිත්‍ය රස වින්දනය යනු පුද්ගල වේදිතයකි. රසය විඳින තැනැත්තා සහෘදයා ලෙස හැඳින්වේ. එනම් සාහිත්‍යකරුවාට සමාන හදවතක් ඇත්තෙකි.

"සරසවිය බැලුමසෙක්නි - වෙත්වා කිවි දනෝ
පෙදෙහි රසහව් විඳුනා - දෙනෙතා ඉතා දුලබෝ"



**කව් සිළුමිණ** - II පරාක්‍රමබාහු

(සරසවියගේ බැලුම් මාත්‍රයකින් වුව කෙනෙකු කවියකු වනු ඇත. එහෙත් කවියෙහි රසභාව විඳින ජනයා නම් ඉතා දුලබ ය.)
සාහිත්‍ය නිර්මාණයක් රස විඳීමේ අග්‍රඵලය සිත පිරිසිදු බවට පත් වීම යි. එබැවින් රස වින්දනය යනු අධ්‍යාත්මය පෝෂණය කර ගැනීමකි.

සාහිත්‍ය විචාරය යනු තමා සාහිත්‍ය නිර්මාණයෙන් විඳි රසය පිළිබඳව කරනු ලබන ප්‍රකාශනයකි. රස විඳින සියලු දෙනාට ම මේ කාර්යය නිසි ලෙස කළ නො හැකි ය. විචාරකයා කාව්‍යයේ ඇති වාච්‍යාර්ථය මෙන් ම ව්‍යංග්‍යාර්ථය ද වටහා ගත යුතු ය. සාමාන්‍ය ලෝකයාට විෂය නො වූ වින්දනයක් ඔහු ලබා ගනී. සාහිත්‍ය නිර්මාණයක් විචාරය කළ යුත්තේ මෙසේ ය යි සම්මත රීතියක් නැත. එහි ස්වරූපය විවිධ අයුරින් වෙනස් වේ. එනම්: සහෘදයාගේ සිතුම් පැතුම්, බුද්ධි මට්ටම හා කෘතියේ ස්වභාවය අනුව යි.

සාහිත්‍ය නිර්මාණයක සාර්ථක අසාර්ථක බව මැනිය හැක්කේ මධ්‍යස්ථව සිට එය විචාරය කිරීම මගිනි. විචාරය ද එක්තරා ආකාරයක කලාවකි. විචාරයේ අරමුණ සාහිත්‍ය කෘතියේ ගැබ් වී ඇති රස ඉස්මතු කොට දක්වමින් එයට යම් බාධා ඇති වී නම් ඒවා පෙන්වා දීම ය. සාහිත්‍ය නිර්මාණයෙන් රචකයා තම අධ්‍යාශය කෙතෙක් දුරට ඉටු කර ගැනීමට සමත් වී ද, අසමත් වී ද යනු විචාරයේ අවසාන නිගමනය යි.

යම් සාහිත්‍ය නිර්මාණයක් රස විඳීමේ දී හෝ විචාරය කිරීමේ දී විචාරක අවධානයට යොමු විය යුතු පියවර කිහිපයකි.

- ⋆ සාහිත්‍යකරුවාගේ පරමාර්ථය කුමක් ද?
- ⋆ ඒ සඳහා ඔහු භාවිත කළ උපක්‍රම මොනවා ද?
- ⋆ එකී උපක්‍රම මගින් ඔහුගේ පරමාර්ථය සාර්ථක වී ද අසාර්ථක වී ද?

පරමාර්ථය කුමක් ද යන්න විමසීමේ දී විචාරක අවධානයට ලක් විය යුතු අංග 2කි. එනම්,
නිර්මාණයෙන් සාහිත්‍යකරුවා අපේක්ෂිත අරමුණ කුමක් ද?
එම අරමුණ ඉටු කර ගැනීමට විෂය කර ගත් අත්දැකීම/වස්තුවිෂය/අනුභූතිය කුමක් ද?

'වැහි වලාකුළ පෑ කළු යැයි ඔබේ
නො හොබිති'යි කිසි ලෙස් නො සතොස් නොවන්
සිරුර පෑයෙනු ගත් සුදනෝ ලොවේ
නො හඳුනත් උතුමන් ගුණයෙන් විනා'



**වැහි වලාකුළ** - කුමාරතුංග මුනිදාස

මෙහි කවියාගේ අරමුණ වී ඇත්තේ සුදන - දුදන ගති කියා පෑම ය. එනම් පුද්ගලයා හඳුනා ගත හැක්කේ වර්ණයෙන් නො ව ක්‍රියාවෙන් බව මෙයින් කියැවෙයි. කවියා මේ සඳහා අත්දැකීම/වස්තු විෂය කර ගනු ලබන්නේ ස්වභාව ධර්මයේ අපූර්ව නිර්මාණයක් වූ වැහි වලාකුළ යි.

නිර්මාණකරුවා අත්දැකීම් ලබා ගන්නා විධි ක්‍රම තුනකි.

1. පෞද්ගලිකව ලබා ගන්නා අත්දැකීම්
2. අනුන්ගෙන් අසා දැනගත් අත්දැකීම්
3. ජනමාධ්‍ය හෝ පොත පත ඇසුරින් ලබා ගන්නා අත්දැකීම්

පෞද්ගලික අත්දැකීම් යනු තමා ම ලද අත්දැකීම් ය.

"ගම් පෙරළිය ලියනු සඳහා මගේ කල්පනාව පිබිදුණේ කිසියම් අත්දැකීම් මාත්‍රයක් නිසා නො වේ. කයිසාරුවත්තේ පවුලේ ජීවිතය නිසයි. ඒ පවුල පිළිබඳ කතාව රචනයට වස්තු කොට ගත්තේ මගේ ළඟ ම නෑයන් පිළිබඳ මගේ අත්දැකීම්. මගේ මව්පියන්, සහෝදරියන්, මහප්පා, බාප්පලා, මාමලා ආදින්ගේ පවුල්වල උදවිය ද මා ඉතා කුලුපගව ඇසුරු කළා. ඔවුන් පිළිබඳ අත්දැකීම් තමා ගම් පෙරළිය රචනා කරන්නට මගේ කල්පනාව පිබිදවූයේ. "


**නිර්මාණ පසුබිම**

"උපාසකම්මා නමැති කෙටිකතාව ලියන්න මගේ කල්පනාව පුබුදන ලද්දේ මා පාසලේ උගන්නා කාලයේ ලැබු අත්දැකීමක්."


**නිර්මාණ පසුබිම**

මාර්ටින් වික්‍රමසිංහයන්ගේ ඉහත සඳහන් ප්‍රකාශ මගින් පෞද්ගලික අත්දැකීම් නිර්මාණකරුවාට වැදගත් වන බව පැහැදිලි වේ.

"රාජතිලක ලයනල් හා ප්‍රියන්ත පොතේ රාජතිලකගේ චරිතය නිර්මාණය කිරීමේ දී මූලික වශයෙන් නම් මට මතක් වුණේ අපේ පළාතේ ඉන්න ප්‍රභූවරයෙක්."


**නිර්මාණ පසුබිම**

නිර්මාණකරුවා ඇසුරු කරන සමාජයෙන් ද අත්දැකීම් ලබා ගන්නා බව මහගම සේකරගේ ඉහත ප්‍රකාශයෙන් පැහැදිලි වේ.

පුවත්පත්වල හා වෙනත් ජනමාධ්‍යවල පළ වන තොරතුරු ද කවියා තම අත්දැකීම් සඳහා යොදා ගනී.

"අවුරුදු දෙසීයක් ජීවත් වීමෙන් ලැබිය නො හැකි අත්දැකීමක්, මානව චරිතය පිළිබඳ දැනුමටත් තැන්පත් නුවණටත් වැඩි අත්දැකීමක් ජාතක කතා පොත උගැන්මෙන් ලැබිය හැකි ය" යි මාර්ටින් වික්‍රමසිංහ මහතා පවසයි.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

නිර්මාණකරුවා විවිධ ආකාරයේ අත්දැකීම් පාදක කර ගනු දක්නට ලැබේ. කිසියම් අවස්ථාවක්, සිදුවීමක්, විචාර චින්තාවක්, කතා ප්‍රවෘත්තියක්, සුන්දර සංකල්පයක් හෝ අද්භූත සංකල්පයක්, සමාජ විෂමතාවක්, සමාජ අසාධාරණයක්, දේශපාලන ගැටලුවක්, පවුල් අර්බුදයක් ආදි විවිධ තේමා යොදා ගනු දක්නට ලැබේ.

කුමන අත්දැකීමක් තෝරා ගත්ත ද එහි අපූර්වත්වයක් හෙවත් නවතාවක් ද අර්ථාන්විත භාවයක් ද පැවතිය යුතු ය.

රචකයා තෝරා ගත් අත්දැකීමෙහි වැදගත්කම හා එයින් සමාජයට සිදු වන මෙහෙවර කෙතෙක් ද යන්න විචාරකයාගේ විමසුමට ලක් විය යුතු ය.
නිර්මාණයේ සාර්ථකත්වය සඳහා රචකයා යොදා ගත් උපක්‍රම කෙරෙහි ද අවධානය යොමු විය යුතු ය.
භාෂාව, සංකල්ප රූප, විරිත හෝ රිද්මය, සම්ප්‍රදාය ආදි කරුණු ඒ අතර ප්‍රධාන වේ.

**භාෂාව** යනු නිර්මාණකරුවාගේ සාහිත්‍ය මෙවලම යි. මිනිස් සිතේ හට ගන්නා අදහස් හා හැඟීම් ප්‍රකාශ කරන උපකරණය භාෂාව යි. විද්‍යාඥයා පරිහරණය කරන භාෂාව නිශ්චිතාර්ථ දැනවුව ද සාහිත්‍යකරුවා ධ්වනිපූර්ණ බස් වහරක් භාවිත කරයි.

මේ අනුව සාහිත්‍යකරුවා යොදා ගන්නා භාෂාවේ විශේෂ ලක්ෂණය හැඟීම් දැනවීමේ ශක්තියයි. එය **භාවික ගුණය** ලෙස හැඳින්වේ.

කාව්‍ය භාෂාවේ පැවතිය යුතු තවත් ලක්ෂණයක් වන්නේ **අපූර්ව පද සංඝටනය** යි. එනම් ව්‍යවහාරයේ දී එකට නො යෙදෙන යෙදුම් සාහිත්‍යකරුවා එකට භාවිත කරයි.

"වැහිපොද එකිනෙක වැටෙනව බලාපන්කො පොළව උඩට
පොළව ලොවිනවා වැහිපොද දිව දික් කරලා හනිකට."



**වක්කඩ බඳිමු** - ගුණදාස අමරසේකර

සාහිත්‍යික භාෂාව වාර්තා භාෂාවෙන් වෙනස් වන්නේ සාහිත්‍යකරුවා රූපකාර්ථයට හා අලංකාරෝක්තියට මුල් තැන දිය යුතු බැවිනි. එහි රූපකාර්ථවත් බවක් ඇති වන්නේ කවියා අපූර්වත්වයක් ඇති වන පරිදි පද සංඝටනය කිරීම හේතුවෙනි.

"පෙරදිග ගොරහැඩි රකුසෝ
මගෙ ධ්‍යානය ඇයි කඩන්නේ
නිදා ගන්න පොරව ගත්ත
කළු රෙදි පොට
මොකට ද මේ
තීරුවලට ඉරා දමන්නෙ."



**උදය** - සිරි ගුනසිංහ

**සංකල්ප රූප** යනු වචන මගින් ඉදිරිපත් කෙරෙන චිත්‍රයකි. එනම්: සාහිත්‍ය නිර්මාණයක් පරිශීලනයෙන් පසිඳුරන් මගින් පාඨක මනසට පිවිස පාඨකයාගේ භාව ප්‍රබෝධනයට හේතු වන වචන සංයෝජනය යි. 'වාක් චිත්‍ර' යනුවෙන් ද සංකල්ප රූප හැඳින්වේ. මනෝ රූප, ඉන්ද්‍රිය රූප, චිත්ත රූප වැනි නම්වලින් ද මේවා හැඳින්වේ.

සංකල්ප රූප නිරූපණයට කවියා උපකාර කර ගනු ලබන්නේ කාව්‍යාලංකාර ය. නිර්මාණයේ අර්ථ ධ්වනිය හා ශබ්ද ධ්වනිය කෙරේ කාව්‍යාලංකාර බලපායි. කාව්‍යයේ අර්ථ රස ශබ්දයේ උද්දීපනය කර දැක්වීමට යොදා ගනු ලබන උපමා රූපක ආදි යෙදුම් කාව්‍යාලංකාර ගණයට අයත් වේ.

## උපමා

උපමාව යනු උපමාවාචී නිපාතයක් යොදා ගනිමින් වස්තුවක් තවත් වස්තුවකට සමාන කර දැක්වීම යි. මෙයින් පුද්ගල සිත තුළ සංකල්ප රූප මැවීමට ඉඩ ප්‍රස්තා සැලසේ. තම අත්දැකීම රසිකයාට සමීප කරලීමට සාහිත්‍යකරුවාට ඉඩ කඩ සැලසේ.

"මේ නේත්‍රද්වය නිසා ඈ සුනේත්‍රා නම් වන්නී ය. ඒ වර්ණයෙන් හා දීප්තියෙන් **ඉඳුනිල්මිණි රුවනක් බඳු ය.** නොහොත් විනිවිද පෙනෙන **පැහැපත් අහසකට බඳු ය.** ඇගේ රන්වන් මුව කුඩා ය; **ජපා පුෂ්පයක් (රෝස මලක්) බඳු ය.** දත් දෙපළ සිහින් ය. දීප්තිමත් ය. කපා ඔප මට්ටම් කරන ලද හෙයින් **විදුරුමිණි දෙපළක් මෙන්** සිළුටු ය. සම ය. හේ **මල්පෙති යුවළක්ව** දෙතොලින් ආවරණය වුව ද සිනාසෙන කල **පුෂ්ප ගර්භයක් මෙන්** විකසිත වන බැවින් සිනහවට ම සැදුණු මුව පියුමෙකැ"යි කිය යුතු ය.



**සුනේත්‍රා - ඩබ්. ඒ. සිල්වා**

සුනේත්‍රා කුමරියගේ රූ සපුව වර්ණනා කිරීමට ලේඛකයා උපමා යොදා ගත් අයුරු විමසා බලන්න.


වතින් සොමි සඳ වූ
තෙනෙන් රන් පෙඳ වූ
රන්ලිය සිරින් බඳ වූ
දියණියන් තම ළඟට කැඳ වූ



**කාව්‍යශේඛරය - රාහුල හිමි**

බමුණු දුවගේ මුහුණ සෞම්‍ය චන්ද්‍රයාටත් පයෝධර රන් පන්දුවලටත්, ශරීරය රන් වැලකටත් කවියා උපමා කර ඇත.

## රූපක

රූපකය යනු නිපාතයක් යොදා නො ගෙන වස්තුවක් සතු ලක්ෂණ තවත් වස්තුවකට ආරෝපණය කර දැක්වීමකි.

කතා බහෙන් සිනාසෙමින්
ජීවිතයේ ගිරිදුර්ගය
නගින
සොඳුරු ගැහැනිය ඔබ.



**අසන් පත්තිනි දේවතාවී - මොනිකා රුවන් පතිරණ**



නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

"ඒක නො වෙයි මහාධිකරණතුමනි, ප්‍රශ්නය මේ මවගෙ හදවත ඇතුළත බුර බුරා නගින දුක්ගින්දර යි."


හුණුවටයේ කතාව - හෙන්රි ජයසේන

ඉහත උපුටා ගැනීම්වල යෙදී ඇති 'ජීවිතයේ ගිරිදුර්ගය', 'දුක්ගින්දර' රූපකවලට නිදසුන් කළ හැකි වේ.

## අතිශයෝක්තිය

අතිශයෝක්තිය යනු යමක පවත්නා ස්වාභාවික තත්ත්වය ඉක්මවා උත්කර්ෂයෙන් යුතුව වර්ණනා කිරීම යි.

සිසිවන වුවන ඉඟ සුග ගත හැකි මිටින
තිසි පුළුලුකුල රිය සකයුරු තිසර තන
දිසි රනලියෙව් රූ සිරි යුත් මෙපුරඟන
ඇසිපිය හෙළන පමණින් නොවෙති දෙවඟන


සැලළිහිණි සංදේශය - රාහුල හිමි

## ස්වභාවෝක්තිය

ස්වභාවෝක්තිය යනු යමක ස්වභාවය ඇති සැටියෙන් ම පැවසීම යි.

සාර පලය අඹ දඹ රඹ ද වල්පිට
මීර ජලය ඇළ දොළ කඳු පිටින් බට
නෑර ලොලය වඩවන දුටු දනන් තුට
කැර ගලය වැජඹෙයි මේ ලෙසින් සිට


හංස සංදේශය - වීදාගම මෛත්‍රිය හිමි

කැරගල ගමෙහි සුන්දරත්වය පවත්නා අයුරින් ම වර්ණනා කිරීමට කවියා සමත්ව ඇත. මෙලෙස යොදා ගන්නා කාව්‍යාලංකාර නිර්මාණකරුවාගේ අරමුණට කොතෙක් උචිත ද යන්න හා එහි අපූර්වත්වය (නව්‍ය බව) පිළිබඳව ද විමසා බැලිය යුතු ය.

## ශබ්ද රසය

සාහිත්‍ය නිර්මාණයක විමසා බැලිය යුතු අනෙක් ලක්ෂණයක් නම් ශබ්ද රසය යි. ශබ්ද රසය දැනවීම සඳහා නිර්මාණකරුවන් බොහෝ විට යොදා ගන්නේ අනුප්‍රාසය යි. අනුප්‍රාසය යනු එක ම අකුර හෝ එක ම පදය නැවත නැවත යෙදීම යි. මෙයින් නිර්මාණයක අර්ථ රසය මෙන් ම ශබ්ද රසය ද ජනනය වේ.

> "සවනක් ගන බුදුරැසින් මුළු ලොව සදමින් වඩුත් වඩුත් සියලු රැසින් සැදෙත් සැදෙත් ගෙයි ගෙයි පිළිසක් විදහා මොනරු නටත් නටත් මැදිරියෙහි හුන් ගිරා සැලළිහිණි ආදි පක්ෂීන් පියා පැහැර හඬත් හඬත්..."


බුත්සරණ - විද්‍යාචක්‍රවර්ති

මෙහි වඩුත් වඩුත්, සැදෙත් සැදෙත්, ගෙයි ගෙයි, නටත් නටත්, හඬත් හඬත් ආදි වශයෙන් පද නැවත නැවත යෙදීමෙන් ගීතවත් බව වැඩි වී ඇති අයුරු පෙනේ.

> වෙරළ ඉගිළ, තුළ රළ වැළ ලෙස උලෙළ
> නැබළ පටළ පෙළ ලෙළවමිනි කෙළ කෙළ
> කරළ කෙරළ මොළ බළ දළ දප පහළ
> පුවළ සිහළ දළ බළ මුළු නිති ඔසළ


ගිරා සංදේශය

මහත් වූ පළිහ ලෙළවමින් ක්‍රීඩා කරමින් කර්කශ වූ කේරළ හමුදාවන්ගේ එඩි පහ කළ සිංහල සේනාව මහ මුහුදෙහි රළ පෙළ වැනි ය යි විචිත්‍රවත් ලෙස ශබ්ද රසය දනවමින් කීමට හැකි වුණේ 'ළ' කාරය යොදා ගැනීම මගිනි. එය අනුප්‍රාසය යි.

එළිසමය මගින් පද්‍ය නිර්මාණයකට අලංකාරයක් ලැබේ. එළිසමය යනු පද්‍ය පාදයන්හි කෙළවර හෝ කීප තැනක සමාන අකුරකින් කෙළවර වන අයුරින් පද යෙදීම යි. මේ මගින් රසයට උචිත තාලානුරූප බවක් ඇති කෙරේ. පද අවසානයෙහි වන එළිසමය එළිවැට යනුවෙන් ද හැඳින්වේ.

> පැ හැ ස ර ණි ය  මිණි පැ මි ණි ය  කොත් අගට
> බඳ කි කි ණි ය  ද ද ගි හි ණි ය  විමන් වට
> නොව පැ ර ණි ය  ව න ර ම ණි ය  විටින් විට
> සැ ල ළි හි ණි ය  ව දු කැ ල ණි ය  පුරවරට


සැලළිහිණි සංදේශය - රාහුල හිමි

ඇතැම් පද්‍ය නිර්මාණවල ආයාසයෙන් යුතුව කීප පළක එළිසමය තැබීමට ගොස් අසාර්ථක වූ අවස්ථා ද දක්නට ලැබේ.

නිර්මාණයක් රස වින්දනයේ දී, විචාරයේ දී අවධානය යොමු කළ යුතු තවත් වැදගත් කරුණක් නම් කවියා යොදා ගත් **විරිත හෝ ලය** කොතෙක් දුරට ඔහුගේ අරමුණ සාර්ථක වීමට උපකාරී වූවා ද යන්න යි. සඳැස් කාව්‍යයක විරිතක් දක්නට ලැබෙන අතර නිසඳැසක දක්නට ලැබෙන්නේ පද සංඝටනාව අනුව ජනනය වන ලයකි. විරිත ගොඩ නගා ගනු ලබන්නේ පද්‍ය පාදයේ යොදා ගන්නා මාත්‍රා ගණන අනුව යි. ප්‍රතිභා සම්පන්න කවියා වස්තුවට උචිත ලෙස විරිත තෝරා ගැනීමට සමත්කම් දක්වා ඇති ආකාරය පහත දැක්වෙන පද්‍යවලින් පැහැදිලි වේ.

සඳවා සුදු වැලි පිවිතුරු
බඳවා රන් දද පියකරු
සිටුවා දොර දොර රඹතුරු
තබවා පුන් කුඹු විසිතුරු

**(මාත්‍රා 12)**


ගුත්තිල කාව්‍යය

ළඟ ළඟවා උනුනට කර වාදය
නොවරදවා වීණා පද වාදය
රඟ අඟවා සුරඟන රඟ බේදය
සෙද කරවා රජ සබය පබෝදය

**(මාත්‍රා 16)**


ගුත්තිල කාව්‍යය

විදෙන ලෙළෙන නරු බර පුළුලුකුළ රැඳී
හෙළන නගන අත නුවනග බැලුම් දිදී
රැවින දිලෙන අබරණ කැලුම ගත යෙදී
සැලෙන පහන සිළු වැනි රඟන ලිය සැදී

(මාත්‍රා 18) **මෙය සමුද්‍රඝෝෂ විරිත ය** - වඩාත් ප්‍රකට විරිතකි)


සැළලිහිණි සන්දේශය

රූ රසේ අඳිනා ලෙසේ අත් ලෙළ දිදී විදුලිය පබා
රන් රසේ එක් වන ලෙසේ වෙණ නාදනු පා තබ තබා
කම් පසේ දෙන සර ලෙසේ දෙස බල බලා නෙතගින් සබා
මම් කෙසේ පවසම් එසේ වර සුර ළඳුන් දුන් රඟ සොබා

**(මාත්‍රා 26)**


ගුත්තිල කාව්‍යය

විරිත මෙන් ම කාව්‍යයේ ලය ද පාඨක මනසෙහි රසය දැනවීමට බොහෝ දුරට ඉවහල් වේ.

සිදාදියට එන්නට මට
බුද්ධිය උඹ තමයි එදා
පාර කියා දුන්නේ
ගමෙන් උරුම වූ වස්තුව
පොදියක් බැඳ කර තියාන
උඹේ බහට රැවටීලයි
සිදාදියට ආවේ.


ගම අමතකයි - මහගම සේකර

සිලිලාරෙක හෙල්මැලී
පෙති අතරින් සැලි සැලී
කනට නොයෙන සිතට දැනෙන
සිලි සිලියක පැටලිලා


සිනා කුමරි - චන්ද්‍රරත්න මානවසිංහ

කවියා නිරූපණය කරන සිදුවීම හෝ අවස්ථාව විරිත හෝ රිද්මය හේතු කොට ගෙන රසික මනසෙහි චිත්තරූප ජනනය කිරීමට සමත් වේ.

කවියා පද්‍ය නිර්මාණයේ දී යොදා ගන්නා ආකෘතිය හෙවත් ස්වරූපය ද විවිධාකාර ය. කාව්‍ය ආකෘතිය යනු එහි බාහිර හැඩය යි. එය අන්තර්ගතයට අනුකූලව විවිධාකාර වෙයි. පැරණි කාව්‍ය නිර්මාණවල ආකෘතිය කෙරේ විශේෂ සැලකිල්ලක් දැක්වුව ද නූතන කවියා ඒ කෙරේ වැඩි සැලකිල්ලක් නො දක්වන බව පෙනේ.

සාහිත්‍ය විචාරක මතයට අනුව කාව්‍යයක ආකෘතිය මගින් ශබ්ද ධ්වනි හා අර්ථ ධ්වනි යන දෙක ම මතු කළ හැකි ය. විවිධ ආකෘති අනුව ලියැවුණු පද්‍ය කීපයක් හඳුනා ගනිමු.

**සිවුපද කාව්‍ය**

| | |
|---|---|
| පැසෙයි නිබඳ සුවඳැල් කෙත්වත් | අවට |
| ඇසෙයි ළමා වසු පැටියන් හඬ | දුරට |
| දිසෙයි වෙහෙර එහි සුර විමනක් | ලෙසට |
| රසෙයි අමා රසමය ඒ පියස | දුට |


හංස සංදේශය

### ගී කාව්‍ය

පුර යෝනන් වුවන්
නුවන් පිළිබිඹු දිස්නා
මිණි කැට බිතෙ පුරවරේ
පියුමුපුලවුල් විල් ඈ



මුව දෙව් දා වත

### දෙපද කාව්‍ය

පසුගිය නත්තල් කාලේ නිවාඩුවෙයි මං ආවේ
පුංචි බේබි එක්කල පාසල් යන්නයි මං ආවේ



පියසේන ඇසූ ප්‍රශ්නයක් - මොනිකා රුවන් පතිරණ

### සැහැලි කාව්‍ය

දුදනොද බිඳ
බඳ තෙද කඳ
කඳ දෙව් රද සාමිනේ
මගෙ කුකුළා නැසූ එකා
දදය ඔබගෙ පාළු ය කා
තව එක බුද දිනක් තකා
ඉන්නට ඉඩ නො දී මකා



කුකුළු හැවිල්ල -රැයිපියල් තෙන්නකොන්

### නිසඳැස්

හිස නමා ගති ඈ
සිහින් රතැඟිලි පටලවා ගති
සතියකට පෙර ගෙනා වර
විළිබර ය මගෙ රන්වන් මනාලිය



අලුත ගෙනා මනාලිය - ජී. බී. සේනානායක

සාහිත්‍ය කලා නිර්මාණ පරිශීලනයෙන් ලැබෙන ආස්වාදය හේතුවෙන් මිනිස් සිතෙහි හැඟීම් ප්‍රබෝධ වෙයි. මෙය රසය යනුවෙන් හැඳින්වෙයි. රසයට හේතු වන්නේ කලා නිර්මාණයකින් මිනිස් සිතෙහි ඇති වන හැඟීම් එම කලා නිර්මාණයෙහි ඇති විවිධ ප්‍රයෝග හේතුවෙන් ආස්වාදනීය තත්ත්වයකට පත් වීම යි. මෙවැනි මූලික හැඟීම් හා ඒවා පදනම් කර ගත් ආස්වාදනීය තත්ත්ව හෙවත් රස කිහිපයක් ගැන පෙරදිග සාහිත්‍යකලා විචාරයේ සඳහන් වේ.

මෙවැනි සියලු කරුණු විමසා බැලීමෙන් අනතුරුව නිර්මාණකරුවාගේ අරමුණ සාර්ථක වී ද නො වී ද යන්න විමසා බැලීම සාහිත්‍ය විචාරක කාර්යයේ දී වැදගත් වේ. එහි දී විචාරාත්මක බස් වහරක් පරිහරණය කිරීම අත්‍යවශ්‍ය වේ.

## අවබෝධය

1. **සාහිත්‍ය රස වින්දනය හා සාහිත්‍ය විචාරය අතර ඇති වෙනස කුමක් ද?**
2. **සාහිත්‍ය කෘතියක් රස වින්දනයේ දී හෝ විචාරයේ දී හෝ අවධානයට ලක් විය යුතු කරුණු මොනවා ද?**
3. **අරමුණ හා වස්තුවිෂය (අත්දැකීම) අතර වෙනස පහදන්න.**
4. **සාහිත්‍යකරුවා අත්දැකීම් ලබා ගන්නා මාර්ග මොනවා ද?**
5. **කාව්‍යාලංකාර ලෙස යොදා ගැනෙන උපමා හා රූපක අතර වෙනස පහදන්න.**

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත සඳහන් යෙදුම්වල අරුත් ඉස්මතු වන ලෙස වාක්‍ය තනන්න.**
   i. ප්‍රතිභාව     ii. අපූර්වත්වය
   iii. ඖචිත්‍යය     iv. පරිකල්පන ශක්තිය
   v. අනුභූතිය
2. **පහත දැක්වෙන පද්‍යය ඇසුරින් අසා ඇති ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු ලියන්න.**

   රිවිබිම්බා යුරු රිවිකුල     කමලකර
   පියුමම්බා නිතොරව රැඳි     උරමැඳුර
   මෙනරම්බා හිමි රූ සිරිනි     මනහර
   පැරකුම්බා නරනිඳු සඳ දකු     මිතුර

   i. මේ පද්‍යයේ ඇති උපමා දෙකක් උපුටා ලියන්න.
   ii. මෙයින් රූපක දෙකක් උපුටා ලියන්න.
   iii. අනුප්‍රාසය දැක්වෙන අවස්ථාවක් දක්වන්න.
   iv. එළිසමය යොදා ගැනෙන අවස්ථාවක් දක්වන්න.
   v. කවියා යොදා ගෙන ඇති වි්‍රිත හඳුන්වන්න.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. විවිධ විරිත්වලින් ලියැවුණු පද්‍ය එක් රැස් කරන්න.
2. සාහිත්‍ය විචාරය හා රස වින්දනය පිළිබඳව පුවත්පත්වල නිතර ලිපි පළ වේ. ඒවා එකතු කරන්න.
3. සාහිත්‍යාත්මක වචන එකතු කර කුඩා ශබ්දකෝෂයක් සකස් කරන්න.
4. පද්‍ය පන්තියක් තෝරාගෙන චිත්‍රයක් නිර්මාණය කරන්න. (ඉහත ප්‍රායෝගික ක්‍රියාකාරකම්, කණ්ඩායම් පැවරුමක් ලෙස පන්තියට යොමු කරන්න.)
5. පහත දී ඇති ගද්‍ය ඡේදය හා පද්‍ය පන්ති පිළිබඳ රසවින්දනයක යෙදෙන්න.

i. බුළු මල් පිපෙන කාලයට මුළු නෙල්ලි කැලේ එක ම මී පැණි මුට්ටියක් සේ මී පැණි සුවඳින් සුවඳවත් වෙයි. මඳින් මඳ ඉදිරි පසු වී පිපෙන සෙසු තුරු ලිය මඬුවල ගැවැසෙන තවත් නොයෙක් කෘමීන්ගේ ගුමු ගුමුවෙන් එකල එය පිරෙයි. පල ගැනී, කිරි වදින අතර සිය ගණනින් සැදි කුරුලු රංචු එහි පැමිණෙති. පල පමණක් නො ව කොළ දලු හා මුල් ද වළඳන රිළා වඳුරු සත්තු කවදත් හැසිරෙති. පැසී, ඉදී බිම වැටෙන අරළු බුළු නෙල්ලි ආදියේ ගුණ දන්නා හෙයින් දෝ ගෝන මුව ආදීහු ද නිතර එළඹෙති. වලසා ඇතැම් විට කහට ගෙඩි කෑමට ගස්වලට ද බඩ ගාන අතර මුව රිළා වඳුරු ආදි ගොදුරු ඇති හෙයින් කොටි හපුවා පවා එහි නො ගැවසෙන්නේ නො වේ. මෙසේ උද්භිද සත්ත්ව දෙවර්ගයේ ම ප්‍රකෘති අලංකාරයේ මධ්‍යස්ථානයක් බඳු වූ නෙල්ලි කැලේ මට මගේ රාජ්‍යයට අයත් රාජකීය උද්‍යානය වූයේ ය.

(මගේ රාජ්‍යය - මායා රංජන්)

ii. හැංගිමුත්තං

මල්ලිට නං කොහොමත් බෑ වැඩි වේලා හැංගෙන්න ට
අහු වෙනවා එක පාරක් ඒ අත මේ අත යන කො ට

තාත්ත නං හැංගුණාම හොයා ගන්න බෑ කොහොම ත්
හොයන්න බෑ දවස තිස්සෙ අපි එක්වීලා හෙව්ව ත්

නැගිටින්නට පෙර අප කවුරුත් තාත්ත හැංගෙන වා
හීන් සැරේ, අපි නින්දට ගිය පසු එළියට එන වා

වැඩට ගිහිල්ලා තාත්ත, හැංගෙනවා නොවෙයි පු තේ
කියලා අම්මා කිව්වත් ඒ බොරුවක් කියා හි තේ

අහල පහල අය වැඩ ඇරිලා එනවා ගෙදර කලි න්
අම්මා කියන්නේ බොරුවක් බව තේරෙනවා ඒකෙ න්

නෑ නෑ ඒ හැංගෙන්නේ අපිත් එක්ක සෙල්ලමට යි
අද රෑ නං නැගිට ඉඳන් තාත්ත අල්ලනවාම යි

(විමල් දිසානායක)

iii. **ධීවරී ගීතය**

හිමි ඔබ සයුර මැද රුදු සටනක ය රයේ
පොල් අතු පැලේ මම තනියම වෙසෙමි බියේ
ඇතිමුත් හුරු පුරුදු එඩිතර ගතිය ළයේ
තරමක සැකයකිනි ඔබ අද සවස ගියේ

අහසේ අඳුරු පැහැ වැහි කළු නගින කොට
සුළඟේ වෙනස මෙහි ගහ කොළ කියන කොට
ගෙරවිලි සහිත විදුලිය හඬ ඇසෙන කොට
හිමියනි මගේ හිත වාවනු බැරි ය මට

හබලට ඔබේ සවිබල අත රිදෙනවද
ඔරු කඳ උඩින් දළ රළ පෙළ නගිනවද
සීතල සුළඟ රළුවට ඇඟ වැදෙනවද
හිමියනි වෙහෙස නිදි මත දෙක දැනෙනවද

ගොඩ බිම කොහෙද නැති මහ මුහුදෙහි ඈත
හිමි ඈත වෙහෙසෙමින්, වෙහෙසී ඇති දෑත
ඔබ නැති නිසා හිමියනි මේ ළඟ පාත
සුළඟේ මැකී යයි මගෙ දුක් මුසු ගීත

එළියක් පෙනෙන විට හිමියනි වෙරළ බඩ
නැතහොත් දැනෙන විට ඔරුවක් ඇදෙන හැඩ
දෙසවන වැටෙන විට කිසිවකු නඟන හඬ
මා නො දැනුවත්ව ම මම මගෙ දෙපය උඩ

වැහිපොද මගෙ හිමිගෙ හිසමත නො වැටේවා
මේ රුදු සුළං රැළි රළ පිට නො ගැටේවා
පැද යන ඔරුව වෙත මසු කැල දැවටේවා
ලන ඇම ගිලින තරමට උන් රැවටේවා

ඔබ එනතුරා නැත මගෙ හිත සැනසෙන්නේ
මා ගැන නො වෙ ද හිමි මේ හැටි වෙහෙසෙන්නේ
සවසට යාමටයි ඔබ උදයට එන්නේ
මෙහෙමද ජීවිතේ දිගට ම ගත වෙන්නේ

ඔබ මහ මුහුද මැද තනියම වෙසෙන කල
සිහියට නැගෙනු ඇත මෙහි මා නිදන පැල
හිමියනි ඔබට මගෙ හදවත මිහිරි කළ
සැනසුම තිබේ මේ පොල් අතු කුටිය තුළ

(කේයස්)

# සාරාංශකරණය

කිසියම් වාක්‍යයක, ඡේදයක, ලිපියක, ප්‍රකාශනයක, දේශනයක අන්තර්ගත සාරය හෙවත් වැදගත් ම අදහස් පිඬු කොට දැක්වීම **'සාරාංශකරණය'** යි. යමක් අවබෝධ කර ගැනීමේ හැකියාවත් එහි සාරය වටහා ගෙන සංක්ෂිප්තව නැවත ප්‍රකාශ කිරීමේ හැකියාවත් මෙයින් බලාපොරොත්තු වේ.

> "උසස් ශිෂ්ටාචාරයක් හා සභ්‍යත්වයක් සහිත රටක සාහිත්‍යය උත්තරීතර තත්ත්වයක පවතී. අනුරපුර, පොලොන්නරු, දඹදෙණි, කුරුණෑගල, කෝට්ටේ වැනි සාහිත්‍ය යුග ඊට සාක්ෂ්‍ය දරයි. මෙලෙස සාහිත්‍යය පෝෂණය වීම කෙරෙහි ප්‍රතිභා සම්පන්න නිර්මාණකරුවන් සිටීමත් එබඳු නිර්මාණ රස විඳීමට හැකි සංවේදී මනසකින් හා වාසනා ගුණයෙන් යුතු රසික පිරිසක් සිටීමත් යන කරුණු හේතු වී ඇත."

මෙම පාඨය සාරාංශ කළ විට මෙසේ දැක්විය හැකි ය.

"උසස් සංස්කෘතියක් ද නිර්මාණකරුවන් හා රසිකයන් ද සහිත රටක සාහිත්‍යය පෝෂණය වන බව ඓතිහාසික යුග සාක්ෂි දරයි."

(වචන 17)

යම් පාඨයක් සාරාංශ කිරීමේ දී අවධානයට ලක් කළ යුතු කරුණු රැසකි.

* පළමුව ඡේදය හරය වැටහෙන තෙක් කීප වරක් කියවන්න.
* දෙවනුව එහි වැදගත් අදහස්වලට යටින් ඉරි අඳින්න. නැති නම් වෙන ම කොළයක ලියා ගන්න.
* එහි දී නිදර්ශන, උපමා, විශේෂණ, අලංකාර, පුනරුක්ති, අනවශ්‍ය නිපාත ආදි සියල්ල බැහැර කරන්න.
* ඉදිරිපත් කර ඇති කරුණුවල වැදගත්කම අනුව ඒවා පිළිවෙළට ගොනු කරන්න.
* සාරාංශය ලිවිය යුතු වචන ගණන ගැන සැලකිලිමත් වන්න. (සාමාන්‍යයෙන් සාරාංශය දී ඇති කොටසෙන් තුනෙන් එකක් විය යුතු ය.)
* ප්‍රධාන ඡේදයේ අදහස මැනවින් ප්‍රකාශ වන පරිදි ලියන්න.
* ඡේද කීපයක් තිබුණත් එය එක් ඡේදයක් ලෙස ලිවිය යුතු ය.
* සාරාංශගත ඡේදයේ ඇතුළත් වචන ගණන ඡේදය අවසානයේ අනිවාර්යයෙන් ම ලියන්න.

**පහත ඡේද සාරාංශ කර ඇති අයුරු විමසා බලන්න.**

රටක සැබෑ දියුණුවක් ඇති වීමට එරට වැසියන් බුද්ධිමත් අය විය යුතු අතර නීරෝගී අය ද විය යුතු ය. ඔවුන් අංග සම්පූර්ණ අධ්‍යාපනයක් ලැබිය යුතු ය. අංග සම්පූර්ණ අධ්‍යාපනයෙන් අදහස් කරන්නේ උපාධි ලැබීම හෝ නොයෙක් නොයෙක් විෂයයන් ගැන තොරතුරු ඉගෙනීම නො වේ. අධ්‍යාපනය නම් ජීවිතයට සෑම අතින් ම සූදානම් කිරීම යි.

ආදර්ශ පිළිතුර

(රටක් දියුණු වීමට එහි වැසියන් නියම ඉගෙනීමක් ද බුද්ධිය හා නීරෝගිභාවය ද ලැබූ අය විය යුතු ය.)

(වචන 16)

**පහත දැක්වෙන ඡේදය වචන 50-60 අතර වන සේ සාරාංශ කර ලියන්න. ඔබේ සාරාංශයේ වචන සංඛ්‍යාව උත්තරය අග ලියන්න.**

18-19 වැනි ශතවර්ෂයන්හි සිදු වූ ඇතැම් සමාජ විපර්යාස සාහිත්‍යය කෙරෙහි බලපෑ බව ද එය අලුත් මුහුණුවරකින් සකස් කිරීමෙහි ලා උපකාරී වූ බව ද වර්තමාන සාහිත්‍යය දෙස විචාරාක්ෂියෙන් බලන විට පෙනී යයි. යාන්ත්‍රික යුගයට සරිලන පරිදි සමාජය හැඩ ගැසීමෙහි ප්‍රතිඵලයක් වශයෙන් එහි අලුත් පන්තියක් පැන නැංගේ ය. එනම්: නාගරික මැද පන්තිය ය. වර්තමාන ලේඛකයන් බොහෝ සෙයින් බිහි වූයේ අලුතෙන් උද්ගත වූ මැද පන්තියෙන් ය. අතීතයෙහි සිට වැඩි වශයෙන් පැවිදි කතුවරුන්ට භාරව තිබූ ලේඛන කලාව ක්‍රමයෙන් ඔවුන්ගේ අතින් ගිලිහී, ගිහි ලේඛකයන්ගේ අතට පැමිණෙන්ට පටන් ගති. මේ වූ කලි සාහිත්‍ය ලෝකයෙහි එක්තරා විප්ලවයක් ඇති කිරීමෙහි ලා සමර්ථ වූ සිදුවීමකි. පැවිදි ලේඛකයන්ගේ කෘතිවලට සාමාන්‍යයෙන් විෂය නො වූ ඇතැම් මාතෘකා ගිහි ලේඛකයෝ තම රචනාවලට වස්තු කොට ගත්හ. බෙහෙවින් ආගමික ස්වරූපයක් දැරූ පැරණි සිංහල සාහිත්‍යය පොදු ජනයාගේ සාහිත්‍යයක් බවට පෙරළුණේ මේ සමාජ විපර්යාසයේ ප්‍රතිඵලයක් වශයෙනැ යි කිව හැකි ය. කවියාගේ පෞද්ගලික හැඟීම් ගැබ් කොට රචනා කරන ලද ශෘංගාරාත්මක පද්‍ය විශේෂයක් සිංහලයෙහි පහළ වූයේ මේ සමාජ විපර්යාසයට අප සාහිත්‍යය ගොදුරු වූ ප්‍රථම අවස්ථාවෙහි ය. එනම්: මාතර අවධියෙහි ය.

ආදර්ශ පිළිතුර

18-19 සියවස්වල ඇති වූ සමාජ විපර්යාසය වර්තමාන සාහිත්‍යයට බලපා තිබේ. යාන්ත්‍රික යුගයකට අනුව සැකසුණු සමාජයේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස නාගරික මධ්‍යම පන්තිය බිහි විය. භික්ෂූන් භාරයේ පැවති ආගමික සාහිත්‍යය පොදු ජන සාහිත්‍යයක් බවට පරිවර්තනය වීමත් මාතර අවධියේ දී ශෘංගාරාත්මක පද්‍ය සිංහල සාහිත්‍යයට එක් වීමත් එහි ප්‍රතිඵලයකි.

(වචන 55)

## ලිඛිත අභ්‍යාස

**පහත දැක්වෙන පාඨ එහි වචන සංඛ්‍යාවෙන් තුනෙන් එකක් වන සේ සාරාංශ කර ලියන්න. සාරාංශයේ වචන ගණන පිළිතුර අග ලියන්න.**

1. විචාරය යි කියන්නේ කාව්‍යයේ රසය සම්බන්ධයෙන් ඒ විඳින්නන් විසින් කරන ලද ප්‍රකාශනයට ය. එහෙත් රස විඳින හැම දෙනාට ම මේ කාර්යය මනා ලෙස ඉටු කළ නො හැකි ය. බස දන්නා සියලු දෙන ම කාව්‍යයේ රස විඳිති. එහෙත් තමා විඳි රසය කෙබන්දක් දැයි ප්‍රකාශ කිරීම වූ කලි හැම දෙනාට ම කළ හැක්කක් නො වේ. ඊට ආත්මාන්වේෂණය අවශ්‍ය ය. විචාරකයා තමාගේ හදවත දෙස බලා එහි භාවමය අත්දැකීම සුදුසු වචනයෙන් කියා පෑ යුතු ය.

2. බස දන්නා සියලු දෙනාට රස වින්දනයේ ශක්‍යතාව තිබෙන නමුත් නිර්මාණ විෂයයෙහි මෙන් වින්දන විෂයයෙහි ද පරිචය ඇත්නම් මැනවි. බස දැනීම වූ කලි එක් එක්කෙනා තුළ එක් එක් ප්‍රමාණයට පිහිටා තිබිය හැක්කකි. යන්තම් වචනාර්ථය තේරුම් ගැනීම ද බස දැනීමක් වේ. එහෙත් බස සම්පූර්ණයෙන් දැන ගැනීමට නම් බස් වහරේ විවිධාර්ථ වටහා ගත මනා ය. මතු පිටින් පෙනෙන වාච්‍යාර්ථය නො ව ව්‍යංග්‍යාර්ථය ද අවබෝධ කළ යුතු ය. බසේ බුද්ධිගෝචර වන කොටස පමණක් නො ව හෘදයගෝචර වන කොටස ද දත යුතු ය.

   රස වින්දනයට බස දැන ගැනීම අවශ්‍ය වන අතර කාව්‍ය රස වින්දනය හේතු කොට ගෙන බස පිළිබඳ දැනුම ද වර්ධනය වේ. මක් නිසා ද යත් බස ඉතා සූක්ෂ්ම ලෙස පරිහරණය කරන්නේ කවීන් වන බැවිනි. කවියා භාෂාවේ ඇති මුළු ශක්‍යතාවෙන් ප්‍රයෝජන ගන්නා කෙනෙකි. පිසමන් දන්නා අරක්කැමියා නොයෙක් ද්‍රව්‍ය ගෙන නොයෙක් අයුරින් මිශ්‍ර කොට අපූරු රසයෙන් යුත් අහර පිසන්නා සේ ම කවියා ද නොයෙක් වචන ගෙන, නොයෙක් අරුත් ගෙන, විවිධ ලෙස මිශ්‍ර කොට, පෙර නුවූ විරූ ව්‍යංග්‍යාර්ථ ශබ්ද ධ්වනි ඇති කොට අපූරු රසයක් නිර්මාණය කරයි.

3. කාව්‍ය විචාරය සඳහා මෙහි යොදා ඇති වචන මාලාව සංස්කෘත රසවාදයේ වචන මාලාව අනුව සකස් කර ගන්නා ලද්දකි. රසවාදය යි කියූ විට කවර රසවාද විශේෂයක් දැයි පැහැදිලි නො වන්නට පුළුවන. සංස්කෘතයෙහි රසවාදය ද කලින් කලට වෙනස් වූවකි. ආදියෙහි භරත මුනිවරයා විසින් ඉදිරිපත් කරන්ට යෙදුණු රසවාදය කාව්‍ය විචාරය සඳහා මනා උපකරණයක් කොට ගන්නා ලද්දේ නවවන ශතවර්ෂයෙහි විසූ ආනන්දවර්ධන ආචාර්යයන් විසිනි. භරත මුනිවරයා විසින් රස වාදය යොදන ලද්දේ දෘශ්‍ය කාව්‍යය හෙවත් නාට්‍යය සම්බන්ධයෙන් බව ඔහු විසින් "විභාවානුභාව ව්‍යභිචාරී සංයෝගාද් රසනිෂ්පත්තිඃ" යන සූත්‍රය විස්තර කොට තිබෙන අයුරින් පෙනී යයි. නාට්‍යයෙහි නම්, රස නිෂ්පත්තියට කාරණ වන අභිනය සතර වර්ගයකි. මෙයින් වාචිකාභිනය එකක් පමණි. එහෙත් ශ්‍රව්‍ය කාව්‍යයෙහි ඇත්තේ එක ම මාධ්‍යයකි. එනම් වචනය යි. එබැවින් ශ්‍රව්‍ය කාව්‍ය විවේචනයෙහි දී වචනයන්ගේ ව්‍යාපාරය විග්‍රහ කිරීම අත්‍යවශ්‍ය ය. මේ කටයුත්ත මැනවින් කෙළේ

ආනන්දවර්ධනාචාරීන් හා ඔවුන් අනුගමනය කළ ශිෂ්‍ය පරම්පරාව ය. වචනාර්ථ විග්‍රහ කළ ආනන්දවර්ධනාචාරීහු ධ්වනිවාදය ඉදිරිපත් කළහ. වාච්‍යාර්ථ, ව්‍යංග්‍යාර්ථ, ධ්වනිය ආදි වචන සාහිත්‍ය විචාරයට පිවිසුණේ මින් පසු ය.

4. ජනශ්‍රැති යනුවෙන් අප විසින් හඳුන්වනු ලබන ජන සම්ප්‍රදායන් සියල්ලෙන් ම මූලිකව ම සිදු කරනු ලැබ ඇත්තේ එක් පරම්පරාවක් විසින් ලබා ගන්නා ලද සමස්ත දැනුම් පද්ධතිය ඊළඟ පරම්පරාව සඳහා උරුම කොට දීම ය. මේ දැනුම් සම්භාරය යනු එක අංශයක එක පැතිකඩක් පමණක් සම්බන්ධ වූ ඒවා නො වී ය. එහෙයින් කුමන ජනශ්‍රැතියක් විශ්ලේෂණයට භාජනය කරනු ලැබුවත් යම් අංශයක් හා බැඳි දැනුම් ඒ වටා ගොනු වී ඇති බව දැකිය හැකි වනු ඇත. මින්නේරිය වැව වේවා, කලා වැව වේවා, සොරබොර වැව වේවා ආශ්‍රය කොට ගත් ජනප්‍රවාද සලකා බැලූ කල්හි ඒවායෙහි විනිවිද දැකිය හැක්කේ පැරැන්නන් වැව් බැඳීම සඳහා යෝග්‍ය ස්ථාන නිශ්චිත කොට ගැනීමට පාදක කොට ගත් කරුණු ය. වැව් බැඳීම සඳහා යොදා ගත් තාක්ෂණික ක්‍රමවේද ය; අනුගමනය කළ සිරිත් විරිත් ය; ඉටු කරන ලද පුද පිළිවෙත් ය. අනුරාධපුරය වේවා, පොළොන්නරුව වේවා, දඹදෙණිය වේවා අගනුවර ඇසුරු කොට ගත් ජනප්‍රවාද මගින් අපට ආරක්ෂා සහිත ජයග්‍රාහී රාජකීය අගනුවරක් ඉදි කිරීම සඳහා යෝග්‍ය තැන් සොයා ගැනීමට යොදා ගත් දැනුම් සම්භාරය මෙන් ම එම නගර ඉදි කිරීම සඳහා කරන ලද සැලසුම් හා උපයෝග කොට ගත් ක්‍රමවේද පිළිබඳ අවබෝධයක් ද ලද හැකි ය.

# දියවර සිරිසර

9

ශ්‍රවණය හෙවත් සවන් දීම සන්නිවේදන මාර්ගයකි. ශ්‍රවණයෙන් කරුණු උකහා ගැනීම මෙන් ම ධාරණය කර ගැනීම අසීරු කර්තව්‍යයකි. ඒ සඳහා අවධානයෙන් සවන් දිය යුතු ය. අවධානයෙන් සවන් දී කරුණු ග්‍රහණය කර ගැනීමේ කුසලතාව ජීවිතයට අවශ්‍ය වේ. ගුවන්විදුලි වැඩසටහන්, රූපවාහිනී වැඩසටහන් ආදි විද්‍යුත් මාධ්‍ය වැඩසටහන්වලට සවන් දීම එම කුසලතාව වර්ධනය කර ගැනීමට හොඳ අභ්‍යාසයකි. කාලීන වටිනාකමකින් යුක්ත හෝ ඓතිහාසික, සංස්කෘතික, විද්‍යාත්මක තොරතුරු ඇතුළත් විද්‍යුත් මාධ්‍ය වැඩසටහන්වලට සවන් දී ඔබේ දැනුම වර්ධනය කර ගත හැකි ය. එමෙන් ම පුළුල් ජීවිතාවබෝධයක් ද ලැබිය හැකි ය. මේ පාඩමට ඇතුළත් වන්නේ ජල සම්පත පිළිබඳව සැකසුණු ගුවන්විදුලි වැඩසටහනකි. ජල සම්පත පිළිබඳ වැදගත් කරුණු රැසක් හඳුනා ගන්නා අතර ම ජල සම්පත රැක ගැනීමේ වැදගත්කම අවබෝධ කර ගැනීමට ද එය ඔබට මග පෙන්වයි.



**නිවේදක:** ආයුබෝවන්! ආදරණීය ශ්‍රාවක හිතවතුනි, අද මාර්තු 22, ලෝක ජල දිනය. අද පරිසර සිරිසර ගුවන් කාලය, දියවර සිරිසර වෙනුවෙන් වෙන් වෙනවා. ඒ සඳහා අප සමග එක් වන්නේ පරිසරවේදී කුමාර ලියනගම මහතා සහ පරිසර නිලධාරි ජගත් කුමාර මහතා යි.
ආයුබෝවන්, ඔබ දෙපළට!

**අරාධිතයන්:** ආයුබෝවන්!

**නිවේදක:** ජීවයේ පැවැත්ම රඳා පවතින්නේ ජලය මත. මිනිසුන්ට ආහාර නැතිව මසකට වැඩි කාලයක් ජීවත් වෙන්න පුළුවන් වුණාට ජලය නැතිව ජීවත් වෙන්න පුළුවන් දින තුනක් පමණ කෙටි කාලයක්. ජගත් මහත්මාණනි, ජල සම්පත ගැන වැඩි විස්තර දැන ගන්න අප කැමති යි.

**ජගත් මහතා:** අභ්‍යවකාශයේ සිට බලන විට සෞරග්‍රහ මණ්ඩලයේ ඉතාමත් අලංකාර ග්‍රහලෝකය වශයෙන් පෙනෙන්නේ නිල් ග්‍රහලෝකය වන පෘථිවිය යි.
පෘථිවි ග්‍රහලෝකයට මේ අලංකාරය ලැබී ඇත්තේ එහි පෘෂ්ඨයෙන් වැඩි කොටසක් ජලයෙන් වැසී ඇති නිසයි. පෘථිවියෙහි ජීවයේ සම්භවයට හේතු වූ ප්‍රධාන සාධකවලින් එකක් වන්නේ ජලය යි. අප වටා ඇති සාගරවල අතිවිශාල ප්‍රමාණයක් ජලය ඇති නිසා ද ප්‍රධාන විල් හා ගංගාවල අපට පෙනෙන ආකාරයට ක්ෂය නො වන අතිමහත් ජලස්කන්ධයක් ඇති නිසා ද, මනුෂ්‍ය වර්ගයාට කිසි දිනෙක ජල හිඟයක් ඇති නො වේ යැයි බොහෝ විට උපකල්පනය කෙරෙනවා. එහෙම වුණත් ඉදිරි දශක කිහිපය තුළ දී පිරිසිදු ජලය දුර්ලභ දෙයක් වන බවට සාක්ෂ්‍ය ඉදිරිපත් වෙමින් තියෙනවා. අද වන විට මුළු ලෝකය ම පිළිගන්නවා ජලය යනු නිරායාසයෙන් ලැබෙන අසීමිත සම්පතක් නො ව ආයාසයෙන් ලැබෙන සීමිත සම්පතක් බව.



'නිල් ග්‍රහලෝකය'

**නිවේදක:** ජීවයේ පැවැත්මට ජලයේ අවශ්‍යතාව තව දුරටත් පැහැදිලි කළොත්,

**ජගත් මහතා:** සියලු ම ජීව පද්ධතිවල පැවැත්ම සඳහා ජලය අත්‍යවශ්‍ය යි. මිනිස් සිරුර තුළ සියයට 60ක් 80ක් දක්වා වූ ජලය ප්‍රමාණයක් තියෙනවා. අනෙක් භෞමික පෘෂ්ඨවංශීන් තුළ සියයට 65ක් පමණ ද මත්ස්‍යයන් තුළ 80ක් පමණ ද ඇල්ගී හා වෙනත් ජලජ ශාක තුළ 90ක් 95ක් දක්වා ද භෞමික ශාක තුළ සියයට 50ක් 75ක් දක්වා ප්‍රමාණයක් ද ජලය තියෙනවා. සජීව පද්ධතිවලට ජලය අත්‍යවශ්‍ය බව මේ සංඛ්‍යාවලින් පැහැදිලි වෙන්න ඕනෑ.

**නිවේදක:** ජලයෙහි වටිනාකම පිළිබඳ අතීත ජනයා වටහා ගෙන සිටි ආකාරය පැහැදිලි කිරීම මේ සාකච්ඡාව අර්ථවත් වගේ ම රසවත් වෙන්න හේතුවක් වේවි. එහෙම නේද, ලියනගම මහත්මාණනි?

**ලියනගම මහතා:** ඔව්, ආදි මිනිසා ජලය දේවත්වයෙහිලා සැලකුවා. ඒක නො දැනුවත්කමින් කළ දෙයක් ය සිතීම හොඳ නෑ. දේවත්වයෙහි ලා සැලකීම නිසා ජලය ආරක්ෂා වුණා.

බුදුන් වහන්සේ දේශනා කරලා තියෙනවා ජලයට අපද්‍රව්‍ය දැමීම ආපත්ති කාරණයක් බව. ඒ වගේ ම පෙර බමුණන් විශ්වාස කළා උදක පාරිශුද්ධිය නිසා බ්‍රහ්ම සහව්‍යතාවට පත් වෙනවා ය කියලා.

**නිවේදක:** ජලය හා බැඳුණු සංස්කෘතික වටිනාකම් රාශියක් තියෙනවා. ඒ පිළිබඳ කෙටි හැඳින්වීමක් කළොත්.

**ලියනගම මහතා:** මිනිසා හා සම්බන්ධ වැදගත් ම අවස්ථාවල ජලයට සුවිශේෂ අගයක් හිමි වුණා, උදාහරණ වශයෙන් රාජාභිෂේකයේ දී වගේ ම විවාහයේ දී අත පැන් වත්කිරීමෙන් තමයි ඒ කටයුතු සහතික වුණේ. ඒ වගේ ම බෞද්ධයන් මරණයේ දී පැන් වඩලා තමයි පින් පමුණුවන්නේ. සුබ ගමනක දී පිරුණු දිය කළයක් හමු වීම සුබ පෙර නිමිත්තක් බව අදටත් ජනයා විශ්වාස කරනවා, සැළලිහිණි සන්දේශ කවියා ඒ බව අපූරුවට වර්ණනා කළේ මෙහෙමයි.

නල මුදු සුවඳ පිරි කුඹු මියුරු අඹ ගෙඩී
පුල හෙළ කුසුම ලිය පිය තෙපල රන් කෙඬී
සල සුදු සෙමර සේසත් ගිජිඳුනොද වැඩී
බල සුබ නිමිති පෙර මග නැකතටත් වැඩී

මෙහි දිය පිරුණු කළය හඳුන්වන්න තමයි 'පිරි කුඹු' යන පදය යෙදුවේ. සිංහල හා දමිළ අලුත් අවුරුද්දේ පවා ජනයා ගනුදෙනු කළේ ළිඳත් එක්කයි. ඒ වගේ ම නැකතට මුලින් ම ගෙට ගත්තෙත් ගින්දර හා ජලය යි.

**නිවේදක:** ජලය කොතෙක් තිබුණත් ප්‍රයෝජනයට ගත හැක්කේ ඉන් ඉතා ස්වල්පයක් පමණ යි. ඒ පිළිබඳ පැහැදිලි කරන්න මං ආරාධනා කරනවා පරිසර නිලධාරී ජගත් මහත්මාට.

**ජගත් මහතා:** මුළු ජල ප්‍රමාණයෙන් සියයට 97ක් කරදිය. සියයට 3ක් පමණයි මිරිදිය. එයිනුත් වැඩි කොටසක් ධ්‍රැවීය අයිස් තට්ටුවල සහ ග්ලැසියරවල බැඳී ඇති නිසා ප්‍රයෝජනයට ගන්න බැහැ. මිනිසාට පහසුවෙන් ප්‍රයෝජනයට ගත හැක්කේ විල්, ගංගා, ඇළ, දොළ ආදියේ ඇති මිරිදිය සහ පොළොවේ මතු පිට ආසන්නයේ ඇති මිරිදිය යි. එය පෘථිවියේ මුළු ජල ප්‍රමාණයෙන් 0.03ක් පමණ වූ සුළු කොටසක්. ඒ ජලය ද පෘථිවියේ වාසයට සුදුසු ස්ථානවල සමාන ලෙස පැතිරිලා නැහැ. ඒ නිසා තමයි ජලය උග්‍ර අර්බුදයක් බවට පත් වන්නේ. අද වන විට ලෝක ජනගහනයෙන් බිලියන දෙකක් පමණ පානීය ජල අර්බුදය නිසා පීඩාවට පත් වෙනවා, ලෝකය කෙතරම් දියුණු වුවත් වර්ෂයකට ලෝකය පුරා පන්දහසක් පමණ, අපිරිසිදු

ජලය නිසා හට ගන්නා කොලරාව, අතීසාරය, පාචනය වැනි රෝග නිසා මිය යනවා. ඛේදනීය තත්ත්වය තමයි ඉන් වැඩි පිරිසක් කුඩා ළමයින් වීම.

**නිවේදක:** ජලයේ ප්‍රයෝජන පිළිබඳ ලියනගම මහතාගෙන් අපි විමසමු.

**ලියනගම මහතා:** පෞද්ගලික කටයුතු සඳහා ජලය අවශ්‍ය වෙනවා, එනම් පානය, පවිත්‍රතා කටයුතු, සනීපාරක්ෂක කටයුතු ආදි වශයෙන්, ඒ වාගේ ම කෘෂිකර්මය හා කර්මාන්ත සඳහා ජලය අත්‍යවශ්‍ය යි. බලශක්තිය උත්පාදනයට අද ජලය භාවිත කෙරෙනවා, අතීතයේ සිට ප්‍රවාහන කටයුතුවලට ජලය ප්‍රධාන මාධ්‍යයක් වුණා.

සාමාන්‍ය වැඩිහිටි පුද්ගලයකු දිනකට ජලය ලීටර් 2ක් පමණ පානය කරනවා. ශ්‍රී ලංකාවේ පුද්ගලයකු විසින් දිනකට ප්‍රයෝජනයට ගනු ලබන ජල ප්‍රමාණය ලීටර් 135ක් පමණ. එයින් ලීටර් 9ක් බීමට හා ආහාර පිසීමටත් ලීටර් 13ක් සේදීම් කාර්යය සඳහාත් 68ක් ස්නානය සඳහාත් 45ක් වැසිකිළි කාර්යය සඳහාත් භාවිත කෙරෙනවා. සංවර්ධිත සමාජවල මේ අවශ්‍යතා මීට බෙහෙවින් වෙනස් අගයක් ගන්නවා.



ජලයේ ප්‍රයෝජන

**නිවේදක:** අපේ රටේ ඉතිහාසයේ පටන් ම හොඳ ජල කළමනාකරණ ක්‍රමවේදයක් තිබුණා නේද ජගත් මහත්තයා?

**ජගත් මහතා:** ඇත්තට ම ජල කළමනාකරණය සම්බන්ධව මුළු ලොවට ම ආදර්ශ සැපයුවේ මෙරට අතීත පරපුර බව අභිමානයෙන් සිහි කරන්න ඕනෑ, අපේ වාරි ශිෂ්ටාචාරයේ ඊට නිදසුන් ඇති තරම් තියෙනවා, 'අහසින් වැටෙන එක ම දිය බිඳක්වත් මුහුදට ගලා යා නො දී ප්‍රයෝජනයට ගත යුතු ය' යන මහා පරාක්‍රමබාහු රජතුමා කළ ප්‍රකාශය, ජල සම්පත පිළිබඳ

ඉතා ම දැනුවත්භාවයකින් හා දුර දක්නා නුවණින් කළ ප්‍රකාශයක්.

**නිවේදක:** වැව, ජල කළමනාකරණය සම්බන්ධව වැදගත් වෙන්නේ කොහොම ද ලියනගම මහත්මයා?

**ලියනගම මහතා:** ඇත්තට ම වැව ජල කළමනාකරණයේ සදාතනික සංකේතයක්. මෙරට බොහෝ වැව්වල ආරක්ෂා වී තියෙන්නේ වැසි ජලය. කෙතරම් වියළි දේශගුණයක් යටතේ වුණත් වැවක ජලය සිඳී ගියේ නැති තරම්. වාෂ්පීකරණය අවම කරන්න නෙලුම්, මානෙල් වගේ ජලජ ශාක පැතිරෙන්න ඉඩ හැරියා, මේවායේ පත්‍ර ජලය මත ඇතිරිල්ලක් වගේ පැතිරුණා, ජලයේ සිසිල් බවත් රැකුණා. මේ නිසා ජලජ ජීවීන්ටත් යහපත් පරිසරයක් නිර්මාණය වුණා. වැව ඉහත්තාවේ ගස් ගොම්මනත් වැව දිගට පැතිරුණු කට්ටකඩුවත් නිසා ජලය වඩාත් සුරක්ෂිත වුණා. වැවක් ආශ්‍රිතව පන්සලක් ඉදි කළෙත් වැවේ අයිතිය පන්සලට පැවරුවෙත් ජලය ආරක්ෂා කර ගැනීමේ උපක්‍රමයක් වශයෙන් විය යුතු යි.

**ජගත් මහතා:** ඔව්, ඔව්, ඇළ මාර්ග පවා දඟරාකාරයෙන් නිර්මාණය කළේ ජලය වැඩි වේලාවක් රඳවා ගන්න යි. යෝධ ඇළ උදාහරණයට ගත්තොත් එහි බෑස්ම සැතපුමකට අඟල යි. සෙමින් ගලා යන නිසා උපරිම ඵලදායිතාවකින් ජලය භාවිත කරන්න අවස්ථාව ලැබුණා. ඇළ මාර්ග දෙපස කුඹුක් ගස් වැව්වෙත් ගලා යන ජලයේ වාෂ්පීකරණය අවම කිරීමත් ඇළ කණ්ඩි සේදී යෑම වැළැක්වීමත් අරමුණු කරගෙන යි. කුඹුක් ගසේ මූල පද්ධතිය ඇළ කණ්ඩියට හොඳ ශක්තියක් වුණා, මේ නිසා වර්ෂාව අධික කාලයේ දී වත් ඇළ කණ්ඩි සේදී ගියේ නැහැ. එමෙන් ම පාංශු ඛාදනය අවම වුණා. ඒ නිසා ජලාශවල රඳවා ගත හැකි ධාරිතාවත් වැඩි යි.

**නිවේදක:** මේ වන විට ජල කළමනාකරණය හා සම්බන්ධව ක්‍රියාත්මක මට්ටමේ පවතින ව්‍යපෘති හා වැඩසටහන් මොනවා ද?

**ජගත් මහතා:** රාජ්‍ය හා රාජ්‍ය නො වන ආයතන මගින් විවිධ වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක වෙනවා, ඒ අතර ප්‍රමුඛ හා සාර්ථක ව්‍යාපෘතියක් ලෙස ඉහළ ජලාධාර කළමනාකරණ ව්‍යාපෘතිය හඳුන්වන්න පුළුවනි. වැසි ජල කළමනාකරණ ටැංකි හඳුන්වා දීම, බින්දු ජල සම්පාදය හා විසිරි ජල සම්පාදනය, අඩු ජල අවශ්‍යතා සහිත බෝග ජනප්‍රිය කරවීම, භූතල ජල ගබඩා ඇති කිරීම හෙවත් කුඩා වැව්, පොකුණු ආදිය නිර්මාණය කිරීම, විධිමත් හා අවිධිමත් ලෙස ප්‍රජාව දැනුවත් කිරීම, පුරාණ වැව් ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීම ආදිය විශේෂ වෙනවා.

**නිවේදක:** පරිසර සිරිසර ගුවන් කාලය නිමා කරන්නට පෙර, ජල සම්පත රැක ගැනීම උදෙසා ජනතාවට ගත හැකි ක්‍රියාමාර්ග පිළිබඳ පැහැදිලි කිරීම වැදගත් නේ ද?

**ජගත් මහතා:** ජල සම්පත විනාශ වීමට ප්‍රධාන ම හා එක ම වගකිව යුත්තා මිනිසා යි. ඒ නිසා පෞද්ගලික හා පොදු වශයෙන් කටයුතු කරද්දී ජලයේ වටිනාකම සිහි තබා ගෙන කටයුතු කළ යුතු යි. ගැමියන් හාල් පානු වතුර පවා වළං සේදීම වගේ පවිත්‍රතා කටයුතුවලට යොදා ගත්තා, එහෙම නැත්නම් පොල් අතු පොඟවන්න භාවිත කළා, මාළු සෝදපු ජලය පවා නිවිති වැලකට වත් කරලා ජලයෙන් උපරිම ප්‍රයෝජන ලබන්න පුරුදු වෙලා සිටියා. වන විනාශය අවම කරන්න හැකියාව ඇත්තේ මිනිසාට ම යි. විශේෂයෙන් ජල මූලාශ්‍ර ආරක්ෂා කර ගැනීමට හැඟීමෙන් යුතුව කටයුතු කිරීම වැදගත්. ඉදි කිරීම් වගේ ම වගා කටයුතු සඳහා ඉඩම් යොදා ගැනීමේ දී ජල මූලාශ්‍රවලට හානි නො වන ලෙස සිදු කිරීම අනිවාර්ය දෙයක්. නළ ජලය භාවිත කරන්නන් නඩත්තු කටයුතු සුපරීක්ෂණයෙන් යුතුව සිදු කිරීම ද ඉතා ම වැදගත්.

**නිවේදක:** පාටක් නැතත් සුවඳක් නැතත් රසයක් නැතත් ජලය තරම් වටිනා දෙයක් තිබේ ද? සිතන්න. අද දින ජලය සම්බන්ධව විද්‍යාත්මක හා සංස්කෘතිමය වශයෙනුත් කරුණු ඉදිරිපත් කරමින් අපේ ගුවන් කාලය සාරවත් කළ පරිසරවේදී කුමාර ලියනගම මහතාටත් පරිසර නිලධාරී ජගත් කුමාර මහතාටත් ස්තුතිය පුද කරමින් ඔබෙන් සමු ගන්නවා. ලබන සතියේ තවත් කාලීන මාතෘකාවක් සමගින් හමු වෙමු.

## අරුත් පැහැදිලි කිරීම

| | |
|---|---|
| ආපත්ති | - පැමිණීම, ආපදාව, විපත, වරදට පැමිණීම |
| උදක පාරිශුද්ධිය | - ජලයෙන් ඇති වන පිරිසුදු බව |
| කට්ටකඩුව | - වැව් බැම්මේ පහළ තීරුවක, දිය සීරාව ලෙස හා භූගත ජලය ලෙස එන ජලයේ ලවණතාව පාලනය කිරීම සඳහා සකස් කර ඇති ප්‍රදේශය |
| ගස් ගොම්මන | - අතුපතරින් වැසී ගිය තුරු ගොමු බහුල කැලෑව |
| බ්‍රහ්ම සහව්‍යතාව | - බ්‍රහ්මයා සමග එක් වීම |
| භූතල ජල ගබඩා | - පොළොව මතු පිට ඇති විල්, පොකුණු ආදි ජලය සහිත තැන් |

## අවබෝධය

1. පෘථිවියේ ඇති මිරිදිය හා කරදිය ජල ප්‍රමාණය ප්‍රතිශතයක් වශයෙන් දක්වන්න.
2. වැව යනු ජල කළමනාකරණයේ ප්‍රබල සංකේතයකි. මේ ප්‍රකාශය තහවුරු කිරීමට අදාළ කරුණු පාඩම ඇසුරෙන් දක්වන්න.
3. ජලයේ සංස්කෘතික වටිනාකම සාධනය කිරීමට සාකච්ඡාවේ දී ඉදිරිපත් වූ කරුණු මොනවා ද?
4. ජල කළමනාකරණය උදෙසා අද වන විට ක්‍රියාත්මක වැඩසටහන් හා ව්‍යාපෘති මොනවා ද?
5. ඇළ මාර්ග දෙපස කුඹුක් ගස් වැවීමෙන් සැලසුණු වාසිය කුමක් ද?

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත දැක්වෙනුයේ පාඩමෙන් උපුටා ගත් සංවාද කොටසකි. ඒ ඇසුරෙන් අසා ඇති ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.

   අභ්‍යවකාශයේ සිට බලන විට සෞරග්‍රහ මණ්ඩලයේ ඉතාමත් අලංකාර ග්‍රහලෝකය වශයෙන් පෙනෙන්නේ නිල් ග්‍රහ ලෝකය වන පෘථිවිය යි. පෘථිවි ග්‍රහලෝකයට මෙම අලංකාරය ලැබී ඇත්තේ එහි පෘෂ්ඨයෙන් වැඩි කොටසක් ජලයෙන් වැසී ඇති නිසයි. පෘථිවියෙහි ජීවයේ සම්භවයට හේතු වූ ප්‍රධාන සාධකවලින් එකක් වන්නේ ජලය යි. අප වටා ඇති සාගරවල අතිවිශාල ප්‍රමාණයක් ජලය ඇති නිසා ද ප්‍රධාන විල් හා ගංගා තුළ ද අපට පෙනෙන ලෙසට ක්ෂය නො වන අතිමහත් ජලස්කන්ධයක් ඇති නිසා ද මනුෂ්‍ය වර්ගයාට කිසි දිනෙක ජල හිඟයක් ඇති නො වේ යැයි බොහෝ විට උපකල්පනය කෙරෙනවා. එහෙම වුණත් ඉදිරි දශක කිහිපය තුළ දී පිරිසිදු ජලය දුර්ලභ දෙයක් වන බවට සාක්ෂ්‍ය ඉදිරිපත් වෙමින් තියෙනවා. අද වන විට මුළු ලෝකය ම පිළිගන්නවා ජලය යනු නිරායාසයෙන් ලැබෙන අසීමිත සම්පතක් නො ව ආයාසයෙන් ලැබෙන සීමිත සම්පතක් බව.

   i. මේ ඡේදය ව්‍යාකරණානුකූලව ලිඛිත භාෂාවෙන් දක්වන්න.
   ii. ඡේදයේ ඇතුළත් උපසර්ග හා නිපාත පද වෙන් වෙන්ව දක්වන්න.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. මෙහි ඇතුළත් තොරතුරු ඇසුරු කර ගනිමින් ජල කළමනාකරණය යන මාතෘකාව යටතේ රචනාවක් ලියන්න.
2. සමස්ත සාකච්ඡාව පිළිබඳ වචන 50ක් පමණ වන සේ සාරාංශයක් සකසන්න.
3. මේ සාකච්ඡාව පන්තිය ඉදිරියේ අනුකරණාත්මකව දක්වන්න.

# 10 ශ්‍රීමත් අයිවර් ජෙනිංග්ස්

ශ්‍රී ලංකාවේ උසස් අධ්‍යාපනය පිළිබඳව කතා කිරීමේ දී බ්‍රිතාන්‍ය ජාතිකයකු වූ ශ්‍රීමත් අයිවර් ජෙනිංග්ස් අමතක කළ නො හැකි විද්වතෙකි. අපේ රටේ වර්තමාන විශ්වවිද්‍යාල පද්ධතිය ආරම්භ කිරීමෙහි පුරෝගාමියා ඔහු ය. එතුමාගේ විශිෂ්ට මෙහෙවර සාකච්ඡාවට බඳුන් කෙරෙන මෙම ලිපිය මහාචාර්ය කේ. එන්. ඕ. ධර්මදාස විසින් සම්පාදනය කරන ලද්දකි.



ශ්‍රී ලංකාවේ විශ්වවිද්‍යාල අධ්‍යාපනයෙහි නිර්මාතෘවරයා ලෙස හැඳින්විය යුතු ශ්‍රීමත් අයිවර් ජෙනිංග්ස් මහතා බ්‍රිතාන්‍ය ජාතිකයෙකි. ඔහුගේ පුරෝගාමීත්වයෙන් 1942 දී කොළඹ දී පිහිටුවන ලදුව පසුව 1952 දී පේරාදෙණියට ගෙන යන ලද ලංකා විශ්වවිද්‍යාලය අප දිවයිනේ පිහිටුවන ලද පළමු නූතන විශ්වවිද්‍යාලය වේ.

දෙවැනිව ජෙනිංග්ස් මහතා ශ්‍රී ලංකාවට තවත් වැදගත් මෙහෙවරක් ඉටු කළේ ය. එනම් 1948 ලංකාව බ්‍රිතාන්‍ය පාලනයෙන් මිදී නිදහස ලබන විට ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදී ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවක් මෙරටට සම්පාදනය කර දීම යි.

ශ්‍රී ලංකාවේ අධ්‍යාපන ඉතිහාසයේ නූතන විශ්වවිද්‍යාලයක් පිහිටුවීමේ කටයුත්ත දශක ගණනාවක් තිස්සේ දේශීය විද්වතුන් විසින් කරන ලද උද්ඝෝෂණයන්හි ප්‍රතිඵලයක් විය. වර්ෂ 1815 දී ලංකාව බ්‍රිතාන්‍ය යටත් විජිත පාලනයට නතු වීමෙන් පසුව මෙහි පැතිරුණු ඉංග්‍රීසි අධ්‍යාපනය ලැබූ ඇතැම්හු මහා බ්‍රිතාන්‍යයෙන් සහ වෙනත් විදේශීය රටවලින් උපාධි ලබා මෙරට ද විශ්වවිද්‍යාලයක් පිහිටුවා ලිය යුතු යැයි යටත් විජිත පාලකයන් වෙත ඉල්ලීම් ඉදිරිපත් කළෝ ය. ලංකාවේ විශ්වවිද්‍යාලයක් පිහිටුවා ගැනීමේ අරමුණින් 1904 දී ලංකා විශ්වවිද්‍යාල සංගමය නමින් සංවිධානයක් ද පිහිටුවා ගැනුණි. මෙබඳු සංවිධානයන්හි උද්ඝෝෂණවල ප්‍රතිඵලයක් වශයෙන් 1921 වර්ෂයේ දී ලංකාව සඳහා උසස් අධ්‍යාපන ආයතනයක් පිහිටුවා දීමට යටත් විජිත රජය කටයුතු කළේ ය. කොළඹ තර්ස්ටන් පාරේ (වර්තමාන මුනිදාස කුමාරතුංග මාවත) ගොඩනැගිල්ලක පිහිටුවන ලද ලංකා විශ්වවිද්‍යාල කොලීජිය (Ceylon University College) යන එම ආයතනය ස්වාධීන විශ්වවිද්‍යාලයක් නො ව ලන්ඩන් විශ්වවිද්‍යාලය යටතේ පැවති අනුබද්ධිත ආයතනයක් විය. එහි ශාස්ත්‍ර (කලා) විෂයයන් මෙන් ම විද්‍යා විෂයය ද ඇතුළත් විය. ඉන් ප්‍රදානය කෙරුණු උපාධි ලන්ඩන් විශ්වවිද්‍යාල උපාධි වූයේ ය.

ස්වාධීන ලංකා විශ්වවිද්‍යාලය ඒකීය වූ ද නේවාසික වූ ද ආයතනයක් විය යුතු බවට එකඟතාවක් යටත් විජිත පාලනයත් විශ්වවිද්‍යාල ව්‍යාපාරයේ අයත් අතර ස්ථාපනය විය. මීළඟට පැන නැගුණු ප්‍රශ්නය වූයේ එම ආයතනය කොතැන පිහිටුවිය යුතු ද යන්න ය. මේ ගැන දීර්ඝ විවාදයක් සිදු විය. ඇතැමුන් එය පරිපාලන කේන්ද්‍රය වූ කොළඹ පිහිටුවිය යුතු යැයි කියා සිටි අතර අන්‍යයන් කියා සිටියේ අග නගරයේ කාර්යබහුල පරිසරයෙන් මිදුණු ශාස්ත්‍ර ගවේෂණය සඳහා සුවදායක පරිසරයක් ඇති මහනුවර ප්‍රදේශයේ එය පිහිටුවිය යුතු බව ය. වසර ගණනාවක් තිස්සේ දිගින් දිගට සිදු වූ මේ විවාදය 1928 වන විට අවසන් වූයේ 'එය මහනුවර ප්‍රදේශයේ පිහිටුවිය යුතු ය' යන තීරණයෙනි.

යෝජිත ලංකා විශ්වවිද්‍යාලය සඳහා සැලසුමක් ඉදිරිපත් කිරීම සඳහා රජය විසින් 1928 දී එවකට මහා බ්‍රිතාන්‍යයේ විශ්වවිද්‍යාල ප්‍රතිපාදන කොමිසමේ සභාපති වූ ශ්‍රීමත් වෝල්ටර් බුකැනන්-රිඩ්ල් මහතාගේ ප්‍රධානත්වයෙන් කමිටුවක් පත් කරන ලදි. එහි වාර්තාව 1929 දී නිකුත් විය. බ්‍රිතාන්‍ය විශ්වවිද්‍යාල සැලසුම් පදනම් කර ගත් ඒ වාර්තාව මගින් යෝජිත ලංකා විශ්වවිද්‍යාලයේ ව්‍යූහය පිළිබඳ නිර්දේශ ඉදිරිපත් කොට තිබිණි.

මහනුවර ප්‍රදේශයේ කුමන ස්ථානයක එය පිහිටුවිය යුතු ද යන්න ගැන නිශ්චිත තීරණයක් ගනු ලැබුවේ 1938 වර්ෂයේ දී ය. පළමුව අදහස වූයේ එය දුම්බර මිටියාවතේ පිහිටුවිය යුතු ය යනුවෙනි. අරුප්පල භූමි ප්‍රදේශයක් ද ඒ සඳහා හඳුනා ගෙන තිබිණි. එහෙත් එම ප්‍රදේශය මැලේරියා වසංගතය පැවති ප්‍රදේශයක් බවත් එහි තවදුරටත් ප්‍රසාරණය සඳහා

ඉඩ කඩ මඳ බවත් පෙන්වා දුන් පිරිසක් වඩාත් සුදුසු ස්ථානය ලෙස යෝජනා කළේ පේරාදෙණියේ තේ හා රබර් වතු භූමියකි. හන්තාන කඳුවැටියෙන් ඇරඹී මහවැලි ගඟ වෙත දිවෙන බෑවුමකින් යුත් මේ භූමිය යෝජිත ලංකා විශ්වවිද්‍යාලය සඳහා සුදුසුතම භූමිය බව රාජ්‍ය මන්ත්‍රණ සභාව විසින් 1938 සැප්තැම්බර් 30 දින තීරණය කරන ලදි.

යෝජිත ලංකා විශ්වවිද්‍යාලය පිහිටුවාලීමේ භාරධූර කර්තව්‍යයෙහි වගකීම පැවරිය හැකි අධ්‍යාපනඥයකු මහා බ්‍රිතන්‍යයේ විශ්වවිද්‍යාල ආචාර්යවරුන් අතරින් සොයා බැලූ යටත් විජිත බලධාරීහු, එවකට ලන්ඩන්හි කීර්තිමත් විශ්වවිද්‍යාල ආයතනයක් ලෙස පැවති ලන්ඩන් ආර්ථික විද්‍යා ශාස්ත්‍රාලයෙහි (London School of Economics- LSE) ප්‍රාචාර්ය පදවියක් හොබවමින් සිටි විලියම් අයිවර් ජෙනිංග්ස් මහතා ඒ සඳහා තෝරා ගත්හ.

අයිවර් ජෙනිංග්ස් මහතා ලන්ඩන් ආර්ථික විද්‍යා ශාස්ත්‍රාලයට බඳවා ගෙන තිබුණේ 1929 වර්ෂයේ දී ය. එහි දී ඔහුගේ විශිෂ්ට උගැන්වීම් හා පර්යේෂණ ඇගයූ එම ආයතනය විසින් 1930 දී ප්‍රාචාර්ය පදවියට උසස් වීමක් ලබා දෙන ලදි. ජෙනිංග්ස් මහතා එල්. එස්. ඊ. ආයතනයට ඒමට පෙර එංගලන්තයේ ලීඩ්ස් විශ්වවිද්‍යාලයේ නීතිය පිළිබඳ කථිකාචාර්ය පදවියක් දරමින් සිටියේ ය. ඔහු උපත ලබා තිබුණේ 1903 වර්ෂයේ දී උතුරු එංගලන්තයේ බ්‍රිස්ටල් නුවර ය. ඔහුගේ පියා වඩු කාර්මිකයෙකි. තම ළමා වියේ දී දිළිඳුකමින් පීඩා විඳි ජෙනිංග්ස් මහතාට අධ්‍යාපනයෙන් ඉහළට නැගීමට උපකාරී වූයේ එවකට දක්ෂ දරුවන්ට අධ්‍යාපන අවස්ථා ලබා දීමට සැකසී තිබුණු ශිෂ්‍යාධාර ක්‍රමය ය. ඒ අනුව බ්‍රිස්ටල්හි පාසලක ද්විතීයක අධ්‍යාපනය ලද ඔහුට සිය දක්ෂතා අනුව සුප්‍රකට කේම්බ්‍රිජ් විශ්වවිද්‍යාලයෙහි අධ්‍යාපනය ලැබීම පිණිස ශිෂ්‍යත්වයක් ලැබිණි. එහි දී ගණිතය විෂයයෙන් මෙන් ම නීතිය විෂයයෙන් ද ප්‍රථම පන්ති සාමර්ථ්‍යය ලැබීමට ඔහුට හැකි විණි. 1925 වර්ෂයේ සිට උතුරු එංගලන්තයේ ලීඩ්ස් විශ්වවිද්‍යාලයේ කථිකාචාර්ය පදවියක් දැරූ ඔහු 1929 දී කේම්බ්‍රිජ් සරසවියෙන් බැරිස්ටර් උපාධිය ද ලබා ගති.

ජෙනිංග්ස් මහතා ලංකාවේ පැවැති යුනිවර්සිටි කොලීජ් ආයතනයේ ප්‍රධානාචාර්ය ලෙස පත් කළ රජය, එය ස්වාධීන විශ්වවිද්‍යාලයක් බවට පරිවර්තනය කිරීමේ කාර්යය එතුමා වෙත පැවරී ය. 1940 දී දෙවන ලෝක මහා සංග්‍රාමය ඇරඹීම නිසා ලංකා විශ්වවිද්‍යාලය පිහිටුවීමේ කර්තව්‍යයට බාධා සිදු විණි. එය භාර වූ ජෙනිංග්ස් මහතාට එදා තිබුණු ප්‍රධාන ගමනාගමන මාර්ගය වූ නැව් මගින් ලක්දිවට ඒමට වසරක් පමණ කල් බලා සිටින්නට සිදු විය. ඒ අතරතුර රජය විසින් යෝජිත විශ්වවිද්‍යාල භූමිය වූ පේරාදෙණිය වතුයායේ භූමිය තුළ විශ්වවිද්‍යාල ගොඩනැගිලි ස්ථාපනය කළ යුතු ආකාරය සඳහා භූමි සැලැස්මක් සම්පාදනය කිරීමේ කාර්යය එංගලන්තයේ සිටි විශිෂ්ට වාස්තු විද්‍යාඥයකු වූ පැට්රික් ඇබර්ක්රොම්බි මහතා වෙත පවරා තිබිණි. 1941 වර්ෂයේ මාර්තු මස අග භාගයේ දී අයිවර් ජෙනිංග්ස් මහතා ලක්දිවට පැමිණෙන විට එම බිම් සැලැස්ම සම්පාදනය වී තිබුණේ ය.

ලක්දිවට සපැමිණි ජෙනිංග්ස් මහතා යුනිවර්සිටි කොලීජියේ ප්‍රධානාචාර්ය පදවිය භාර ගෙන එහි කටයුතු කරමින් තමන් වෙත පැවරී තිබුණු විශ්වවිද්‍යාල පිහිටුවීමේ කර්තව්‍යයට අදාළ ලිපිගොනු පරීක්ෂා කළේ ය. යෝජිත නව විශ්වවිද්‍යාල මහනුවර සමීපයේ පේරාදෙණියෙහි පිහිටුවීමට තීරණය වී ඇති අතර එම භූමියේ ගොඩනැගිලි සැලසුම් විය යුතු ආකාරය පිළිබඳ මූලික සැලැස්ම ද සම්පාදිත බැව් ඔහුට පෙනිණි. අප්‍රේල් මස මුල් සතියේ ලැබුණු මහ සිකුරාදා නිවාඩු දිනයේ ඔහු පේරාදෙණියට ගියේ තමා පිහිටුවන නව


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

විශ්වවිද්‍යාලය කොතැන විය යුතු ද යන්න ගැන අදහසක් ලබා ගැනීම පිණිස ය. ඔහු තම චරිතාපදානයේ මෙසේ ලියා ඇත: "පරණ ගලහ පාර දිගේ රිය පදවා ගෙන ගිය මම (වත්මන් සනාතන මන්දිර ගොඩනැගිල්ල පිහිටා ඇති) උස් තැනිතලාව වෙත පැමිණියෙමි. රියෙන් බැස වැඩෙමින් තිබූ කැළෑව මැදින් ඉහළට නැගුණු මම එහි වූ ගස් කොටයක හිඳගෙන ශ්‍රීමත් පැට්රික් ඇබර්ක්රොම්බි මහතා විසින් සැලසුම් කළ භූමි සිතියම දිගහැර ගත්තෙමි. යෝජනා ක්‍රමයේ උත්කෘෂ්ටාලංකාරය මා ඉදිරියේ මැවී පෙනෙන්නට වූයේ එවිට ය. ඒ ගැන කිසිදු සැකයක් නැත. මෙය ශ්‍රේෂ්ඨ විශ්වවිද්‍යාලයක් වනවා ඇත." (*Road to Peradeniya*, p.178) පේරාදෙණි සරසවි භූමිය ලෝකයේ විශිෂ්ටතම සරසවි නිකේතනයක් බවට පත් කිරීම සඳහා ජෙනිංග්ස් මහතා මහත් කැපවීමකින් කටයුතු කළ බව පෙනේ. මූලික භූමි සැලැස්ම සම්පාදනය කිරීමෙන් පසුව ගොඩනැගිලි සැලසුම් කිරීම සඳහා 'විශ්වවිද්‍යාල වාස්තු විද්‍යාඥ' පදවියක් ඇති කොට ඊට අතිදක්ෂ ශ්‍රී ලාංකේය වාස්තු විද්‍යාඥයකු වූ ෂර්ලි ද අල්විස් මහතා පත් කරනු ලැබී ය. චිරාගත සිංහල ගෘහ නිර්මාණ ශිල්පයෙහි විවිධාංග එක්තැන් කරමින් ඔහු විසින් සැලසුම් කරන ලද ගොඩනැගිලි අසහාය වාස්තු විද්‍යාත්මක නිර්මාණ ලෙස මහත් අගයකින් යුතුව සරසවි බිම පුරා විසිරී පවතී. 1940 දශකයේ දී ඇරඹී 1950 දශකයේ දී නිමා වූ එම ගොඩනැගිලි දේශීය වාස්තු විද්‍යාත්මක අනන්‍යතාව ලොවට හඬ ගා කියන සිහිවටන ලෙස ඉතිහාසයට එක් වී ඇත. බ්‍රිතාන්‍ය ජාතිකයකු වුව ද ශ්‍රීමත් අයිවර් ජෙනිංග්ස් මේ ගොඩනැගිලිවල කලාත්මකභාවය මහත් සේ අගය කළේ ය.





ඔහු කොළඹ සිටිය ද හැකි සෑම විටක ම පේරාදෙණියට පැමිණෙමින් ගොඩනැගිලි ඉදි වන අයුරු නිරීක්ෂණය කළා පමණක් නො ව විශ්වවිද්‍යාල භූමිය අලංකරණය කිරීම සඳහා සුදුසු තුරුලතා අලුතින් රෝපණය කිරීමට ද පියවර ගත්තේ ය. නුදුරින් පිහිටි රාජකීය උද්භිද උද්‍යානයේ පාලකවරයාගේ සහයෝගය ගෙන වසරේ කලින් කල සුපුෂ්පිත වන තුරුලතා තෝරා ගෙන ඒවා රෝපණය කරවූ ජෙනිංග්ස් මහතා අවසන සරසවි බිම අලංකාර ගොඩනැගිලිවලින් පමණක් නො ව කලාත්මක පරිසරයකින් ද හෙබි ස්ථානයක් බවට පත් කිරීමට වෙහෙස ගත්තේ ය.





තම චරිතාපදානයේ ඔහු මෙසේ සඳහන් කර තිබේ:

> "මා නිරතව සිටි කර්තව්‍යය වන විශ්වවිද්‍යාලයක් ගොඩනැංවීම කිසියම් අයකුට භාරදිය හැකි වටිනා ම කර්තව්‍යයක් වේ. ඒ නිසා එය මට උදේ 9 සිට සවස 4 දක්වා කළ රැකියාවක් වූයේ නැත. එය ඇතැම් විට සවස 4 සිට රෑ 9 දක්වා වූයේ ය. තවත් ඇතැම් විටෙක රෑ 9 සිට පසුවදා උදේ 4 දක්වා වූයේ ය."

මේ කියමනෙන් පෙනෙන්නේ ජෙනිංග්ස් මහතා දිවා රෑ නො බලා විශ්වවිද්‍යාලය පිහිටුවාලීමේ කටයුත්තෙහි නිරත වූ ආකාරය ය. නව විශ්වවිද්‍යාලය සඳහා එහි ව්‍යූහය, පීඨවලට බෙදා ලීම, ආචාර්ය මණ්ඩලය බඳවා ගැනීම හා ඔවුන්ගේ උසස් වීම් පටිපාටි, ශිෂ්‍යයන් බඳවා ගැනීම, ප්‍රවේශ විභාග පැවැත්වීම හා උපාධි පාඨමාලා සැකසීම ආදි දහසක් දේ ඔහුගේ මූලිකත්වයෙන් සිදු විය. ඒ අවධියෙහි විශ්වවිද්‍යාල ප්‍රවේශ විභාගය පවත්වන ලද්දේ විශ්වවිද්‍යාලය විසින් ම බව මෙහි දී සඳහන් කළ යුතුව ඇත. විශ්වවිද්‍යාලය අභ්‍යන්තර වශයෙන් සංවිධානය කිරීමට අමතරව එය ලෝකයේ අන්‍ය විශ්වවිද්‍යාල විසින් පිළිගනු ලබන ආයතනයක් බවට පත් කිරීම ද සිදු කළ යුතුව තිබිණි. ජෙනිංග්ස් මහතාට මහා බ්‍රිතාන්‍යයේ මෙන් ම අන්තර්ජාතිකව අධ්‍යාපනඥයකු වශයෙන් වූ පිළිගැනීම, ලංකා විශ්වවිද්‍යාලයට අන්තර්ජාතික පිළිගැනීමක් ලබා ගැනීම සඳහා මහෝපකාරී වූයේ ය.

ස්වාධීන විශ්වවිද්‍යාලය සඳහා නීති සම්පාදනය කිරීමෙන් පසු 1942 ජූලි 1 දින එවකට යුනිවර්සිටි කොලීජිය ආයතනයේ කාර්යාලය පිහිටුවා තිබූ තර්ස්ටන් පාරේ (වර්තමාන කුමාරතුංග මුනිදාස මාවතේ) කොලේජ් හවුස් නම් ගොඩනැගිල්ලේ ඉහළ මාලයෙහි කොඩි ගසක ස්වාධීන ලංකා විශ්වවිද්‍යාල ධජය ජෙනිංග්ස් මහතා විසින් නැංවීමෙන් ලංකා විශ්වවිද්‍යාලය පිහිටුවීමේ සිද්ධිය සංකේතාත්මකව සිදු විය. ඉන් පසු විශ්වවිද්‍යාලයේ කටයුතු මනාව පවත්වා ගෙන යන අතර යෝජිත පරිදි එය පේරාදෙණියේ ඉදි වෙමින් පැවති නව ගොඩනැගිලි වෙත ගෙන යෑමට ජෙනිංග්ස් මහතා සැලසුම් කළේ ය.

පේරාදෙණියේ ලංකා විශ්වවිද්‍යාලය නේවාසික විශ්වවිද්‍යාලයක් විය යුතු යැයි තීරණය වී තිබුණු හෙයින් ඒ සඳහා අපේක්ෂිත 500ක පමණ ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන්ගේ නේවාසික අවශ්‍යතා සපුරා ලීම පිණිස නේවාසිකාගාර ගණනාවක් සරසවි බිමෙහි තැනින් තැන ඉදි වෙමින් පැවතිණි. ජාතික සම්ප්‍රදායට ගෞරව කරමින් එක් මුල් කාන්තා නේවාසිකාගාරයක් 'සංඝමිත්තා ශාලාව' යැයි නම් විය. එක් පිරිමි නේවාසිකාගාරයක් යුනිවර්සිටි කොලීජියේ පළමු ප්‍රධානාචාර්ය රොබට් මාර්ස් මහතා සිහි කරනු වස් 'මාර්ස් ශාලාව' ලෙස නම්



නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

කෙරිණි. විසි වන සියවසේ ජාතික නිදහස් අරගලයේ පුරෝගාමීන් සිහිපත් කරමින් ජයතිලක ශාලාව, අරුණාචලම් ශාලාව, රාමනාදන් ශාලාව, ජේම්ස් පීරිස් ශාලාව ආදිය නම් කොට තිබිණි. විශ්වවිද්‍යාලය සඳහා මහත් ධන පරිත්‍යාගයක් කළ හිල්ඩා ඔබේසේකර මැතිනිය නමින් ද ශාලාවක් නම් කෙරිණි. මේ නේවාසිකාගාරවල කටයුතු සංවිධානය කරනු පිණිස නීති රීති මාලාවක් ද ජෙනිංග්ස් මහතා විසින් සම්පාදනය කරන ලදි. නේවාසික විශ්වවිද්‍යාලයක් පිහිටුවා ලීමේ අරමුණ වූයේ නිරන්තරව ආචාර්ය ශිෂ්‍ය සම්බන්ධතා මගින් හුදෙක් පන්ති කාමරවල සිදු කෙරෙන ශාස්ත්‍ර ගවේෂණයට හා අධ්‍යාපනයට අමතරව සාකච්ඡා හා සම්මන්ත්‍රණ ආදියෙන් ඥානය වර්ධනයටත් සාහිත්‍ය, සංගීත, නාට්‍ය ආදි කලා කටයුතු ප්‍රවර්ධනයටත් ඉඩ සලසන පරිසරයක් සකසා දීම ය. පසුව සිංහල සාහිත්‍යයේත්, නාට්‍ය කලාවේත් විශිෂ්ට නිර්මාණ බිහි වීමටත් අන්තර්ජාතික වශයෙන් පවා සම්මානයට පාත්‍ර වූ ශාස්ත්‍ර ගවේෂණ හා ප්‍රකාශන එළි දැක්වීමටත් පදනම වැටුණේ ශ්‍රීමත් අයිවර් ජෙනිංග්ස්ගේ පුරෝගාමීත්වයෙන් ක්‍රියාත්මක වූ නේවාසික විශ්වවිද්‍යාල සංකල්පය බැව් කිව හැකි ය. ලංකා විශ්වවිද්‍යාලයේ කටයුතු ගණනාවකට ඔහු පුරෝගාමීත්වය සැපයුවේ ය. දක්ෂ එහෙත් ආර්ථික අගහිඟකම් ඇති ශිෂ්‍යයන්ට විශ්වවිද්‍යාල අධ්‍යාපනය හිමි කර දීමේ අරමුණින් ශිෂ්‍යත්ව ක්‍රමයක් පිහිටුවීමට ඔහු පියවර ගත්තේ ය. විශ්වවිද්‍යාල කලා කටයුතු සංවිධානය කිරීම පිණිස කලා මණ්ඩලයක් පිහිටුවා ඒ සඳහා උනන්දුව සිටි ආචාර්යවරුන්ට එහි කටයුතු භාර කළේ ය. විශ්වවිද්‍යාලය සඳහා චිත්‍ර ප්‍රදර්ශනාගාරයක් සහිත කෞතුකාගාරයක් සැලසුම් කළ ඔහු, එය සඳහා ප්‍රථම පියවර ලෙස සුප්‍රකට චිත්‍ර ශිල්පී ජෝර්ජ් කීට්ගේ 'පූජාව' නම් චිත්‍රය මිලයට ගැනීමට කටයුතු කළේ ය. එම කෞතුකාගාරය තව ම ඉදි වී නැතත් චිත්‍රය විශ්වවිද්‍යාල පුස්තකාලයේ ප්‍රදර්ශනය වී තිබේ.

ජෙනිංග්ස්ගේ මෙහෙවර විශ්වවිද්‍යාලයට සීමා වූයේ නො වේ. 1948 දී ලංකාව නිදහස ලබන අවස්ථාවේ ඒ නිදහස් රාජ්‍යය සඳහා ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවක් සම්පාදනය කිරීමේ කර්තව්‍යය බ්‍රිතාන්‍ය රජයේ මෙන් ම ශ්‍රී ලාංකික දේශපාලන නායකයන්ගේ එකඟතාවෙන් අයිවර් ජෙනිංග්ස් මහතා වෙත පැවරිණි. 1948 නිදහස ලැබූ දා සිට 1972 නව ජනරජ ව්‍යවස්ථාවක් ස්ථාපනය වන තෙක් මෙරට පාලනය වූයේ ජෙනිංග්ස් විසින් සම්පාදනය කර දෙන ලද ආණ්ඩු ක්‍රම ව්‍යවස්ථාව අනුව ය. ඔහුගේ එම දක්ෂතාව හඳුනා ගත් නව නිදහස් රාජ්‍ය කිහිපයක එනම්, පකිස්ථානය, මැලේසියාව, ඝානාව, ගයානාව, නේපාලය සහ මාලදිවයින රාජ්‍යයන්හි ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථා සම්පාදනය වූයේ ඔහුගේ උපදෙස් අනුව ය.

කාර්යබහුල ජීවිතයක් ගත කළ නමුත් ශ්‍රීමත් අයිවර් ජෙනිංග්ස් සිය දැනුම ලෝකයා වෙත ප්‍රදානය කරනු සඳහා ග්‍රන්ථ ගණනාවක් ලියා පළ කිරීමට සමත් විය. *The Law and the Constitution* (නීතිය හා ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව), *Cabinet Government* (කැබිනට් රාජ්‍ය පාලනය), *Parliament* (පාර්ලිමේන්තුව), *The Commonwealth in Asia* (ආසියාවේ පොදු රාජ්‍ය මණ්ඩලය), *Nationalism, Colonialism and Neutralism* (ජාතිකවාදය, යටත්විජිත වාදය හා මධ්‍යස්ථවාදය), *The Constitutional Laws of the Commonwealth* (පොදුරාජ්‍ය මණ්ඩලයේ ව්‍යවස්ථා නීති), *Approach to Self-Government* (ස්වයං පාලනයට ප්‍රවේශය) ආදිය ඉන් සමහරකි.

ජෙනිංග්ස් මහතා 1941 ලක්දිවට පැමිණියේ මෙරටට විශ්වවිද්‍යාලයක් ගොඩ නගා දී වසර පහකින් ආපසු එංගලන්තයට යැමේ අදහසිනි. එහෙත් මෙහි කටයුතුවල දිගින් දිගට නිරත වූ ඔහුට 1955 වන තෙක් ම වසර 14ක් පමණ මෙහි රැඳී සිටීමට සිදු විය. ලක්දිවෙන් එංගලන්තයට ගිය ඔහු වෙත ඔහුගේ ගුරු භූමිය වූ කේම්බ්‍රිජ් විශ්වවිද්‍යාලය විසින් එහි ට්‍රිනිටි හෝල් ආයතනයෙහි ප්‍රධානත්වය (Master) පවරන ලදි. ඔහු මිය යන තුරු ම එම පදවිය දැරුවේ ය. යළි 1961 -1963 තෙක් කේම්බ්‍රිජ් සරසවියේ උපකුලපති පදවිය දැරූ ඔහු වෙත නීතිය පිළිබඳ ඩව්නිං මහාචාර්ය පදවිය ද පිරිනැමිණි. 1965 දෙසැම්බර් 19 වන දින ඔහු මිය යන තුරු ම සරසවි සේවයේ යෙදී සිටියේ ය. රැජිනගේ නීතිඥ (Queens Counsel) බ්‍රිතාන්‍ය අධිරාජ්‍යයේ නයිට් පදවිය (KBE) ආදි ගෞරවනාම මෙන් ම ලංකා විශ්වවිද්‍යාලය ඇතුළු විශ්වවිද්‍යාල ගණනාවකින් සම්මාන ආචාර්ය උපාධි ද ඔහුට පිරිනැමිණි. ජෙනිංග්ස් මහතාගේ චරිතය අධ්‍යයනය කළ විද්වතුන්ගේ මතය වන්නේ ඔහු තම ජීවිත කාලය තුළ බොහෝ කටයුතු ඉටු කර තිබුණත් තමා අතින් ඉටු වූ විශිෂ්ටතම මෙහෙවර වූයේ පේරාදෙණියේ ලංකා විශ්වවිද්‍යාලය පිහිටුවා ලීම යැයි සැලකූ බව ය. ස්වචරිතාපදානයක් (autobiography) ලියා තැබූ ඔහු එය නම් කළේ **පේරාදෙණියට මාවත** (*The Road to Peradeniya*) යනුවෙනි. ඔහු මිය යන විට අමුද්‍රිතව තිබුණු මෙම පොත සංස්කරණය කොට 2005 වසරේ දී මුද්‍රණය කරවන ලදි.

ශ්‍රීමත් අයිවර් ජෙනිංග්ස් අගය කළ සාරධර්ම කෙබඳු වී ද යන්න විදහා පාන සිද්ධියක් ඔහුගේ වැඩිමහලු දියණිය වූ ක්ලෙයාර් මහත්මිය විසින් සඳහන් කර තිබේ. ඔහුගේ කාර්යබහුල ජීවිතය නිසා තම දූවරුන් දෙදෙනාගේ අධ්‍යාපනයට බාධා සිදු විය. බාල දියණිය වූ ෂර්ලි, මෙල්බර්න් සරසවියෙන් උපාධියක් ලැබූ මුත් ක්ලෙයාර්ට ඒ වරම නො ලැබිණි. පසුව ලක්දිවට පැමිණ පුවත්පත් කලාවේදිනියක ලෙස කටයුතු කළ ඈ, තම පියා උපකුලපති වූ ලංකා විශ්වවිද්‍යාලයට ප්‍රවේශ වීමට අපේක්ෂා කළා ය. එහෙත් පියාගේ ප්‍රතිචාරය වූයේ 'ඔබ බුද්ධිමත් මදි' (You  are not intelligent enough) යන්න ය. පෙරළා එංගලන්තයට ගිය පසු ක්ලෙයාර් මහත්මිය එහි දී උසස් පෙළ විභාගය සමත්ව කේම්බ්‍රිජ් විශ්වවිද්‍යාලයට ම ඇතුළු වී 1965 දී පියා මිය යැමට සමසකට පෙර උපාධිය ලැබුවා ය. මේ සිද්ධියෙන් පිළිබිඹුව ඇත්තේ ප්‍රතිපත්තිගරුක පියකුගේ සහ නො පසුබස්නා ධෛර්යය ඇති දුවකගේ කථාව ය.

## අවබෝධය

1. **දේශපාලන විද්‍යා ක්ෂේත්‍රයට අයිවර් ජෙනිංග්ස්ගෙන් සිදු වූ දායකත්වය විස්තර කරන්න**
2. **ජෙනිංග්ස්ට අධ්‍යාපනයෙන් ඉහළ ම තැනට ඒමට හැකි වූයේ කුමක් නිසා ද?**
3. **විශ්වවිද්‍යාලය පිහිටුවීම සඳහා ජෙනිංග්ස් දිවා රෑ වෙහෙසුණු බැව් දැක්වෙන ප්‍රකාශය උපුටා දක්වන්න.**
4. **මෙහි දැක්වෙන පරිදි නේවාසික විශ්වවිද්‍යාල සංකල්පය මගින් අපේක්ෂිත අරමුණු මොනවා ද?**
5. **අයිවර් ජෙනිංග්ස් ග්‍රන්ථ සම්පාදනය කර ඇත්තේ කිනම් විෂය ක්ෂේත්‍රයකට අදාළව ද?**



නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත දැක්වෙන වචනවලට ගැළපෙන විරුද්ධාර්ථ පද පාඩමෙන් උපුටා ලියන්න.

i. විවේකී -
ii. සංකෝචනය -
iii. පරාධීන -
iv. අවිශිෂ්ට -
v. දේශීය -
vi. බාහිර -
vii. අවිද්‍යාත්මක -
viii. අනපේක්ෂිත -
ix. පසුබස්නා -
x. අවමාන -

2. පහත දැක්වෙන පදවල ප්‍රකෘති හා ප්‍රත්‍යය වෙන් කරන්න.

i. විද්වතුන් -
ii. ආයතනයක් -
iii. ව්‍යාපාරයේ -
iv. දරුවන්ට -
v. විශ්වවිද්‍යාලයක් -
vi. විද්‍යාඥයකු -
vii. ගවේෂණයට -
viii. ප්‍රදර්ශනය -
ix. සිද්ධියෙන් -
x. ගොඩනැගිල්ලෙහි -

3. පහත දී ඇති පද විසන්ධි කොට දක්වන්න.

i. ශාස්ත්‍රාලයෙහි -
ii. ශිෂ්‍යාධාර -
iii. නිරන්තර -
iv. ගමනාගමන -
v. උත්කෘෂ්ටාලංකාර -
vi. ප්‍රධානාචාර්ය -
vii. මහෝපකාරී -
viii. චරිතාපදානය -
ix. නේවාසිකාගාරය -
x. අභ්‍යන්තර -

4. මුලින් දැක්වෙන ව්‍යාකරණ වර්ගයට අයත් නො වන පද තෝරන්න.

i. තද්ධිත නාම - ජාතික, ප්‍රධානත්වය, කර්තව්‍ය, ව්‍යූහය
ii. කෘදන්ත නාම - ආයතන, සැලසුම්, ගොඩනැගිලි, තිබුණු
iii. නිපාත පද - නමුත්, හෙබි, සඳහා, විසින්
iv. උපසර්ග සහිත පද - සිහිවටන, පරිවර්තනය, ප්‍රවර්ධනය, ප්‍රතිචාර
v. සර්ව නාම පද - ඔහු, මම, ඔවුන්, ජනයා

5. පහත දී ඇති තද්ධිත පදවල ප්‍රකෘති හා ප්‍රත්‍යය වෙන් කරන්න.

i. දියණි -
ii. විශිෂ්ටතම -
iii. ශිෂ්‍යත්ව -
iv. අනන්‍යතා -
v. ආර්ථික -
vi. බුද්ධිමත් -
vii. කාර්මික -
viii. ශිල්පී -
ix. නූතන -
x. ද්විතීයක -

6. **පහත දැක්වෙන පදවල උපසර්ග වෙන් කොට දක්වන්න.**

i. ප්‍රතිඵල -
ii. පරිපාලන -
iii. පිළිගැනීම -
iv. සම්පාදනය -
v. අතිදක්ෂ -
vi. නිරීක්ෂණය -
vii. සුපුෂ්පිත -
viii. ප්‍රවර්ධනය -
ix. අමුදිත -
x. උපකුලපති -

7. **පහත දැක්වෙන වචන යොදා වාක්‍යය බැගින් ලියන්න.**

i. පුරෝගාමීහු -
ii. සුවදායක -
iii. ජාත්‍යන්තර -
iv. භාරධුර -
v. සංග්‍රාමය -
vi. නිකේතන -
vii. සුප්‍රකට -
viii. කලාත්මක -
ix. ශ්‍රේෂ්ඨ -
x. ප්‍රතිපත්තිගරුක -

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **ශ්‍රීමත් අයිවර් ජෙනිංග්ස් මහතාගේ චරිතයට අදාළ කරුණු පහත දැක්වෙන අනුමාතෘකා ඔස්සේ පෙළගස්වන්න.**

i. ජීවන තොරතුරු හා අධ්‍යාපනය
ii. ශාස්ත්‍රීය මෙහෙවර
iii. අපේ රටට සිදු කළ මෙහෙය
iv. චරිතයේ කැපී පෙනෙන ලක්ෂණ

# 11 විභක්ති

සම්පූර්ණ අර්ථයක් ප්‍රකාශ වන වගන්තියකට වාක්‍යයක් යැයි කියමු. වාක්‍යයක් අර්ථ සහිත වීමට නම් අවම වශයෙන් ක්‍රියා පදයක් හා ඊට සම්බන්ධ නාම පදයක් තිබිය යුතු ය. යම් නාම පදයක් අර්ථවත් වන්නේ එය කේවලව (තනිව) පවතිද්දී නො ව වාක්‍යයක යෙදෙන විට යි. එසේ යෙදීමේ දී අර්ථය සේ ම පද රටා ද වෙනස් වෙයි. නාම ප්‍රකෘතියකින් පරව අර්ථ බෙදා දැක්වීම සඳහා සංයෝග වන්නේ විභක්ති යි. නාම ප්‍රකෘතියකට විභක්ති ප්‍රත්‍යය එකතු කළ විට පදය විවිධ අර්ථවල යෙදෙයි.

| නාම ප්‍රකෘතිය | + විභක්ති ප්‍රත්‍යය | = විභක්ති පදය |
|---|---|---|
| ගොවි | ආ | = ගොවියා |

| ඒක වචන | බහු වචන |
|---|---|
| ගොවි + ආ - ගොවියා | ගොවි + ඕ - ගොවියෝ |
| ගොවි + ආට - ගොවියාට | ගොවි + අන්ට - ගොවියන්ට |
| ගොවි + ආගෙන් - ගොවියාගෙන් | ගොවි + අන්ගෙන් - ගොවියන්ගෙන් |
| ගොවි + ආගේ - ගොවියාගේ | ගොවි + අන්ගේ - ගොවියන්ගේ |

ප්‍රථමා, කර්ම, කර්තෘ, කරණ, සම්ප්‍රදාන, අවධි, සම්බන්ධ, ආධාර, ආලපන යනුවෙන් එවැනි බෙදීම්, එනම් 'විභක්ති' නවයක් සිංහල භාෂාවෙහි දක්නට ලැබේ. කිසියම් නාම ප්‍රකෘතියක් මෙම විභක්ති නවයෙහි ඒක වචන හා බහු වචන වශයෙන් බෙදා දැක්වීම 'වරනැඟීම' යනුවෙන් හැඳින්වේ. පුරුෂ, ස්ත්‍රී, නපුංසක යන ලිංග තුනට ම අයත් නාම පද මෙසේ වරනැඟිය හැකි ය.

## 1. ප්‍රථමා විභක්තිය

(අ) පියවරු දරුවන් රකිති.

මේ වාක්‍යයේ **රකිති** යන ක්‍රියාව කරන්නේ **පියවරු** ය. රකින්නේ කවරෙක් ද යන ප්‍රශ්නය නැඟූ විට පිළිතුර වන්නේ **පියවරු** යන්න යි. එනම් රකිති යන ක්‍රියාවෙන් උක්ත වී ඇත්තේ **පියවරු** යන පදය යි. එය **උක්ත කර්තෘ** ය. උක්ත කර්තෘ නිතර ම යෙදෙන්නේ ප්‍රථමා විභක්තියෙනි.

i. **ලේඛකයා** පොතක් ලියයි.
ii. **ගොවියෝ** ගවයන් රකිති.
iii. **ශිෂ්‍යයා** ක්‍රීඩා කරයි.
iv. **මල්ලී** පරිගණකය ක්‍රියා කරවයි.

මේ වාක්‍යවල 'ලියයි, රකිති, ක්‍රීඩා කරයි, ක්‍රියා කරවයි' යන ක්‍රියා පදවලින් උක්ත වන්නේ 'ලේඛකයා, ගොවියෝ, ශිෂ්‍යයා, මල්ලී' යන කර්තෘ පද යි. ඒවා යෙදී ඇත්තේ ප්‍රථමා විභක්තියෙනි.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

වාක්‍යයක කර්ම පදය උක්ත වූ අවස්ථා ද පවතී.

(ආ) පියවරුන් විසින් දරුවෝ රැකෙති.

මේ වාක්‍යය 'පියවරු දරුවන් රකිති' යන්නට වඩා වෙනස් ය. එහෙත් අදහසින් එක සමාන ය. **රැකෙති** යන ක්‍රියා පදයෙන් උක්ත වන්නේ දරුවෝ යන කර්ම පදය යි. එම **උක්ත කර්ම පදය** යෙදෙන්නේ ද ප්‍රථමා විභක්තියෙනි.

i. ගොවියන් විසින් **කුඹුරු** වැපිරෙයි/වපුරනු ලබයි.
ii. වෛද්‍යවරුන් විසින් **රෝගීහු** සුවපත් කෙරෙති/කරනු ලබති.
iii. සෙබළුන් විසින් **ත්‍රස්තවාදීහු** පැරදවෙති/පරදවනු ලබති.
iv. සත්ත්වවේදීන් විසින් **සත්තු** පරීක්ෂා කෙරෙති/කරනු ලබති.

මෙහි 'වැපිරෙයි, කෙරෙති, පැරදවෙති, පරීක්ෂා කෙරෙති' යන ආඛ්‍යාතවලින් උක්ත වන්නේ 'කුඹුරු, රෝගීහු, ත්‍රස්තවාදීහු, සත්තු' යන කර්ම පද යි. ඒවා ප්‍රථමා විභක්ති ගනී.

- කර්තෘ කාරක වාක්‍යයක එනම්, කර්තෘ උක්ත වන වාක්‍යයක 'උක්ත කර්තෘ' ප්‍රථමා විභක්තියෙන් යෙදේ.
- කර්මකාරක වාක්‍යයක එනම්, කර්මය උක්ත වන වාක්‍යයක 'උක්ත කර්මය' ප්‍රථමා විභක්තියෙන් යෙදේ.

1.1 **පහත දැක්වෙන වාක්‍යවල ඇති ප්‍රථමා විභක්ති පදයට යටින් ඉරක් අඳින්න.**

i. වෑත්තෑවේ හිමි ගුත්තිල කාව්‍යය රචනා කළේ ය.
ii. කලාකරුවෝ සම්මන්ත්‍රණයට සහභාගි වූහ.
iii. බාලිකාවෝ උදෑසන ම පාසලට පැමිණෙති.
iv. ඉතිහාසඥයෝ ශාස්ත්‍රීය සාකච්ඡා පවත්වති.
v. කතුවරුන් විසින් ශිෂ්‍යයෝ ක්‍රීඩාවට යොමු කෙරෙති/යොමු කරනු ලබති.
vi. දක්ෂ නිළියන් විසින් රසිකයෝ සතුටු කෙරෙති/කරනු ලබති.
vii. මව විසින් දරුවෝ ඇගයෙති/අගයනු ලබති.

1.2 **ප්‍රථමා විභක්ති පද පහක් යොදා වාක්‍ය පහක් නිර්මාණය කරන්න.**

## 2. කර්ම විභක්තිය

පියවරු දරුවන් රකිති.

මේ වාක්‍යයේ **රකිති** යන ක්‍රියාවට යටත් වන්නේ **දරුවන්** ය. එනිසා **දරුවන්** යන පදය වාක්‍යයේ කර්මය ලෙස සැලකේ. කර්මය අනුක්තව යෙදෙන බැවින් **අනුක්ත කර්මය** යනුවෙන් ද හැඳින්වෙයි. අනුක්ත කර්මය නිතර ම යෙදෙන්නේ කර්ම විභක්තියෙනි.

i. දෙමාපියෝ **දරුවන්** යහමග යවති.
ii. පොලිස් නිලධාරීහු **නිවැරදිකරුවන්** ආරක්ෂා කරති.
iii. අධ්‍යාපන අධ්‍යක්ෂතුමා **ගුරුවරුන්** දැනුවත් කරයි.
iv. කම්කරුවෝ **ඉල්ලීම්** දිනා ගනිති.

මේවායේ යවති, ආරක්ෂා කරති, දැනුවත් කරයි, දිනා ගනිති යන ක්‍රියාවලට යටත් ව ඇත්තේ දරුවන්, නිවැරදිකරුවන්, ගුරුවරුන්, ඉල්ලීම් යන කර්ම විභක්ති පදයි.

- මෙන්, සේ, වැනි, එවි, ලෙස, මුත්, විලස, පාසා, වෙත, කරා යනාදි නිපාත පද සමග යෙදෙන්නේ ද කර්ම විභක්ති පදයි.

i. ඇය දෙවඟනක **මෙන්** රූමත් ය.
ii. දුදනන් **ලෙස** නො හැසිරෙමු.
iii. මම ඔවුන් **වෙත** නො යමි.
iv. දරුවන් **විනා** මාපියන්ට කවර සම්පතක් ද?
v. යාචකයා මිනිසුන් **කරා** පැමිණ සිඟමන් ඉල්ලී ය.

2.1. **පහත දැක්වෙන වාක්‍යවල ඇති කර්ම විභක්ති පද උපුටා ලියන්න.**

i. සභාපතිතුමා සාමාජිකයන් අමතයි.
ii. තරුණ තරුණියෝ වැඩිහිටියන් නමදිති.
iii. දෙමවුපියෝ ක්‍රීඩා උත්සවය නරඹති.
iv. පාලකයා සේවකයන් කැඳවී ය.

**2.2 පහත දැක්වෙන කර්ම විභක්ති පද යොදා වාක්‍යය බැගින් සාදන්න.**

මිතුරන්, ඉතිහාසඥයන්, ක්‍රීඩකයන්, නායකයන්, ලේඛකයන්



නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

## 3. කර්තෘ විභක්තිය

පියවරුන් විසින් දරුවෝ රැකෙති.

මේ වාක්‍යයේ **රැකෙති** යන ක්‍රියා පදයෙන් ඉස්මතු වන්නේ/උක්ත වන්නේ **දරුවෝ** යන්නයි. පියවරුන් විසින් යන්න ඉස්මතු නො වේ/උක්ත නො වේ. එබැවින් එය **අනුක්ත කර්තෘ** ය. වාක්‍යයක **අනුක්ත කර්තෘ** කර්තෘ විභක්තියෙන් යෙදෙයි.

i. **ආදි ශිෂ්‍යයන්** විසින් ගුරුවරු නැමදෙති/නමදිනු ලබති.
ii. **පාරිභෝගිකයන්** විසින් භාණ්ඩ මිල දී ගැනෙයි/ගනු ලබයි.
iii. **පරාර්ථකාමීන්** විසින් අසරණයෝ පෝෂණය කෙරෙති/කරනු ලබති.
iv. **කුරුල්ලන්** විසින් තම පැටවු පරිසරයට හුරු කෙරෙති/කරනු ලබති.

මේවායේ නැමදෙති/නමදිනු ලබති, ගැනෙයි/ගනු ලබයි, පෝෂණය කෙරෙති/කරනු ලබති, හුරු කෙරෙති/කරනු ලබති, යන ක්‍රියා පදවලින් උක්ත වී ඇත්තේ ගුරුවරු, භාණ්ඩ, අසරණයෝ, පැටවු යන පද යි. ආදි ශිෂ්‍යයන් විසින් පාරිභෝගිකයන් විසින්, පරාර්ථකාමීන් විසින් කුරුල්ලන් විසින් යන පද යෙදී ඇත්තේ අනුක්තව නිසා ඒවා කර්තෘ විභක්තිය ගනී.

**3.1 වරහන් තුළ දී ඇති පද සුදුසු පරිදි සකස් කර හිස්තැනට යොදන්න.**

i. .................................... බසය පදවනු ලබයි. (රියැදුරු)
ii. .................................... සුරතල් සත්තු ඇති කෙරෙති. (සොයුරිය)
iii. .................................... ගෙහිමියෝ විමසනු ලබති. (ආගන්තුකයා)
iv. .................................... සේවකයෝ කැඳවනු ලබති. (ප්‍රධානයා)
v. .................................... ශිෂ්‍යයෝ යහමග යැවෙති. (ගුරුවරයා)

**3.2 පහත දැක්වෙන කර්තෘ විභක්ති පද යොදා වාක්‍ය සකසන්න.**

සාමාජිකයන් විසින්, ළදැරිය විසින්, නිෂ්පාදකවරයා විසින්, නිලධාරීන් විසින්, වෙළෙන්දා විසින්

## 4. කරණ විභක්තිය

පියවරු **සෙනෙහසින්** දරුවන් රකිති.

මෙම වාක්‍යයේ **රකිති** යන ක්‍රියාවට උපකාරී වී ඇත්තේ **සෙනෙහස යි**. කර්තෘගේ ක්‍රියාවට උපකාරී වන පදය යොදන්නේ කරණ විභක්තියෙනි. එනිසා **සෙනෙහසින්** යන පදය කරණ විභක්ති ගනී. එයින් 'හේතු කොට ගෙන', 'කරණ කොට ගෙන' යන අර්ථ ප්‍රකාශ වේ.

i. අපි **පොතපතින්** උගනිමු.
ii. අපේක්ෂකයා **මයික්‍රෆෝනයෙන්** ජනයා අමතයි.
iii. පැසුණු **හිසින්** බුහුමන් ලබව.
iv. ලොව **මල්වලින්** අලංකාර වෙයි.

මේවායේ කර්තෘගේ ක්‍රියාවට උපකාර වී ඇත්තේ පොතපතින්, මයික්‍රෆෝනයෙන්, හිසින්, මල්වලින් යන පද යි. ඒවා කරණ විභක්තියෙන් යෙදෙයි.

4.1 **පහත සඳහන් වාක්‍යවල කරණ විභක්ති අර්ථ දෙන පදවලට යටින් ඉරක් අඳින්න.**

i. අපි සුවඳ මලින් බුදුන් පුදමු.
ii. නිමල් දුම්රියෙන් ගමට ගියේ ය.
iii. ශිෂ්‍යයෝ ඉගෙනුමෙන් ජය ගත්හ.
iv. ඔහු සැප සම්පත්වලින් පොහොසත් ය.
v. මල්ලී පෑනෙන් අකුරු ලියයි.

4.2 **පහත සඳහන් වචන යොදා කරණ විභක්ති අර්ථ දෙන වාක්‍ය සාදන්න.**
රථයෙන්, රූපයෙන්, ධනයෙන්, ආයුධවලින්, ආභරණවලින්

## 5. සම්ප්‍රදාන විභක්තිය

පියවරු **දරුවන්ට** රැකවරණය දෙති.

මේ වාක්‍යයේ රැකවරණය ලබන්නේ **දරුවන්** ය. යමක් ලබන්නා එනම් ප්‍රතිග්‍රාහකයා හඟවන පදය **දරුවන්ට** යනුවෙන් සම්ප්‍රදාන විභක්තියෙන් යෙදෙයි.

i. බැතිමත්හු **දෙවියන්ට** පඬුරු පුදති.
ii. පාලකයෝ **උගතුන්ට** පහසුකම් සලසති.
iii. දෙමාපියෝ **දරුවනට** අවවාද දෙති.
iv. පොලිස්පතිතුමා උසස් **නිලධාරීන්ට** උපදෙස් දෙයි.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

ඉහත වාක්‍යවල පඬුරු ලබන, පහසුකම් ලබන, අවවාද ලබන, උපදෙස් ලබන, අය හඳුන්වන්නේ දෙවියන්ට, උගතුන්ට, දරුවන්ට, උසස් නිලධාරීන්ට යනුවෙනි. එ බැවින් ඒවා සම්ප්‍රදාන විභක්තියෙන් යෙදේ.

- **වස්, පිණිස, උදෙසා, සඳහා** යන නිපාත සම්ප්‍රදාන විභක්ති පද සමග යෙදේ.

i. සෙබළු රට රකිනු වස් පෙරමුණට ගියහ.
ii. භික්ෂූහු දන් පිණිස පිඬු සිඟා වැඩියහ.

5.1 **පහත දැක්වෙන නාම පදවල සම්ප්‍රදාන විභක්ති රූප ලියා දක්වන්න.**

වනිතාව, සංචාරකයා, විද්‍යාඥයෝ, සේනාව, මුරකරු

**5.2 එම සම්ප්‍රදාන විභක්ති වචන යොදා වාක්‍ය සකස් කරන්න.**

## 6. අවධි විභක්තිය

පියවරු **පාසලෙන්** දරුවන් රැගෙන යති.

මෙහි රැගෙන යාමේ සීමාව දක්වන්නේ **පාසලෙන්** යන පදයෙනි. **එසේ සීමාවක්, වෙන් වීමක්, පහ වීමක් හඟවන පද** යෙදෙන්නේ අවධි විභක්තියෙනි.

i. විදේශිකයෝ **රටින්** නික්ම යති.
ii. වෙළෙන්දෝ **පදික වේදිකාවෙන්** ඉවත්ව යති.
iii. ගොවියෝ වගා **ළිඳෙන්** ජලය ගත්හ.
iv. කම්කරුවා **වහලයෙන්** බිමට බසී.

මේ වාක්‍යවල නික්ම යාමට, ඉවත්ව යාමට, ජලය ගැනීමට, බිමට බැසීමට සීමාව දැක්වුණේ **'**රටින්, පදික වේදිකාවෙන්, ළිඳෙන්, වහලයෙන්**'** යන පදවලිනි. මේ පද අවධි විභක්තියෙන් යෙදෙයි.

6.1 **පහත දැක්වෙන පදවලට අනුරූප අවධි විභක්ති පද ලියන්න.**
නගරය, පාසල, ගංගාව, පොත, ගස

**6.2 එම අවධි විභක්ති පද යොදා වාක්‍ය සාදන්න.**

## 7. සම්බන්ධ විභක්තිය

පියවරු **දරුවන්ගේ** දස්කම් අගයති.

මේ වාක්‍යයේ එන **දස්කම්** යන්න අයත් වන්නේ දරුවන්ට ය. යම් දෙයක, යම් කෙනෙකුගේ **අයිතිය, ස්වාමිත්වය, හිමිකම** හෝ **සම්බන්ධය** දැක්වීමේ දී යොදා ගන්නේ සම්බන්ධ විභක්ති පද යි. එනිසා **දරුවන්ගේ** යන පදය සම්බන්ධ විභක්තියට අයත් වේ.

i. මේ **අපේ** පාසල යි.
ii. මේ සුරතල් **නංගීගේ** මාලය යි.
iii. **දරුවන්ගේ** අදහස් වැදගත් ය.
iv. ඒ ඉතා මිහිරි කවිය **ගැල්කරුවාගේ** ය.

මේ වාක්‍යවල අපේ, නංගීගේ, දරුවන්ගේ, ගැල්කරුවාගේ යන පදවලින් ස්වාමිත්වයක් අයිතියක් ගැන කියවෙන බැවින් සම්බන්ධ විභක්තියෙන් යෙදෙයි.

7.1 **පහත දැක්වෙන වාක්‍යවල සම්බන්ධ විභක්ති පද නම් කරන්න.**

i. ලේඛකයන්ගේ පොත් අගය කරමු.
ii. අපගේ දස්කම් බලා සතුටු වන්න.
iii. ඇතින් ඇසෙන්නේ මොනරුන්ගේ හඬ යි.
iv. පුටුවෙහි කකුල් අබලන් ය.
v. ගස්වල අතු කඩා වැටෙයි.

7.2 **නාම පද පහක් තෝරා ගෙන ඒවා සම්බන්ධ විභක්ති අර්ථයෙහි යොදා වාක්‍ය නිර්මාණය කරන්න.**

## 8. ආධාර විභක්තිය

පියවරු **නිවෙස්හි** වෙසෙන දෙවිවරු ය.
පියවරු **දරුවන් කෙරෙහි** දයාව පාති.

මේ වාක්‍යයේ පියවරුන්ට වාසය කිරීමට ආධාර වී ඇත්තේ **නිවාස** යි. යම් දෙයක් **පැවැත්මට** හෝ දරා **ගැනීමට** ආධාර **වන පදය** ආධාර විභක්තියෙන් යෙදෙයි. **නිවෙස්හි** යන්න යෙදෙන්නේ ද ආධාර විභක්තියෙනි. දෙවන වාක්‍යයේ යෙදී ඇති **දරුවන් කෙරෙහි** යන්න ද ආධාර විභක්ති ගනී.

i. ශිෂ්‍යයෝ **පන්ති කාමරයෙහි** ඉගෙන ගනිති.
ii. තරුණයෝ **සැණකෙළි බිමෙහි** සැරිසරති.
iii. **රජු කෙරෙහි** තේජස පවතී.
iv. සිසුහු **පුටුවල** වාඩි වෙති.

මේ වාක්‍යවල **පන්ති කාමරයෙහි, සැණකෙළි බිමෙහි, රජු කෙරෙහි, පුටුවල** යන පද ආධාර විභක්තියෙන් යෙදී ඇත.

8.1 **පහත වාක්‍යවල ආධාර විභක්ති පද යටින් ඉරි අඳින්න.**

i. ගුරුවරුන් කෙරෙහි ගෞරවය පතුරුවමු.
ii. වනයෙහි මල් පිපී ඇත.
iii. දෙමාපියෝ දරුවන් කෙරෙහි මෙත් පතුරුවති.
iv. ගස්වල සියොත්හු නද දෙති.
v. සිල්වතුන් කෙරෙහි සිත් පහදී.

## 9. ආලපන විභක්තිය

**දරුවනි**, පියවරුන්ට ගෞරව කරන්න.

මෙහි **දරුවනි** යන පදය ආමන්ත්‍රණය සඳහා යොදා ගනී. යම් කෙනකුට අමතන විට ඇමතුම ලබන්නා යෙදෙන්නේ ආලපන විභක්තියෙනි.

i. **දුව**, මෙහි එන්න.
ii. **වනිතාවනි**, පෙරට එන්න.
iii. **නරඹන්නෙනි**, සවන් දෙන්න.
iv. **කුමරුනි**, මේ මල් දම පිළිගන්න.

මේ වාක්‍යවල 'දුව, වනිතාවනි, නරඹන්නනි, කුමරුනි' යන පද ආලපන විභක්තියෙන් යෙදෙයි.

9.1 **පහත වාක්‍යවල ආලපන විභක්ති පදවලට යටින් ඉරි අඳින්න.**

i. නිදන්න පුත රන්කිරි.
ii. එන්න මඳ නලේ.
iii. දුවේ, මේ අහන්න.
iv. පුතුනේ, මේ බලන්න.
v. මිනිසුනි, යහ වැඩෙහි යෙදෙන්න.

9.2 **දී ඇති නාම පදවල ආලපන විභක්ති බහු වචන පද ලියන්න.**
වනිතාව, මන්ත්‍රීවරයා, ලේඛකයා, රියැදුරා, විචාරකයා

**නාමපදයක් (නාම ප්‍රකෘතියක්) ඒ ඒ විභක්තියෙහි ඒක වචන, බහු වචන ලෙස වර නැඟෙන ආකාරය විමසා බලමු.**

| විභක්තිය | ඒක වචන | බහු වචන |
|---|---|---|
| ප්‍රථමා | කොවුලා | කොවුලෝ |
| කර්ම | කොවුලා | කොවුලන් |
| කර්තෘ | කොවුලා විසින් | කොවුලන් විසින් |
| කරණ | කොවුලා කරණ කොට ගෙන | කොවුලන් කරණ කොට ගෙන |
| සම්ප්‍රදාන | කොවුලාට | කොවුලන්ට |
| අවධි | කොවුලාගෙන් | කොවුලන්ගෙන් |
| සම්බන්ධ | කොවුලාගේ | කොවුලන්ගේ |
| ආධාර | කොවුලා කෙරෙහි | කොවුලන් කෙරෙහි |
| ආලපන | කොවුල (කොවුලෝ) | කොවුලනි |

1. **පහත දැක්වෙන වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.**

| නාම පදය | විභක්තිය | ඒක වචන | බහු වචන |
|---|---|---|---|
| මිනිසාට | උදා: සම්ප්‍රදාන | ✓ | - |
| බල්ලාගේ | | | |
| කුරුල්ලෝ | | | |
| මිත්‍රවරුනි | | | |
| ගසේ | | | |
| සිසුන් විසින් | | | |
| භික්ෂූන්ට | | | |
| මව කෙරෙහි | | | |
| ක්‍රීඩිකාවන්ගේ | | | |
| පියතුමනි | | | |

2. **පහත දැක්වෙන කතාවෙහි තද කළු අකුරින් දැක්වෙන පදවල විභක්ති දක්වන්න.**

**බලවතාට දුබලයා ද පිහිට වෙයි.**

එක් දිනෙක **සිංහයෙක්** ස්වකීය ගුහාව තුළ නිදා සිටියේ ය. යම් කිසි **ශබ්දයෙකින්** බියට පත් **මීයෙක්** තැති ගෙන දුවන්නේ හදිසියෙන් **සිංහයාගේ** ඇඟට පැන්නේ ය. එයින් පිබිදුණු සිංහ තෙමේ ස්වකීය ශක්තිමත් **හස්තයෙන් මීයා** වසා ගත්තේ ය.

"අනේ! **දේවයන් වහන්ස,** ක්ෂමා කළ මැනවි, මෙය මා සිතා කළ වැඩෙක් නො වෙයි. එහෙයින් මා වැනි නිහීන දුබලයකු මැරීමෙන් ඔබ වහන්සේගේ රාජකීය හස්තය කිලිටි

නො කර ගන්නා සේක්වා" යි මී තෙමේ යාච්ඤා කළේ ය. **සිංහයා** සිනා සී මීයා හැරියේ ය.

කාලයක් ගත විය. වනයෙහි ගොදුරු සොයා ගිය සිංහ රාජයා **දඩයම්කරුවකු විසින්** අටවන ලද උගුලෙක බැඳිණි. එයින් මිදෙන්නට ඔහු කළ හැම උත්සාහයෙකින් ම වූයේ බැඳුම් වඩ වඩාත් තද වීම ය. අහෝ! ස්වල්ප වේලාවකින් ඒ අනභිභවනීය මෘග රාජයාට සෙලවීමට පවා නො හැකි විය. කළ හැකි වූයේ එක ම වැඩෙකි. එය හේ නො නවත්වා කෙළේ ය. සිටි පිය නො සොල්වා සිට වනය කම්පා වන සේ ගර්ජනා කෙළේ ය.

මොහොතක් ගත විය. පරණලා සෙලවෙන ශබ්දයක් ඇසිණ. පර ලොව සිහින බලමින් තැති ගෙන සිටි **සිංහ රාජයාගේ** ඇසට හමු වූයේ කිමෙක් ද? දිනෙක තමන්ට බැගෑ පත් ලෙස යාච්ඤා කොට **මරණයෙන්** ගැලැවී ගිය කුඩා මී පැටියා ය. උගෙන් කවර පිහිටක් පතන්නට ද?

මීයා කථා කෙළේ ය. "දේවයන් වහන්ස, අහෝ! ඔබ වහන්සේට මේ කිමෙක් වී ද? ඔබ වහන්සේ එක් දිනෙක මට අනුකම්පා කොට ජීවිත දානය කළ සේක. එහෙයින් භය නො වන සේක්වා! මම ඉතා දුබලයකු වුවත් ඔබ වහන්සේ මේ බන්ධනයෙන් මුදා හරින්නෙමි. **දේවයන් වහන්සේට** උපකාරයක් කිරීමෙන් කෙළෙහි ගුණ සැලැකීමේ මහගු ගුණය පෙන්වන්නට අවස්ථාවක් ලැබීම ගැන මම ඉතා ප්‍රීති වෙමි."

"අහෝ! **කුඩා මිත්‍රය**, කවරකුගෙන් වුව ද පිහිටක් ලැබෙතොත් ලැබිය යුත්තේ නම් දැන් ය. එහෙත් තොප වැනි ඉතා කුඩා දුබල **මිතුරකුගෙන්** දැන් මට ලැබිය යුතු පිහිට ලැබේ ය යි සිතීම දුෂ්කර ය" යි සිංහයා කීයේ ය.

එසේ නො වේවා දේවයන් වහන්ස, තව මොහොතෙකින් ඉතා කුඩා දුබල මාගෙන් ඉතා බලවත් ඔබ වහන්සේට දැන් ලැබිය යුතු වන අසහාය පිහිට ලැබෙන සැටි බලනු මැනැවැ" යි කියා මීයා වහා ම පැන ඒ ශක්තිමත් ලණු සිය තියුණු **දත්වලින්** කපන්නට වන්නේ ය.

ලණු සිඳී ගියේ ය. සිංහයා **බන්ධනයෙන්** මිදී ගියේ ය. ප්‍රීතියෙන් කුල්මත් වූ සිංහ රාජයා සිය කුඩා මිතුරා **අතින්** ඔසොවා සිප ගනිමින් කෘතඥතාව පෙන්වී ය.

# 12 බස ඉපදුණු සැටි අසනු ය විස්තර

කිසියම් විෂය ක්ෂේත්‍රයක ප්‍රවීණත්වයක් ඇති විද්වතුන්ගේ සහභාගිත්වයෙන්, කිසියම් තේමාවක් පාදක කර ගෙන කරනු ලබන සාකච්ඡාවක්, බුද්ධි මණ්ඩල සාකච්ඡාවක් නැත හොත් විද්වත් මණ්ඩල සාකච්ඡාවක් ලෙස සඳහන් කළ හැකි ය. එබඳු සාකච්ඡාවකට සවන් දීම විචාරශීලීව සවන් දීමේ කුසලතාව වර්ධනය සඳහා හොඳ ක්‍රියාකාරකමකි. විචාරශීලීව සවන් දීම යනු, ඇසෙන දේ මනාව ග්‍රහණය කර ගනිමින්, අවබෝධ කර ගනිමින්, තහවුරු කර ගනිමින් කරන ඇහුම්කන් දීම යි. එමගින් අසා සිටි දේ පිළිබඳ සිය මතය හා අදහස් ප්‍රකාශ කිරීමටත්, එයින් කරුණු උපුටා දැක්වීමටත් හැකියාව ලැබේ. මේ පාඩමට ඇතුළත් වන්නේ 2015-03-13 දින ශ්‍රී ලංකා ගුවන් විදුලි සංස්ථාවෙන් ප්‍රචාරය කරන ලද ‘හෙළ බස් මහිමය’ වැඩසටහන ඇසුරෙන් සකස් කරන ලද විද්වත් මණ්ඩල සාකච්ඡාවකි. විද්වත් මණ්ඩල සාකච්ඡාවක් මෙහෙයවන තැනැත්තා ද අදාළ විෂය ක්ෂේත්‍රය පිළිබඳ මනා අවබෝධයකින් යුක්ත අයකු විය යුතු ය. පාඩමේ ඇතුළත් සාකච්ඡාව පරිශීලනයේ දී එය ඔබට වැටහෙනු ඇත.


මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායක


මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේ

මෙහෙයවන්නාඃ . ආයුබෝවන්!

අදත් හෙළ බස් මහිමය වැඩසටහනෙන් අප සූදානම් වන්නේ භාෂාවෙහි විශේෂත්වය, බසෙහි රස මුසු තැන් කරා ඔබ ගෙන යාමට යි. ඒ සඳහා අප සමග එක් වන්නේ මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේ සූරීන් සහ මහාචාර්ය ජේ. බී දිසානායක සූරීන්. ශ්‍රී ලංකා ගුවන්විදුලි සංස්ථාව වෙනුවෙනුත් සුවහසක් ශ්‍රාවක ජනයා වෙනුවෙනුත් මේ විද්වතුන් දෙපළ ආයුබෝවන් කියා පිළිගන්නවා, සාදර ගෞරවයෙන්.

දෙදෙනා මඃ ආයුබෝවන්!

මෙහෙයවන්නාඃ . මහාචාර්යතුමනි, අප පසුගිය සාකච්ඡාවේ දී භාෂාව යනු කුමක් ද යන්න කෙටියෙන් විවරණය කළා. භාෂාව නම් මානව උරුමය, මානවයාගේ සංස්කෘතික ජයග්‍රහණය කෙසේ ආරම්භ වූයේ ද යන්න පිළිබඳව අද අපේ අවධානය යොමු විය යුතු යැයි මා හිතනවා.

මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේඃ භාෂාව මානව නිෂ්පාදනයක්, සමාජීය නිෂ්පාදනයක් ලෙස අපි කතා කළා. ඒ පිළිබඳව සමාජයේ මිනිසුන් අතර දෙයාකාරයක පිළිගැනීම් තිබෙනවා. එක මතයක් බොහෝ දුරට ආගමික විශ්වාස මත පදනම් වූවක්. අනෙක පරිණාමවාදය පදනම් කර ගත් විද්‍යාත්මක මතයක්.

ආගමික විශ්වාස අනුව පුනරුත්පත්තිය පිළිගන්නා බෞද්ධ, හින්දු ආදි සමාජවලත් එසේ නො වන වෙනත් සමාජවලත් මිනිසා මරණයෙන් පසු යළිත් මිනිසකු හැටියට උපදින බවට පිළිගැනීමක් තිබෙනවා. මිනිසා සදාකාලිකව සංසාරයෙන් සංසාරයට ගමන් කරන කෙනෙක් හැටියට විශ්වාස කරනවා.

දෙවෙනි එක වන පරිණාමවාදයේ මීට වඩා වෙනස් අදහසක් ප්‍රකාශ කෙරෙනවා

පළමු පිළිගැනීමේ දී, බෞද්ධ ඉගැන්වීම් බැලුවත්, කල්ප විනාශයකින් පස්සේ ලෝකය පහළ වුණා ම, ඒ ලෝකයේ පළමුවෙන් ම මිනිසුන් හැටියට පදිංචි වෙන්නෙ, ආභස්සර බ්‍රහ්ම ලෝකයෙන් පැමිණි බ්‍රහ්මයන්. ඒගොල්ලෝ ක්‍රමයෙන් පිරිහීමට පත්වෙලා තමයි, මනුෂ්‍යයන් බවට පත් වෙන්නෙ. ඒ බෞද්ධ ආගමික විශ්වාස අනුව මානව සමාජය නිර්මාණය වූ ආකාරය. අනෙක් ආගම්වලත් මෙබඳු විශ්වාස තිබෙනවා, දෙවියන් විසින් මිනිසා මැවූ බව ආදි වසයෙන්.

ඒත් බොහෝ දුරට අපි පාසල්වල උගන්වන්නේ පරිණාමවාදයට අනුකූලව. මිනිසා කියන්නේ ලෝකය පහළ වූවායින් පසු, ඒ කියන්නේ විශ්වයේ කොටසක් වන සෞරග්‍රහ මණ්ඩලයේ සාමාජිකයකු වන පොළොවේ පරිණාමය සැලකීමේ දී එක් අවධියක දී ජීවීන් පහළ වෙනවා. මුලින් ම ක්ෂුද්‍ර ප්‍රාණීන් පහළ

වෙලා ක්‍රමයෙන් විකාශනය වෙනවා. මෙහෙම විකාශනය වෙලා දිය සතුන්, ගොඩ සතුන් වානරයා දක්වා දියුණු වෙනවා. වානර තත්ත්වයෙන් පසු වානර මානව අවස්ථාවට දියුණු වෙනවා. මේ ආකාරයට වානර මානව අවස්ථාව ඉක්මවා සැබෑ මානව අවස්ථාවට පත් වීමත් භාෂාවේ පහළ වීමත් එකම අවධියක සිදු වුණා කියලයි විද්‍යාඥයන් පිළිගන්නේ.

මේ සම්බන්ධයෙන් පර්යේෂණ කරන්නේ වානරයන්ගේ, මානවයන්ගේ පාෂාණීභූත ඇට සැකිලි, ශීර්ෂ කපාලය ආදිය ආශ්‍රය කර ගෙන. ඒ අනුව කළ කාල සීමා නිර්ණය පදනම් කර ගෙන, කලින් විශ්වාසය තිබුණේ අවුරුදු තුන් ලක්ෂයකට ඉහත සැබෑ මානවයාගේ ආරම්භයත් සමග භාෂාවේ ආරම්භය සිදු වූ බවට. නමුත් 1959 ටැන්සානියාවේ ඔල්ඩුවායි කියන ස්ථානයේ තිබිලා හමු වුණු පාෂාණීභූත ඇට සැකිල්ලක් මාර්ගයෙන් කරන ලද කාල නිශ්චය මගින් නිගමනය කර ඇත්තේ, අවුරුදු දාහත් ලක්ෂ පනස් දාහකට පෙර, මිනිසා සැබෑ මානව තත්ත්වයට පත් වූ බව. ඒ අනුව අපට අනුමාන කරන්න පුළුවන්, භාෂාවේ ආරම්භයත් ඒ තරම් ඈත කාලයක සිදු වූ බව.

**මෙහෙයවන්නා :** ඉතින් එතකොට ඒ සැබෑ මානවයාගේ බිහි වීමත් සමග ම භාෂාව නිපදවා ගත්තේ කොහොම ද කියලා සැකයක් මතු වෙනවා නේද මහාචාර්යතුමනි.

**මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේ:** ඔව්, මානවයාගේ තිබුණ ශක්‍යතා අතර එකක් තමයි භාෂා ශක්‍යතාව, සන්නිවේදන ශක්‍යතාව. ඒ කියන්නේ අදහස් ප්‍රකාශ කිරීම සඳහා ශබ්ද නිකුත් කිරීමේ හැකියාව. අනෙක් සතුන් වගේ ම මිනිසා වානර මානව අවස්ථාවේ දීත් බඩගින්න, වෙනත් විවිධ අවශ්‍යතා ප්‍රකාශ කිරීම සඳහා ශබ්ද යොදා ගන්න ඇති. නමුත් එහෙම නො වෙයි, තමන්ගේ විවිධ අවශ්‍යතා සඳහා මෙන්න මේ ශබ්දමාලාව තෝරා ගන්නා බවට කිසියම් සමාජයක්, සමාජ කණ්ඩායමක් එක් වී සම්මුතියකට පැමිණියා නම්, මෙන්න මේ ශබ්දය මේ අර්ථය සඳහා ආදි වශයෙන් විවිධ ශබ්ද සඳහාත්, ශබ්ද සංයුති ඒ කියන්නේ ශබ්ද දෙකක්, තුනක් හෝ කීපයක එකතුවක් සඳහාත්, මෙන්න මේ විවිධ ශබ්ද හා ශබ්ද සංයුති සඳහා සම්මුතියකට පැමිණීම භාෂාවේ උපත හැටියට හඳුන්වන්න පුළුවන්.

**මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායක:** දැන් බලගල්ලේ මහාචාර්යතුමා ප්‍රකාශ කළ ආකාරයට පැහැදිලි වෙනවා, ඈත ඈත අතීතයේ භාෂාවක් තිබුණේ නෑ. කතා කළේ නෑ. මුලින් ම එක්තරා අවධියක මානව භාෂාව බිහි වුණා. ඉන් පස්සේ එක එක භාෂා ඇති වුණා. ලෝකයේ නොයෙක් තැන්වල ජීවත් වන මානවයන් කතා කරන භාෂා ඇති වෙලා, අද වෙන කොට ජීව භාෂා හත් දහස් ගණනක් පමණ තිබෙන බව කියවෙනවා.

මෙහෙයවන්නාඃ . හත් දහස් ගණනක් කියන්නේ, අපට ඒ සංඛ්‍යාව නිශ්චිතව කිව නො හැකි ද මහාචාර්යතුමනි,

මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායකඃ. භාෂාව කියන්නෙ පොත් පත් වගේ අතට අහු වෙන දෙයක් නො වන නිසා එහෙම කියන්න අමාරුයි. ඉංග්‍රීසි භාෂාව ලෝකය පුරා ම භාවිත කරනවා. චීන භාෂාවත් බොහෝ රටවල භාවිත කෙරෙනවා. ඇතැම් භාෂා කිසියම් ප්‍රදේශයකට සීමා වෙලා තියනවා, අද වෙද්දී භාවිතයේ තිබෙනවා ද දන්නෙ නෑ. වර්තමානයේ අපි කතා කරනවා භාෂා වඳ වී යාමක් ගැන. ඒ නිසා හරියට ම ගණන කියන්න අමාරුයි, අද ලෝකයේ කිසියම් පළාතක මවු බස කියලා තමන්ගෙ බස කියලා භාෂාවක් භාවිත කරනවා. ඒ අනුව භාෂා කොපමණ තියෙනවා ද කියලා හරියට ම කියන්න අමාරුයි. භාෂාවේ උපත ගැන කතා දෙකක් තියෙනවා. භාෂාවේ උපත සහ භාෂාවක උපත කියන්නේ දෙකක්. මානව භාෂාව සහ සිංහල, දෙමළ ආදි එක භාෂාවක උපත කියන්නෙ දෙකක්.

මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේඃ ලෝකයේ මෙපමණ භාෂා තිබෙන බව නිශ්චිතව කියන්න බෑ. භාෂා ශක්‍යතාව හා භාවිත කරන භාෂාව දෙකක්. ලෝකයේ භාවිත කෙරෙන භාෂා ගණන නිවැරදිව ගණනය කරන්න අමාරු යි. කණ්ඩායමකට සන්නිවේදනය කර ගත හැකි ශබ්ද හා අර්ථ සම්මුතියක් අපි භාෂාවක් ලෙස හඳුන්වනවා. ඊට සමාන්තරව ජීවත් වන කොටසක් භාවිත කරන භාෂාවලට උපභාෂා කියලා අපි කියනවා. භාෂා, උපභාෂා කියලා වර්ග දෙකක් තියෙනවා. උපභාෂාවල ප්‍රාදේශික උපභාෂා තිබෙනවා. ඉන්දියාව වගේ රටක් ගත්තා ම එක ප්‍රදේශයක භාවිත වන හින්දී භාෂාව තව ප්‍රදේශයකට වඩා වෙනස්. උතුරේ දකුණේ ආදි වසයෙන් මේ කුඩා රටේ පවා එබඳු වෙනස්කම් එක්තරා ප්‍රමාණයකට අත්දැකලා තියෙනවා. වාග් විද්‍යාඥයෝ භාෂා ගණන් කිරීමේ දී බොහෝ විට උපභාෂාත් සමහරක් භාෂා ගණනට ගන්නවා. ඒ නිසා සමහරු පන්දහසක් සමහරු හයදහසක් ආදි වසයෙන් කියනවා. එකඟතාවකට එන්න අමාරුයි.

මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායකඃ ගණන් කිරීමේ තව ප්‍රශ්නයක් තියෙනවා. ඒ දේශපාලන සීමාව. ස්පාඤ්ඤය හා පුර්තුගාලය කියන්නෙ අසල්වැසි රටවල්. භාෂාව එක වුණාට නම් දෙකක්. එක ම භාෂාවට ස්පාඤ්ඤෙ දි ස්පාඤ්ඤ භාෂාව කියනවා. පුර්තුගාලෙ දි පුර්තුගීසි භාෂාව කියනවා.

මාලදිවයිනේ කතා කරන භාෂාව දිවෙහි බස, මාල් කියලා තව බසක් තියෙනවා.

රුහුණේ ජනතාව ගත්තා ම දැන් නම් සිංහල භාෂාව කතා කරන්නෙ. ඒත් කිසියම් කාරණයක් මත වෙන ම ඒකකයක් වුණොත්, “දැන් අපි ස්වාධීන යි, අපි කතා කරන්නෙ අපේ බස” කියලා වෙන ම බසක් හදා ගන්න පුළුවන්.

මෙහෙයවන්නා: ඔබ දෙපළගේ අදහස් දැක්වීමේ දී භාෂා දහස් ගණනක් තිබෙන බව කියවුණා. අපට ප්‍රශ්නයක් මතු වෙනවා, ආරම්භයේ කතා කළා භාෂාව ජීව විද්‍යාත්මක උරුමයක් බව. මානව පරිණාමයේ දී මුලින් ම භාෂණ ශක්‍යතාව, භාෂා හැකියාව ඇති වෙනවා. දෙවනුව භාෂාව ඇති වෙනවා. මේ දහස් ගණනක් භාෂා අතරේ සම්බන්ධය කෙබඳු ද? අප, නම් වශයෙන් සඳහන් කළා, සිංහල, දෙමළ, හින්දී, ඉංග්‍රීසි, චීන, පුර්තුගීසි, ස්පාඤ්ඤ, මාල්, දිවෙහි ආදි භාෂා ගැන. මේ භාෂා අතරේ ඥාතිත්වයක් පවතිනවා ද? ඒ කෙබඳු සම්බන්ධතාවක් ද ?

මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේ: භාෂා ඥාතිත්වය පිළිබඳ අධ්‍යයනවලට මීට ශතවර්ෂ දෙකකට උඩ දී පමණ යුරෝපයේ උනන්දුවක් ඇති වුණා. නමුත් ශ්‍රී ලංකාවෙත් මේ පිළිබඳව ක්‍රිස්තු වර්ෂ හතරවන සියවසේ ඉඳලා උනන්දුවක් තිබුණු බව හිටපු පුරාවිද්‍යාඥයෙකු වූ මහාචාර්ය සෙනරත් පරණවිතාන සඳහන් කර තිබෙනවා.

භාෂා ඥාති සම්බන්ධතා පිළිබඳ අධ්‍යයනය සෑහෙන තරම් කලක සිට උගතුන් අතර පැවතෙන කුහුල දැනවූ කරුණක් වුණා. ඒ කුතුහලය පදනම් කර ගෙන මූල භාෂා කියන සංකල්පය බොහෝ ශිෂ්ට සමාජවල පහළ වෙච්ච එකක්.

මූල භාෂාව ගැන බෞද්ධ ක්‍රිස්තියානි ආදි සෑම ශිෂ්ටාචාරයක ම උනන්දුවක් දක්වා තිබෙනවා. මූල භාෂා සම්බන්ධයෙන් බෞද්ධ මතය හැටියට සලකන මතයක් තියෙනවා මූල භාෂාව හෙවත් මුල් ම භාෂාව පාලි හෙවත් මාගධී කියලා සලකන. බෞද්ධ මතය කිව්වත් මෙය බුදු හාමුදුරුවෝ කිවූ මතයක් නො වෙයි. පළමුවෙන් ම අටුවාචාරීන් තමයි මෙහෙම කියලා තියෙන්නේ. අටුවාචාරී මතයක් කියලා තමයි කියන්න පුළුවන්. **පටිසම්භිදා මග්ග අටුවාව** කියන පොතේ "සා මාගධී මූල භාසා - නරායා ආදිකප්පිකා බ්‍රහ්මණෝ චස්සුතාලාපා - සම්බුද්ධා චරපි භාසරේ' ආදි වශයෙන් ලොව මුල් ම භාෂාව මාගධී බවත් බුදු හාමුදුරුවොත්, බ්‍රහ්මයොත්, කලින් කට හඬක් කනේ නො වැටුණු දරුවොත් කතා කරන්නෙ මාගධී භාෂාවෙන් බවත් කියවෙනවා. අම්මාගේ කට හඬ මුලින් ම ඇසෙන දරුවන්ට අම්මාගේ කට හඬ බලපානවා කියලා කියනවා. මවු බස කියන්නෙ ඒක යි.

මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායක: ලෝකයේ ඇතැම් රටවල් තියනවා පිතු බස දකින්න පුළුවන්. ජර්මනිය ගත්ත ම පිතෘ භාෂා, පිතෘ භූමිය කියලා හඳුන්වන්නේ,

මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේ: භාෂාව සම්බන්ධයෙන් බොහෝ සමාජ මවට ගෞරව කර තිබෙනවා. වෙනත් භාෂාවක් කන නො වැටී පළමුවෙන් කතා කළොත්, දරුවෙක් කතා කරන්නේ පාලි භාෂාව කියලා අස්සුතාලාප යන යෙදුමෙන් කියවෙනවා. ඒ සම්බන්ධයෙන් පර්යේෂණයක් කළ බවටත් **පටිසම්භිදා මග්ග අටුවාවේ** සඳහන් වෙනවා.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

"මාතා දමිළී පිතා අන්ධකෝ "
මව දෙමළ භාෂාව කතා කරනවා. පියා අන්ධක, ඒ කියන්නෙ ආන්ද්‍රා, අන්ධර දෙමළ කතා කරනවා.

මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායක: අන්ධර දෙමළ ම නෙවෙයි, ආන්ද්‍ර දෙමළ නේද? (සිනාසෙමින්)

මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේ: ඔව්. ඒ මවගේ කට හඬ මුලින් ම ඇසුණොත් දරුවා දෙමළ භාෂාව කතා කරනවා. පියාගේ කට හඬ කලින් කන වැටුණොත් ආන්ද්‍ර දෙමළ භාෂාව කතා කරනවා කියලා අටුවාවේ සඳහන් වෙනවා.

මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායක: විජය කුමාරයා මදුරා දේශයෙන් භාර්යාවක් ගෙනාවනේ. මව දකුණු ඉන්දියානු භාෂාවක් කතා කරන්න ඇති. පියා කතා කළේ වංග වගේ භාෂාවක් වෙන්න ඇති.

මෙහෙයවන්නා: භාෂා අතරේ සම්බන්ධතා ගැන අපි කතා කළා. ඔබතුමා දැන් කතා කළා ආන්ද්‍ර දෙමළ, දෙමළ ගැන. භාෂා සියල්ල ම එක ම පවුලක සාමාජිකයො ද? වෙනස්කම් තිබෙනවා ද?

මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේ: වෙනස්කම් තිබෙනවා. ඒ ගැන තමයි අපි ඊළඟට කතා කරන්නේ. මූල භාෂා සංකල්පය. **බයිබලයේ පරණ තෙස්තමේන්තුවේ** හැටියට දෙවියෝ මුලින් ම කතා කළ භාෂාව දෙවියන්ගේ භාෂාව, ඒ කියන්නේ හීබ්රූ භාෂාව තමයි මූල භාෂාව. ඒ එක මතයක්.

ග්‍රීක ජාතික ඉතිහාසඥයකු වන හෙරඩෝටස්ට අනුව ක්‍රිස්තු පූර්ව හයවන සියවසේ මිසරයේ සාමිතිකස් කියන රජතුමා මූල භාෂා පර්යේෂණයක් කර තිබෙනවා, කතා කිරීමේ හැකියාව අහිමි කරන ලද ගර්භිණී කාන්තාවක්, මිනිස් කට හඬක් නැති පරිසරයක එළකවල් සහිතව රඳවා ඇයට දරුවා ලැබෙන්නට සැලැස්සුවා ලු. දරුවා වර්ධනය වෙලා කතා කරද්දි මුලින් ම කිව්වේ 'බෙකොස්' කියලා ලු. රජ්ජුරුවෝ මේ වචනය ලෝකයේ මොන භාෂාවේ ද කියලා හොයන්න කටයුතු යෙදුවා. හොයා ගෙන යද්දී වර්තමානයේ සුළු ආසියාව යනුවෙන් හැඳින්වෙන ප්‍රදේශයේ ව්‍යවහාර වුණු ෆ්රීජියන් කියන භාෂාවේ වචනයක් බව හොයා ගෙන තිබෙනවා. මේ භාෂාව දැනට ව්‍යවහාරයේ නැති භාෂාවක්. ෆ්රීජියන් භාෂාවෙන් 'බෙකොස්' කියන්නෙ පාන්වලට. ලෝකයේ මුල් ම භාෂාව ෆ්රීජියන් බවට මේ පර්යේෂකයන් විශ්වාස කළා.

මෙහෙයවන්නා: මේක හරි ම රසවත් වෘත්තාන්තයක්. මිනිස්සුන්ට කුතුහලයක් තිබුණා, පැරණි ම භාෂාව කුමක් ද කියලා දැන ගැනීමට. ඒ සෙවීමට ගත් ප්‍රයත්නයේ ප්‍රතිඵලයක් තමයි ඔබතුමා සඳහන් කළේ.

මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායක: පරීක්ෂණයක් නෙ, කළේ. බසක් නෑසෙන පරිසරයක තියලා බැලුවා.

මෙහෙයවන්නා: මෙතැන දී තේරුම් අරන් තියෙනවා, භාෂාවක් ග්‍රහණය කර ගන්නේ, භාෂා උපාර්ජනය සිදු වන්නේ කනට ඇසෙන දේ පදනම් කර ගෙන බව. භාෂාව කියන්නේ ලේ උරුමයෙන් ලැබෙන ආවේණික දෙයක් නෙවෙයි කියලා.

මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායකඃ නෑ, නෑ, භාෂාව කායිකව ලැබෙන දෙයක් නො වෙයි. පරිසරයෙන් ලබා ගන්නා දෙයක්. චීන දෙමාපියන්ගෙ දරුවෙක් මාතර ප්‍රදේශයේ ඇති දැඩි වුණොත් රුහුණු සිංහල ව්‍යවහාරය ඉගෙන ගන්නවා.

මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේ: භාෂා ශක්‍යතාව එකක්. භාවිත කරන භාෂාව තව එකක්. භාෂා ශක්‍යතාව උපතින් ලැබුණත් භාවිත කරන භාෂාව ලබන්නේ පරිසරයෙන්. එක්තරා ආකාරයකට මවු බස කියන්නේ අර්ධ සත්‍යයක්. ඉංග්‍රීසි කතා කරන සිංහල මවුපියො දෙන්නෙකුට එංගලන්තයෙදි උපදින දරුවෙකුට මවු බස වෙන්නෙ ඉංග්‍රීසි භාෂාව.

මෙහෙයවන්නා: භාෂාව කියන්නෙ සංස්කෘතික උරුමයක්. භාෂාව පරම්පරාවෙන් පරම්පරාවට ගෙන යන්නේ භාෂාව මගින්. ඔබතුමා භාෂාව සංස්කෘතියේ වාහකය කියා දක්වා තිබෙනවා.
සංස්කෘතියක් නියෝජනය කරන්නේ, නිරූපණය කරන්නේ භාෂාව මගින්, ඊළඟ පරම්පරාවට සංස්කෘතිය ගෙන යන්නේ භාෂාව මගින්. භාෂාව හා සංස්කෘතිය අතර ඇත්තේ අවියෝජනීය සම්බන්ධතාවක්.

මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායකඃ භාෂාව අනන්‍යතාවේ ලක්ෂණයක්. මම සිංහල කියලා කියන්නේ මගේ මව, මවගේ මව සිංහල කතා කළ නිසා. මගේ රූපයේ තියෙන මුහුණුවරක් නැත්නම් ලේවල තියෙන දෙයක් නෙවෙයි. මෙය පසු කලෙක දී වෙනස් වෙන්න පුළුවන්. මව සිංහල වුණත් එංගලන්තයේ උපදින දරුවකුට මවු බස වෙන්නෙ ඉංග්‍රීසි.

මෙහෙයවන්නා: අපි මේ සංවාදයේ වැදගත් තැනකට ප්‍රවිෂ්ට වුණා. අපට සිංහල කියන්නේ සංස්කෘතික උරුමය හේතුවෙන්. මේ සංස්කෘතික උරුමයේ මුල සොයා යෑම, අපේ අනන්‍යතාව පැහැදිලි කොට ගැනීම, භාෂාව මාර්ගයෙන් මේ අනන්‍යතාව විදහා දැක්වීම යි, මේ වැඩසටහන් මාලාවේ අරමුණ. සිංහල භාෂාවේ මේ අනන්‍යතාව, ලොව දහස් සංඛ්‍යාත භාෂා අතරේ සිංහල භාෂාව පිහිටුවිය හැකි ස්ථානය ගැන අපි ඉදිරියේ දී මෙබඳු වැඩසටහනකින් සාකච්ඡා කරමු.

ශ්‍රී ලංකා ගුවන්විදුලි සංස්ථාව හා ශ්‍රාවක ජනයා වෙනුවෙන්, මහාචාර්ය විමල් ජී. බලගල්ලේටත් මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායකටත් මගේ කෘතඥතාව පිරිනමනවා, මේ රසවත් එමෙන් ම වැදගත් කරුණු අපට අනාවරණය කර දීම පිළිබඳව. ආයුබෝවන්!

## අරුත් පැහැදිලි කිරීම

| | |
|---|---|
| සංස්කෘතික ජයග්‍රහණය | - මානව සමාජය විසින් සංස්කෘතික විකාසනයේ ප්‍රතිඵල වසයෙන් ඇති කර ගන්නා ලද හැකියා හා සොයා ගැනීම් |
| පරිණාමවාදය | -යමක ක්‍රමික විකාසනය යි; අතීතයේ විසූ ජීවීන් විවිධ වෙනස්කම්වලට ලක් වීමෙන් අද දක්නට ලැබෙන ජීවීන් ඇති වූ බව පවසන න්‍යාය පරිණාමවාදය යි. ජීවීන් මෙන් ම සමාජය හා සංස්කෘතිය ද ක්‍රමයෙන් විකාසනය වන බව මේ න්‍යායෙන් පැහැදිලි කෙරේ. |
| පුනරුත්පත්තිය | - පුනර් + උත්පත්තිය, නැවත ඉපදීම |
| කල්ප විනාශයකින් | - හින්දු හා බෞද්ධ ග්‍රන්ථවලට අනුව ලෝකයේ හෝ විශ්වයේ හෝ ආරම්භයේ සිට අවසානය තෙක් කාලය කල්පයකි. එක් කල්පයක් කෙළවර ලෝකය විනාශයට පත් වෙතැයි කියනු ලැබේ. |
| ක්ෂුද්‍ර ප්‍රාණීන් | - පියවි ඇසට නො පෙනෙන අතිශය කුඩා ජීවීන් |
| පාෂාණීභූත | - ෆොසිල බවට පත් වූ; අතීතයේ විසූ සතුන් හා ශාක සහමුලින් ම හෝ කොටස් වසයෙන් මෙන් ම සතුන්ගේ අඩි සටහන් වැනි දෑ ද ඒවාහි මුල් ස්වරූපය පෙන්නුම් කෙරෙන පරිදි පස් බවට පත් වී ආරක්ෂා වී තිබීම. |
| ශීර්ෂ කපාලය | - හිස් කබල |
| කාල සීමා නිර්ණය | - කුමන කාලයකට අයත් දැයි විද්‍යාත්මක ක්‍රම උපයෝගි කර ගනිමින් තීරණය කිරීම |
| සම්මුතිය | - පිළිගැනීම/එකඟතාව |
| භාෂා උපාර්ජනය | -මිනිස් ළදරුවකු භාෂාවක් ඉගෙන ගන්නේ තමා අවට ව්‍යවහාර වන භාෂාව ශ්‍රවණය කිරීමෙනි. ඒ සඳහා ඔහුගේ ශරීරයේ ඉන්ද්‍රිය කිහිපයක් විශේෂයෙන් හැඩ ගැසී තිබේ. |

| | |
|---|---|
| භාෂා ඥාතිත්වය | - ලෝකයේ ව්‍යවහාර කෙරෙන විවිධ භාෂා එක් පොදු භාෂාවකින් ඇති වී වෙනස් භාෂා බවට පත් වී ඇති බව පිළිගැනේ. එවැනි සම්බන්ධතා සහිත භාෂා එක ම භාෂා පවුලකට අයත් සේ සැලකෙයි. සිංහල භාෂාව නූතන ඉන්දියානු භාෂා වන හින්දී, බෙංගාලි, ගුජරාටි, උර්දු ආදි භාෂා සමග මෙන් ම පැරණි ඉන්දියානු භාෂා වන සංස්කෘත හා පාලි සමගත් ඉංගිරිසි, ප්‍රංස, ජර්මන් ආදි නූතන යුරෝපීය භාෂා හා පැරණි ග්‍රීක්, ලතින් භාෂා සමගත් ඥාතිත්වයක් ඇති භාෂාවකි. මේ සියල්ල එක් භාෂා පවුලකට (ඉන්දු- යුරෝපීය භාෂා පවුල) අයත් සේ වර්ග කෙරේ. |
| මූල භාෂා | - ඥාතිත්වයක් සහිත විවිධ භාෂා සියල්ලට ම පොදු වූ පැරණි එක් භාෂාවක් පැවති බව භාෂාඥයන්ගේ මතය යි. ඉහත විස්තර කළ ඉන්දු-යුරෝපීය පවුලට අයත් භාෂාවලට මුල් වූයේ එවැනි එක් පැරණි භාෂාවක් බව සැලකෙයි. එය ඉන්දු-යුරෝපීය මූල භාෂාව යනුවෙන් නම් කෙරේ. |
| වෘත්තාන්තයක් | - කතාවක් |
| වාහකය | - ගෙන යන්නා |
| අවියෝජනීය | - වෙන් කළ නො හැකි |
| අනන්‍යතාව | - තමාට ම අයත් බව |

## අවබෝධය

1. **පාඩමේ ඇතුළත් ගුවන්විදුලි සාකච්ඡාවට පදනම් වී ඇති කාරණය කුමක් ද?**
2. **භාෂාවේ ආරම්භය පිළිබඳ මූලික මතවාද නිර්මාණය වී ඇත්තේ කුමන කාරණා පදනම් කර ගෙන ද?**
3. **භාෂාවේ උපතට සමගාමීව සිදු වූ මානවයාගේ වර්ධනීය අවස්ථාව කුමක් ද?**
3. **ලෝකයේ පවත්නා භාෂා ගණන නිශ්චිතව ප්‍රකාශ කිරීමට නො හැක්කේ කුමන හේතු නිසා ද?**
4. **භාෂාව සංස්කෘතියේ වාහකය ලෙස හඳුන්වන්නේ ඇයි?**

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පාඩමෙන් උපුටා ගන්නා ලද පහත ඡේද හොඳින් කියවා, එක් එක් ඡේදයේ අදහස් සාරාංශ කොට ලේඛන ව්‍යවහාරයෙන් ලියන්න.**

i. මානවයාගේ තිබුණ ශක්‍යතා අතර එකක් තමයි භාෂා ශක්‍යතාව, සන්නිවේදන ශක්‍යතාව. ඒ කියන්නේ අදහස් ප්‍රකාශ කිරීම සඳහා ශබ්ද නිකුත් කිරීමේ හැකියාව. අනෙක් සතුන් වගේ ම මිනිසා වානර මානව අවස්ථාවේ දීත් බඩගින්න, වෙනත් විවිධ අවශ්‍යතා ප්‍රකාශ කිරීම සඳහා ශබ්ද යොදා ගන්න ඇති. නමුත් එහෙම නො වෙයි, තමන්ගේ විවිධ අවශ්‍යතා සඳහා මෙන්න මේ ශබ්දමාලාව තෝරා ගන්නා බවට කිසියම් සමාජයක්, සමාජ කණ්ඩායමක් එක් වී සම්මුතියකට පැමිණියා නම්, මෙන්න මේ ශබ්දය මේ අර්ථය සඳහා ආදි වශයෙන් විවිධ ශබ්ද සඳහාත්, ශබ්ද සංයුති ඒ කියන්නේ ශබ්ද දෙකක්, තුනක් හෝ කීපයක් එකතුවක් සඳහාත්, මෙන්න මේ විවිධ ශබ්ද හා ශබ්ද සංයුති සඳහා සම්මුතියකට පැමිණීම භාෂාවේ උපත හැටියට හඳුන්වන්න පුළුවන්.

ii. ග්‍රීක ජාතික ඉතිහාසඥයකු වන හෙරඩෝටස්ට අනුව ක්‍රිස්තු පූර්ව හයවන සියවසේ මිසරයේ සාමිතිකස් කියන රජතුමා මූල භාෂා පර්යේෂණයක් කර තිබෙනවා, කතා කිරීමේ හැකියාව අහිමි කරන ලද ගර්භිණී කාන්තාවක්, මිනිස් කට හඬක් නැති පරිසරයක රැකවල් සහිතව රඳවා ඇයට දරුවා ලැබෙන්නට සැලැස්සුවා ලු. දරුවා වර්ධනය වෙලා කතා කරද්දි මුලින් ම කිව්වේ 'බෙකොස්' කියලා ලු. රජ්ජුරුවෝ මේ වචනය ලෝකයේ මොන භාෂාවේ ද කියලා හොයන්න කටයුතු යෙදුවා. හොයා ගෙන යද්දී වර්තමානයේ සුළු ආසියාව යනුවෙන් හැඳින්වෙන ප්‍රදේශයේ ව්‍යවහාර වුණු ෆ්රීජියන් කියන, භාෂාවේ වචනයක් බව හොයා ගෙන තිබෙනවා. මේ භාෂාව දැනට ව්‍යවහාරයේ නැති භාෂාවක් ෆ්රීජියන් භාෂාවෙන් 'බෙකොස්' කියන්නෙ පාන්වලට. ලෝකයේ මුල් ම භාෂාව ෆ්රීජියන් බවට මේ පර්යේෂකයන් විශ්වාස කළා.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **කණ්ඩායම් පහකට බෙදී පහත දැක්වෙන මාතෘකා යටතේ බුද්ධි මණ්ඩල සාකච්ඡා පවත්වන්න.**
   i. ඩෙංගු උවදුර දුරු කරමු
   ii. පොත් කියවීමේ වැදගත්කම
   iii. පාරිසරික අර්බුද නිර්මාණය කරන්නේ මිනිසා ම ය.
   iv. දළදා පෙරහැර
   v. සී. ඩබ්ලිව්. ඩබ්ලිව්. කන්නන්ගර මැතිතුමා අධ්‍යාපන ක්ෂේත්‍රයට කළ මෙහෙවර
2. **'භාෂාවක උපත පිළිබඳ පරිණාමවාදී මතය' යන මාතෘකාව යටතේ කථාවක් පවත්වන්න.**

# රාජකාරි හා ව්‍යාපාරික ලිපි ලිවීම

විවිධ රාජකාරි කටයුතු සම්බන්ධයෙන් අපට ලේඛනගත තොරතුරු සන්නිවේදනය කිරීමට සිදු වෙයි. එසේ ඉදිරිපත් කෙරෙන ලේඛන රාජකාරි ලිපි වශයෙන් නම් කෙරේ. රාජ්‍ය අමාත්‍යාංශ, දෙපාර්තමේන්තු, මණ්ඩල හා වෙනත් රාජ්‍ය ආයතන සමග මෙන් ම පෞද්ගලික අංශයේ ආයතන සමග ද රාජකාරි කටයුතු සිදු කිරීමේ දී මෙවැනි ලිපි ඉදිරිපත් කළ යුතු වේ.

වෙළඳාම මූලික කරගත් විවිධ ව්‍යාපාරික කටයුතු සම්බන්ධයෙන් ද තොරතුරු සන්නිවේදනය කිරීම සඳහා ලිපි ලිවීම සිදු වෙයි. එසේ ව්‍යාපාරික කටයුතු සම්බන්ධව ඉදිරිපත් කෙරෙන ලේඛන ව්‍යාපාරික ලිපි වශයෙන් නම් කෙරේ.

පෞද්ගලික ලිපියකත් රාජකාරි ලිපියකත් අතර ඇති වෙනස ඔබ පහළ ශ්‍රේණිවල දී හඳාරන්නට ඇත. පෞද්ගලික ලිපියක් අපට කිසිදු ආකෘතියකට අනුව නො ගොස් නිදහසේ ලිවිය හැකි ය. එහෙත් රාජකාරි හා ව්‍යාපාරික ලිපියක් එසේ ලිවීමට නො හැකි වේ.

රාජකාරි ලිපියක යවන්නාගේ ලිපිනය මෙන් ම ලබන්නාගේ ලිපිනය ද සඳහන් කළ යුතු ය. ආමන්ත්‍රණය සඳහන් කිරීම අත්‍යවශ්‍ය නො වේ. රාජකාරි/ව්‍යාපාරික ලිපියක එය ලිවීමට පදනම් වූ කාරණය සංක්ෂිප්තව දැක්වෙන මාතෘකාවක් තිබිය යුතු ය.

රාජකාරි ලිපියේ මැද කොටස, එනම් අන්තර්ගතය, අදාළ කාරණය පැහැදිලි වන සේ ලිවිය යුතු ය. මෙහි ද සංක්ෂිප්තව එමෙන් ම අදාළ කරුණු පමණක් සටහන් කිරීම සුදුසු ය. එම කරුණු අනුපිළිවෙළින් පෙළ ගැස්වීම ද වැදගත් වේ. සාහිත්‍ය නිර්මාණයක දී මෙන් වර්ණනාත්මක භාෂා ශෛලියක් භාවිත කරනු වෙනුවට, ඍජුව ම අදාළ කාරණය පැහැදිලි වන ආකාරයට ලිපිය ලිවිය යුතු ය. අපේක්ෂිත කාර්යය ඉටු කර ගැනීමට අවශ්‍ය සියලු ම තොරතුරු පැහැදිලිව ඇතුළත් කළ යුතු ය.

එදිනෙදා ජීවිතයේ දී රාජකාරි ලිපි ලිවීමට සිදු වන අවස්ථා කිහිපයක් මෙසේ ය.

1. අපගේ රාජකාරි අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීම සඳහා
2. රාජකාරි කටයුතු සම්බන්ධයෙන් එවූ ලිපියකට පිළිතුරු සැපයීම සඳහා
3. රාජකාරිමය වශයෙන් ඉටු නොවූ කරුණක් පිළිබඳ යළි සිහි ගැන්වීම සඳහා
4. නිරත වී සිටින රාජකාරියේ අවශ්‍යතා සඳහා ආදි වශයෙනි.

රාජකාරි/ව්‍යාපාරික ලිපි ලිවීමේ ආකෘති සටහනක් 10 ශ්‍රේණියේ දී ඔබ ඉගෙන ගෙන ඇත.

ඊළඟ පිටුවේ දැක්වෙන්නේ රාජකාරි ලිපියක ආදර්ශයකි.

විදුහල්පති,
විද්‍යාචන්ද්‍ර විද්‍යාලය,
උඩමල්වෙල.
2020-02-17

සභාපති,
ශ්‍රී ලංකා රූපවාහිනී සංස්ථාව,
කොළඹ 07.

<u>රූපවාහිනී සංස්ථාව නැරඹීමට අවසර ලබා ගැනීම</u>

අප විද්‍යාලයේ 11 ශ්‍රේණියේ ඉගෙනුම ලබන ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන්ගේ වාර්ෂික අධ්‍යාපන චාරිකාව 2020-05-12 දිනට යෙදී තිබේ.

මෙවර එම චාරිකාවේ දී ග්‍රහලෝකාගාරය, ජාතික කෞතුකාගාරය ආදි ස්ථාන නැරඹීමට සිසුන් රැගෙන යෑමට අපේක්ෂා කෙරේ. එමෙන් ම එහි දී රූපවාහිනී සංස්ථාව නැරඹීම හා එහි ස්වභාවය හඳුනා ගැනීම 11 ශ්‍රේණියේ ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන්ට වැදගත් බව ආචාර්ය මණ්ඩලය යෝජනා කර සිටියි.

එබැවින් 2020-05-12 දින 11 ශ්‍රේණියේ ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන් 200ක් ඇතුළු 250ක පමණ කණ්ඩායමකට රූපවාහිනී සංස්ථා පරිශ්‍රයට ඇතුළු වීමට සහ රූපවාහිනී සංස්ථාව නැරඹීමට අවසර ලබා දී, ඊට අවශ්‍ය පහසුකම් සලසා දෙන ලෙස ගෞරවයෙන් ඉල්ලා සිටිමි.

ස්තුතියි,

..................................
පී. ඩබ්ලිව්. විද්‍යාසේකර
විදුහල්පති

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

**පහත සඳහන් සිද්ධි සඳහා රාජකාරි ලිපි ලියන්න.**

i. ඔබ ජීවත් වන ගමේ සිට ඉගෙනුම ලබන විදුහල දක්වා ගමන් ගැනීම සඳහා පාසල් බස් රථයක් යොදවන ලෙස ඉල්ලා ඔබට අදාළ පළාතේ ඩිපෝ අධිකාරිවරයාට ලියුමක් ලියන්න.

ii. ඔබේ පාසලේ පැවැත්වෙන නිර්මාණ වින්දන වැඩසටහන ආවරණ කිරීම සඳහා පැමිණෙන ලෙස ආරාධනය කරමින් මාධ්‍ය ආයතනයකට රාජකාරි ලිපියක් ලියන්න.

iii. ඔබ ලේකම් ධුරය දරන රත්මල්ගම එක්සත් සුබ සාධක සංගමය ප්‍රදේශවාසීන්ගේ පානීය ජල අවශ්‍යතාව සපුරා ලීම සඳහා ග්‍රාමීය ජල ව්‍යාපෘතියක් ආරම්භ කර ඇතැයි සිතන්න. මේ ජල ව්‍යාපෘතිය ක්‍රියාත්මක කෙරෙන්නේ මැණික් ගඟේ ජලය ලබා ගෙන එය පිරිපහදු කර ග්‍රාමීය ජනතාවට බෙදා හැරීමෙනි. මේ සඳහා මිලියන 2ක මුදලක් ඔබ සමිතියට රජයෙන් ලැබී ඇති බැවින් ජල ව්‍යාපෘතිය ක්‍රියාත්මක කිරීමට අවශ්‍ය ජල මෝටර්, ජලනළ හා ඒවා සඳහා අවශ්‍ය උපාංග, ජල ටැංකි සඳහා අවශ්‍ය ද්‍රව්‍ය සමිතියට ලබා ගැනීම පිණිස බදුල්ල මහා වීදියේ පිහිටි ජයසේන (පෞද්ගලික) වෙළඳ මධ්‍යස්ථානයේ කළමනාකරු වෙත යැවිය යුතු ව්‍යාපාරික ලිපිය ලියන්න.

iv. කුණු කසළ දැමීමෙන් සිදු වන පරිසර හානි වළක්වා ලීම සඳහා නිසි ක්‍රියාමාර්ගයක් ගන්නා ලෙස ඉල්ලා ඔබ පළාතේ මහජන සෞඛ්‍ය පරීක්ෂකවරයාට ලියන ලිපිය සකස් කරන්න.

# 13 බහුවිධ මාධ්‍ය භාවිතය

මිනිසාගේ මූලික ම සන්නිවේදන ක්‍රමය කථනය යි. කථනය මගින් අදහස් ඉදිරිපත් කිරීම, එදිනෙදා ජීවිතයේ දී මෙන් ම විශේෂ අවස්ථාවල දී ද වැදගත් වේ. විශේෂ අවස්ථාවල දී කරන ඉදිරිපත් කිරීම් වඩාත් සාර්ථකව සහ කාර්යක්ෂමව ඉටු කර ගැනීමට භාවිත කළ හැකි විවිධ මාධ්‍ය පවතී. භූමිකා රංගන, පිටු පෙරළන, උඩිස් ප්‍රක්ෂේපක (OHP – Over Head Projector) බහු මාධ්‍ය ප්‍රක්ෂේපක (Multimedia Projector) හා පෝස්ටර් එබඳු මාධ්‍ය කිහිපයකි.

යම් කිසි ඉදිරිපත් කිරීමක් විචිත්‍ර වීමට හා ආකර්ෂණීය වීමට එබඳු බහුවිධ මාධ්‍ය භාවිතය හේතු වෙයි. වඩාත් ආකර්ෂණීය ලෙස ඉදිරිපත් කිරීම නිසා ග්‍රාහකයාට එය ග්‍රහණය කර ගැනීමට ලැබෙන පිටුබලය ද අතිමහත් ය.

මේ මාධ්‍ය අතරින් සමහරක් නව තාක්ෂණික මෙවලම් ය. ඒවා නිවැරදිව භාවිතය පිළිබඳ පුහුණුවක් ලැබීම ද අවශ්‍ය වේ. ඉදිරිපත් කිරීමට නියමිත කාරණය වඩාත් හොඳින් සම්ප්‍රේෂණය කිරීමට ඒ සඳහා වඩාත් උචිත මාධ්‍යයක් තෝරා ගැනීම ද ඉවහල් වේ. ඒ ඒ මාධ්‍යයේ ගුණාංග හඳුනා ගෙන ඊට අනුරූපව සිය ඉදිරිපත් කිරීම සකස් කර ගත යුතු ය. මේ පාඩම, බහුවිධ මාධ්‍ය භාවිතයෙන් කෙරෙන ඉදිරිපත් කිරීම් පිළිබඳ සරල මග පෙන්වීමකි.

බහුවිධ මාධ්‍ය භාවිතය සංකේතවත් කරන කාටූන් චිත්‍ර නිර්මාණය කරන ලද්දේ දමින්දි කෞශල්‍යා කොළඹගේ මෙණෙවිය විසිනි.







උඩමල්වෙල විද්‍යාචන්ද්‍ර විද්‍යාලයේ දැන්වීම් පුවරු, ඉහත පෝස්ටරයෙන් සැරසී තිබිණි.

නියමිත දිනය එළඹිණි. ප්‍රධාන ආරාධිත අමුත්තා කැටුව විදුහල්පතිතුමා ප්‍රමුඛ ආචාර්ය මණ්ඩලය ශාලාවට පිවිසුණහ. පොල්තෙල් පහන දැල්වීමෙන් අනතුරුව අමුත්තන් පිළිගනිමින් සිංහල සංගමයේ වාර්ෂික වැඩසටහන ඉදිරිපත් කළේ සංගමයේ සභාපති යහදසනි විජේවර්ධන ශිෂ්‍යාව යි. ඇය සිංහල සංගමයේ ක්‍රියාකාරිත්වය පැහැදිලි කිරීම සඳහා බහු මාධ්‍ය ප්‍රක්ෂේපකය උපයෝගී කර ගත් අතර එහි දී ඡායාරූප හා වීඩියෝ දර්ශන ඇසුරෙන් සංගමයේ වාර්ෂික ක්‍රියාකාරකම් විස්තර කෙරිණි. ඇගේ කථන ශෛලිය මෙන් ම ඉදිරිපත් කිරීම් සහ විවිධ තාක්ෂණික උපකරණ භාවිතය ද සභාවේ ඇගයීමට ලක් විය.



ඊළඟ අංගය වූයේ 'විවිධ සිංහල අක්ෂර මාලා' යන තේමාව පදනම් කර ගත් ඉදිරිපත් කිරීමකි. එය සිංහල සංගමයේ ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන් පිරිසක් විසින් ඉදිරිපත් කරන ලදි. ඔවුහු විශේෂ රඳවනයක සවි කරන ලද කැලැන්ඩරයක් වැනි උපකරණයක්* වේදිකාවට රැගෙන ආහ. එහි පළමු කොළයේ සටහන්ව තිබුණේ නූතන අක්ෂර මාලාව යි. එය හොඳින් කියවා ධාරණය කර ගැනීමට සභාවට අවස්ථාව ලබා දුන් ඔවුහු ඊළඟ පිටුව පෙරළූහ. එහි සටහන්ව තිබුණේ සිදත් සඟරාවේ ඇතුළත් අක්ෂර මාලාව යි. නූතන සිංහල හෝඩියේ ඇතුළත්, එහෙත් සිදත් සඟරා හෝඩියේ නැති අක්ෂර මොනවා ද යන්න සභාවෙන් විමසමින්, පළමු වර පිළිතුරු ලබා දුන් අයට ත්‍යාග ලබා දීමට කණ්ඩායම කටයුතු කළහ. මේ අන්දමට අනෙක් සිංහල අක්ෂර මාලා ද ඉදිරිපත් කරමින් එකිනෙක සසඳා ප්‍රශ්න විමසීමක් මෙහි දී සිදු විය.



ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන්ගේ කවි ගී ගායනා, නැටුම් ආදි සංස්කෘතිකාංග රැසක් ද ඉදිරිපත් කෙරුණු අතර ඊට අදාළ දර්ශන, බහු මාධ්‍ය ප්‍රක්ෂේපකය මගින් තිරය මත පතිත කෙරිණි. ඊළඟ විශේෂාංගය වූයේ 'සිංහල පාඩම' කෙටි නාට්‍යය යි.

(වේදිකාව මත පන්ති කාමරයක ලෙස පුටු තබා සකස් කර ඇත. සිසුහු ඇතැමෙක් හිඳගෙන පොත් කියවති. ඇතැමෙක් කොළ ගුළි වීසි කරති. ගුරුවරියක ලෙස සැරසුණු ශිෂ්‍යාවක් පැමිණෙයි. ඇය පන්තිය ඉදිරියට පැමිණි විට සිසුහු නැගිට ආයුබෝවන් කියති.)

ගුරුතුමී: ආයුබෝවන්! අද අපේ පාඩම 'සිංහල වර්ණ මාලාව'
(ඇය එම මාතෘකාව වේදිකාව මත ඇති පුවරුවේ ලියයි.)

සිසුවෙක් එක් වර ම නැගිටියි.

සිසුවා: මිස්, වර්ණ කියන්නේ පාටවලට නේද?
(පන්තියෙන් සිනා හඬක් මතු වෙයි)

ගුරුතුමී: හොඳයි දසුන්, වාඩි වෙන්නකො. දැන් කවුරුත් නිශ්ශබ්ද වෙන්න. 'වර්ණ' කියන්නේ පාටවලට කියලා නේ අපි දන්නෙ. හැබැයි අකුරුවලටත් 'වර්ණ' කියලා කියනවා. සිදත් සඟරාවේ "පෙර"පර වණින් තිසි විදිහි ගළපනු සඳ නම්" කියලා නේ සන්ධි හඳුන්වන්නේ. පූර්ව අපර අක්ෂර තමයි 'පෙර පර වණින්' කියන්නේ. එහෙනම් කියන්න බලන්න, සිංහල වර්ණ මාලාව කියන්නේ මොකද්ද කියලා.

සිසුහු: (එක හඬින්) සිංහල හෝඩියට

ගුරුතුමී: බොහොම හොඳයි. සිංහල වර්ණ මාලාව කිව්වත් සිංහල හෝඩිය කිව්වත් අපි හඳුන්වන්නෙ සිංහල අක්ෂර මාලාවට තමයි.

⋆ පිටු පෙරළනය

සිංහල අක්ෂර මාලාව පිළිබඳ පුළුල් අවබෝධයක් ලබා දෙමින් වේදිකාව මත එළිදැක්වුණු භූමිකා රංගනය, සැමගේ සිත් ඇද බැඳ ගත් අංගයක් විය.




ඊළඟ අවස්ථාව එළඹියේ ආරාධිත දේශනය සඳහා ය. ප්‍රධාන ආරාධිතයා වූ මහාචාර්ය සුපසන් කරුණාදේව මහතා ඒ සඳහා වේදිකාවට පැමිණියේ ය. ඔහුගේ දේශනයේ මාතෘකාව වූයේ 'සිංහල අක්ෂරවල පරිණාමය' යි. ආරම්භයේ දී ඔහු පැරණි සිංහල අක්ෂරවල ස්වරූපය පෙන්වීම සඳහා විවිධ යුගවලට අයත් සෙල්ලිපි කිහිපයක සේයාරූ උහිස් ප්‍රක්ෂේපකය භාවිතයෙන් තිරය මත දැක්වී ය.



විදුහල්පතිතුමාට හා සිංහල සංගමය භාර ගුරු භවතුන්ට ප්‍රණාම සම්මාන ප්‍රදානය සහ භාෂා දිනයට සමගාමීව පවත්වන ලද රචනා, දැනුම මිනුම, විවාද, කථික තරගවල ජයග්‍රාහකයන්ට තිළිණ ප්‍රදානය, උත්සවයේ අවසාන අංගය විය.

සිංහල සංගමයේ ලේකම් සසිත් ගුණවර්ධන ශිෂ්‍යයාගේ ස්තුති කතාවෙන් පසු ජාතික ගීය වාදනය කෙරුණේ උත්සවයේ සමාප්තිය සටහන් කරමිනි.

### අවබෝධය

1. ඡායාරූප හා වීඩියෝ දර්ශන ඉදිරිපත් කිරීම සඳහා භාවිත කළ හැකි, පාඩමේ සඳහන් මෙවලම කුමක් ද?
2. අකුරු 'වර්ණ' නමින් හැඳින්වෙන බව තහවුරු කළ හැකි පැරණි නිදර්ශනයක් පාඩමේ ඇතුළත් වේ. ඒ කුමක් ද?
3. ශිෂ්‍යයන් පිටු පෙරළනය උපයෝග කර ගෙන ප්‍රදර්ශනය කළේ කුමක් ද?
4. පාඩමේ සඳහන් පැරණි ව්‍යාකරණ ග්‍රන්ථය කුමක් ද?
5. භාෂා දින උළෙලේ දී උඩිස් ප්‍රක්ෂේපකය භාවිත කෙරුණේ කුමක් සඳහා ද?

## බිත්ති පුවත්පත් ලිපි



බිත්තියක රඳවන ලද විශේෂ පුවරුවක හෝ බිත්තියේ අලවන ලද කඩදාසියක විවෘත ලෙස ප්‍රදර්ශනයට තබා ඇති ප්‍රකාශනයක් බිත්ති පුවත්පතක් ලෙස හැඳින්වේ. බොහෝ විට අතින් ම ලියා අතින් අඳින ලද සිතුවම් යොදා මේවා සකස් කෙරෙයි. පාසල්වල පමණක් නොව විවිධ ආයතනවල ද බිත්ති පුවත්පතක් දැකිය හැකි ය. කිසියම් කාල පරාසයක් තුළ (දෙසතියක්, මාසයක්, ආදි වසයෙන්...) ප්‍රදර්ශනය කෙරෙන බිත්ති පුවත්පත් ලිපි නැවත අලුත් කෙරේ. ප්‍රවෘත්තිමය ලිපි, නිර්මාණාත්මක ලිපි ආදිය බිත්ති පුවත්පතක ලිපි අතර දැකිය හැකි ය.

## සඟරා ලිපි

කිසියම් විශේෂ අරමුණක් තේමාවක් පදනම් කර ගෙන සඟරා සම්පාදනය කෙරේ. සඟරාවක ප්‍රවෘත්තිමය, කාලීන ලිපි මෙන් ම නිර්මාණාත්මක විශේෂාංග ලිපි ද ඇතුළත් වේ. කිසියම් සඟරාවක ඇතුළත් කෙරෙන ලිපි ද අදාළ සඟරාවේ තේමාවට අනුගතව සම්පාදනය කෙරෙයි.



## කතුවැකි

පුවත්පතක හෝ සඟරාවක හෝ ප්‍රධාන සංස්කාරකවරයා (editor) හෝ සංස්කාරක මණ්ඩල සාමාජිකයකු හෝ විසින් කාලීන ප්‍රස්තුතයක් පදනම් කර ගෙන, අදාළ ප්‍රස්තුතය පිළිබඳ ස්වකීය පුවත්පතේ නැතහොත් සඟරාවේ ස්ථාවරය, ආකල්පය පිළිබිඹු කරමින් රචනා කරන ලිපි විශේෂයක් ලෙස කතුවැකි හෙවත් කර්තෘවාක්‍ය හැඳින්විය හැකි ය. වාර්තා, විශේෂාංග ලිපි, තීරු ලිපි කිහිපයක් ඇතුළත් වුව ද එක් පුවත්පතක හෝ සඟරාවක හෝ එක් කලාපයක ඇතුළත් කෙරෙන්නේ එක් කතුවැකියක් පමණකි. එය සමාජයට වැදගත් සියුම් කාරණා ඉස්මතු කරමින් රචිත සරල එහෙත් හරවත් විදග්ධ ලේඛනයක් වීම අවශ්‍ය වේ. අදාළ ප්‍රස්තුතය පිළිබඳ සමබර විවරණයක් වීම කතුවැකියක ලක්ෂණයකි. ඇතැම් පුවත්පත්වල බාහිර පුද්ගලයන් ලවා ලියවා ගන්නා කතුවැකි ද වෙයි. ශ්‍රී ලංකා සාහිත්‍ය මණ්ඩලයේ සහාය ඇතිව සංස්කෘතික කටයුතු දෙපාර්තමේන්තුව විසින් පළ කරන ලද **සාහිත්‍යය** ත්‍රෛමාසික සඟරාවේ 1969 වර්ෂයේ පළමුවන කලාපයේ පළ කෙරුණු කතුවැකිය පහත දැක්වේ. එය මනාව කියවා කතුවැකියක ස්වභාවය අවබෝධ කර ගන්න.

### සිංහල ඉගෙනීමේ මාර්ග පහසු කිරීම

අපට පෙනෙන හැටියට සිංහල ඉගෙනීම සඳහා පහසු මාර්ග තනා ගැනීමේ වැඩපිළිවෙළක් තාම ඉදිරිපත් වී නැත. මේ කරුණ ගැන මේ තාක් අපගේ සැලකිල්ල යොමු නො වීම ලොකු ම අඩුවකි.

සිංහල ව්‍යවහාර භාෂාවේත් ලියන භාෂාවේත් විශාල පරතරයක් පවතී. ජීවමාන භාෂාවක ඒ තත්ත්වය එසේ පැවතීම ස්වභාවයක් වුවත්, ඒ පිළිබඳ පවතින පරතරය හැකි තාක් අඩු විය යුතු බව ය අපේ හැඟීම. ලියා ඉදිරිපත් කරන දෙයෙහි ප්‍රධාන අරමුණ, කියවන්නාට ලියූ දෙයෙහි අදහස නිරවුල්ව අවබෝධ වීමට පහසුකම සැලසීම යි. කථාවෙහි දී මෙන් නො ව, කියැවීමේ දී ලියූ දෙයෙහි ක්‍රමවත් බවක් තිබිය යුතු ය. මේ ක්‍රමවත් බව යි, ලියන-කියන භාෂාවෙහි ඇති විය යුතු පරතරය.

'මම යනවා, අපි වැඩ කළා' වැනි වහර කථාවට මිස ලිවීමට හොඳ නැති බව බොහෝ දෙනාගේ කල්පනාව යි. එහෙත්, සිංහල පහසුවෙන් ඉගෙනීමේ මගක් හැටියට මෙවැනි කථාවහර ලිවීමෙහිදීත් නිවැරදි හැටියට පිළිගැනීමෙහි වරදක් ඇතැයි අපට නො පෙනේ.

ව්‍යාකරණය පහසු කරවීම, ඕනෑ ම ජීව භාෂාවක් ඉගෙනීමට සලසන පහසු මාර්ගය යි. වරක තැනූ වියරණය, ජීවත් වන භාෂාවක හැමදා ම එක සේ පවතින්නේ නැත. ජීවත් වන භාෂාව නොයෙක් අදහස් අරමුණුවලින් වැඩි දියුණු වීම ස්වභාවයකි. ඒ නිසා අවුරුදු සිය ගණනකට පෙර තැනූ ව්‍යාකරණයක් මත ජීවමාන භාෂාවක් ඉදිරියට ගමන් කරවීම කිසි සේත් නො කළ හැක්කකි. එබඳු තැතක් සාර්ථක වන්නේ මළ භාෂාවක් සම්බන්ධයෙන් පමණි.

සිංහල වැනි භාෂාවක් අද මුහුණපා ඇති ගැටලුවකි, ඒ හා සම්බන්ධ වන අනිත් භාෂායත්ත වචන භාවිත ය. අද සිංහල භාෂාවට ඇතුළු වන බොහෝ වචන ඉංග්‍රීසි යි. මේ වචනවලට අමුතු ම වචන නො ගෙන, එම ඉංග්‍රීසි වචන ම සිංහල කර ගැනීම හුඟාක් ම පහසු වගයි. සිංහල වහරට පැමිණි ඇති 'කැර කෝප්පුව, ගරාදිය, බාස්, ඉංග්‍රීසි' ආදි වචන ගැන සිතන විට ඒවා පුර්තුගීසි, ලංදේසි වචන එහෙම පිටින් ම සිංහලට ගෙන ඇති හැටියකි පළ වී ඇත්තේ. ඒ වචන එසේ භාවිත කිරීමෙහි දොසක් ඇතැයි අපට නො පෙනේ. ඒ නිසා ඕනෑ ම නුහුරු වචනයක් සිංහල ව්‍යවහාරයට ගැනීමේ දී පළමුව සලකා බැලිය යුත්තේ සිංහල කටට හුරු වන අයුරු යි. එහි කෘත්‍රිම හුරුවක් කිසි සේත් ඇති කළ නො හැකි යි. උදාහරණයක් වශයෙන් 'බස් රිය' ගැන බලමු. 'බසය' කියා කෘත්‍රිම හුරුවක් දීමට අප කොතෙක් වෑයම් කළත්, සිංහල වහරට හුරු ඒ වචනය 'බස් එක' කියා මයි. ඒ නිසා 'බස් එක' යන්න ම වහරට ගැනීමෙහි වරදක් නො පෙනේ.

ලිවීමේ දී බර වචන භාවිතය ද හැකි තාක් දුරට නැති කර ගැනීම මැනවි. වැරදි වචන බොහෝ දුරට ලියැවෙන්නේ මේ බර වචන භාවිතය නිසයි. මේ කරුණෙහි දී බලපාන ප්‍රශ්නයකි, අල්පප්‍රාණ-මහාප්‍රාණ අකුරු භේදය. පොදුජන ව්‍යවහාරයේ පහසුව තකා සිංහල කටට හුරු නම්, මහාප්‍රාණ අල්පප්‍රාණ කර ලිවීමේ

වරදක් ද නො පෙනේ. ‘අපරාධය-අපරාදයඃ භේදය-බේදය,’ වැනි තැන් ඒ සඳහා සැලකිය යුතුයි. මෙසේ ම ‘ශ, ෂ’ අකුරු දෙකත් ‘න, ණ’ අකුරු දෙකත් සිංහලට හුරු පරිදි ක්ෂමාව-සමාව, කරුණා-කරුනා හැටියට ලිවීම වැරැදි නො විය හැක්කේ පිළිගත් සම්ප්‍රදායක් ඇති කර ගත හොත් පමණි. එහෙයින් මේ ක්‍රමයත් අනුගමනය කිරීම සිංහල ඉගෙනීම පහසු කිරීමේ මාර්ග පාදා ගැනීමකි.

සිංහල මිනිසුන් අතර සිංහල ඉගෙනීම අමාරු, ඉංග්‍රීසි පන්නයට බැසපු අයට පමණ යි. එහෙත් සිංහල ඉගෙනීමේ පහසුකම් සැලසීමේ දී ඔවුන්ට වඩා සැලකිල්ල යොමු කළ යුත්තේ අනෙක් ජාතිකයන් සම්බන්ධයෙනි. විශේෂයෙන් දෙමළ මුස්ලිම් වැනි ජාතිකයන් සිංහල ඉගෙනීමට පෙලඹවීමේ උපක්‍රමයක් හැටියට, සිංහල ඉගෙනීම පහසු කරවීම අද කළ යුත්තක් සේ පෙනේ. ඒ සඳහා ක්‍රමානුකූලව සකස් කළ පොත් පන්තියකත්, ශබ්දකෝෂයකත් අවශ්‍යතාව ඉහළින් ම මතු වී තිබේ. මේ කාර්යය කළ යුතු ප්‍රධාන ආයතන නම්, ලංකාවේ විශ්වවිද්‍යාල යි. එහෙත් සාහිත්‍ය මණ්ඩලය වැනි ආයතනයක් මගින් වුවත්, එය කළ නො හැකි කාර්යයක් නො වේ.

ලීල් ගුණසේකර
පුංචි බණ්ඩාර සන්නස්ගල


**සාහිත්‍යය** - 1969, පළමුවන කලාපය ජනවාරි - මාර්තු

## තීරු ලිපි

කාලීන, ආකර්ෂණීය තේමාවක් පදනම් කර ගෙන ලියැවෙන සංක්ෂිප්ත පුවත්පත් ලිපි විශේෂයක්, තීරු ලිපි ලෙස හැඳින්වෙයි. තීරු ලිපියක ඊට අදාළ ප්‍රස්තුතය පිළිබඳ සමස්ත පුවත්පතේ ආකල්පයට වඩා රචකයාගේ ආකල්පය පිළිබිඹු කෙරේ. එක ම කාරණය පදනම් කර ගත් තීරු ලිපි දෙකක් කතුවරුන්ගේ රචනා ශෛලිය, භාෂා විලාසය, වාක් කෝෂය, සංකේත භාවිතය ආදි කරුණු අනුව විවිධ වේ; එකිනෙකින් වෙනස් වේ. එක ම ලේඛකයා වුව ද වෙනස් මාතෘකා දෙකක දී වෙනස් ශෛලියකට, භාෂා විලාසයකට අනුව තීරු ලිපි සම්පාදනය කරයි. ඇතැම් විට කතුවරු සිය නාමය වෙනුවට ආරූඪ නාමයකින් තීරු ලිපි සම්පාදනය කරති. චන්ද්‍රරත්න මානවසිංහ මහතාගේ **වගතුග** ද දයාසේන ගුණසිංහ මහතාගේ **රයිගම් රාළ හා උකුස්සා** ද අතිශයින් ජනප්‍රිය වූ තීරු ලිපි මාලා ය. තීරු ලිපියක දී භාවිත කරන භාෂා ශෛලිය විවේචනාත්මක ය. පැවසිය යුතු කරුණු කෙටියෙන් නමුත් තියුණු ලෙස පැවසීම ද සාර්ථක තීරු ලිපියක කැපී පෙනෙන ලක්ෂණයකි.

මේ පාඩමේ **වගතුග** තීරු ලිපි මාලාවෙන් ලිපි දෙකක කොටස් ඇතුළත් කර ඇත. එය තීරු ලිපියක ස්වභාවය අවබෝධ කර ගැනීමට ඔබට ඉඩ සලසනු ඇත. එක ම රචකයා තේමා දෙකක දී භාෂාව භාවිත කර ඇත්තේ දෙයාකාරයකට බව ද එයින් පැහැදිලි වේ. කුමාරතුංග පිළිබඳ දැක්වෙන ලිපියේ කුමාරතුංග රචනාවන්හි භාෂා ශෛලියට අනුරූපව සකස් කර ගත් ව්‍යවහාරයක් භාවිත කරන ඔහු ආනන්ද සමරකෝන් පිළිබඳ ලිපියේ දී භාවිත කරන්නේ වෙනස් භාෂා ශෛලියකි.

# හෙළරුව

හෙළ බිම ගලක් කොටා, හෙළ බස් ගල් කටුවෙන් නෙළූ හෙළ රුසේ රුව නම් කුමරතුගු මුනිදස්හුගේ රුව යැ. හෙළ බස් සයුරත නිවෙස් ගත් හෙළ රුස් වෙන් නැබ සරින් පහළ වැ සිටි මේ රන් ගැබාගේ සිහිය, දැන්ම, නුවණ, විමසුම විසින් පතළ වත් සතරෙකි.

**කුරුලු මවක්**

ලැබුණු ලැබුණු දෑ හොටයේ රඳවාගෙන කැදැල්ලේ කුවු කුවු ගාන පැටියන්ගේ තුඩග තබා පොහොනා කුරුලු මවක මෙන් මුනිදසුන්ගේ හිසට අසු වූ දැයක් ඔවුන් සඳහා වෙන් කැරගෙන නො තබා හෙළ බස් කැදැල්ලේ නළියන පැටියන්ගේ තුඩග තැබූ සැටි, ඔවුන්ගේ තටු යම්තමින් ඉඳී ගිය ඇසිල්ලේ මැ දොරට වඩන මඟුලේ තුටු රැව් නගා උදම් වූ සැටි, අද මෙන් මතක ය.

**හෙළ බැතිය**

මුනිදස්හුගේ අළු පෙරහැරටත් සමරු උළෙලටත් පිදුණේ සුපිරිසිදු හෙළ බැතිය යි. එහි පුහුල් ගැති බවක් හෝ කිසිදු කිලුටෙක් නැත් මැ යැ. වාසිය, ලාභය, බලය, තකා පුදන පිදුමෙන්, වඳින වැඳුමෙන්, නමන හිසෙන්, ගයන ගුණයෙන්, යදින යැදුමෙන්, දුඹුලු වැ ගිය මේ යුගයේ දෙස රුස බස ගැන ඇති නියම ළැදියාවෙන් හරසර පෑ හෙළයන් දැක්ම ද මහ පිනෙකි. සැඩ රිවි රුසින් තැවුණු, වැලි කුණාටුවෙන් මිරිකුණු, මරුකතරේ හීල් හෙවණින් සිහිල් දියෙන් යුත් කෙම් බිමක් දැක්ම කවර තරමේ සතුටෙක් ද? මුනිදස්හුගේ අළු තැවරුණු තැන ද හැම සඳපහන් රැයක ම සරසවිය වෙණ වයා නටනු ඇති.

**මෙරු**

දැන් අනේ මුනිදස්නි, දුක්මුසු කතාවකට ද අවසර. දැන් ඇතැම් පුවත්පත් බස් බල්ලනට ගිය කලෙකි. පුවතක් සඳහා නඟන මැයෙක පවා හෙළ යැයි නමෙකුදු ගැවී නැති සේ ය. වෙසෙසින් ම මාස පහක හයක සිට මැ යම් යම් දොසින් බර වැ, පළ වුණු නමුදු 'සිංහල පුවත් පතෙකැ' යි කිව හැකි වැ තිබුණු පසිඳු පුවත්පත් පවා පළ වන්නේ සිංහල බසින් නො ව අණ්ඩර දෙමළුවෙනි. කවර සරසවි තුඹසකින් ඉගිළී ආ මෙරු දැයි සලකා ගත හැකි නොවේ. ලියති. ලියති. දවසින් දවස ම බස බසියි. මුනිදසුන් සමයේ මෙරටැ තුන් වැන්නේ පාසල් දරුවෝ ද මේ රීනියා පුවත්පත් කලාවේදීනට වඩා බසට හුරු වූවෝ වෙති...

වගතුග, ලංකාදීප 1961 මාර්තු 6

# ආනන්ද සමරකෝන්

ආනන්ද සමරකෝන් මහතාගේ අභාවය දැරිය නො හැකි තරමේ දුකකි. ඔහු ගැන නැගෙන ශෝකය ප්‍රකාශ කිරීමේ දී දිවත් පැනත් දෙක ම ගොළු ගැසී යන්නාක් මෙන් දැනේ. නිහඬ අඳුරකට ගෙන ගිය මිනිස් සිතෙන් කුමන ප්‍රකාශයක් බලාපොරොත්තු විය හැකි ද?

**පිදුම**

ජනප්‍රිය ගායකයකු, වාදකයකු, සංගීත ශාස්ත්‍රඥයකු වශයෙන් හැඳින්වීම පමණකින් ගෞරව පූර්වක පූජෝපහාරයක් කිරීම ඔහුගේ සේවාවට ප්‍රමාණවත් නො වේ. ඔහුගෙන් මේ රටේ සංගීතය අමුතු මගකට යොමු වූ ඒ සියුම් රේඛාව දෙස ආපසු හැරී බලන විට ඔහුගේ කලා කෞශල්‍යයට කුමකින් පිදියැ යුතු ද යන හැඟුම නිතැතින් ම මතු වෙයි.

එක මැ දේ ගැන කොතෙකුත් කෑගැසීම ඒ දෙය අරුචි වී යාමට හේතුවක් වන බව බොහෝ දෙනා නො දනිති. බෞද්ධ නාමයෙන් කොතෙකුත් දඹදිව අතීතය ම රැව් පිළිරැව් කළ ගීතයන් පමණට වැඩියෙන් නො ව වැඩියෙනුත් වැඩියෙන් විසිර ගිය යුගයක දී 'ඇසේ මධුර ජීවනයේ ගීතා' යනුවෙන් ගීතය අලුත් මගකට ගෙන ගිය ආනන්ද සමරකෝන් සිංහල රසිකයාගේ සිත රසවත් කළේ ය. සෞන්දර්යය හා ජීවන මාධුර්යය එක් කළේ ය. මිහිර මතු කළේ ය.

**"කොයිබද"**

සිංහලයාට ඔවුන්ගේ ම වටාපිටාවෙහි සැඟවී තිබෙන මිහිර ඔවුන්ගේ ම සිතුවිලිවලින් වැළඳ ගැනීමට හැකියාව සලසා දුන් සමරකෝන්ගේ අපූරු කෝමල මධුරතර ගීතයන්ගේ එළියෙන් මේ රටේ පිපුණු මල් බොහෝ ය. ඒ පිපී වැනී ගිය මල් වටා රැල් බැඳ ගත් බමර මීමැසි ගණයාගේ සංඛ්‍යාව බොහෝ ය. 'පුංචි සුදා සුදු කැටියා' යන ගායනයේ කොයිබ ද උදයේ යන වචන දෙකේ ඇති සිංහල යෙදුම් මගේ නැඹුල් සුවඳ අපගේ ජීවන අතීතයේ ගම්මානයන් ඔස්සේ තෙරක් ඉමක් කොනක් නො දක්නා තැනකට පිහිරා යයි.

**කලාව**

මිනිස්සු ජීවිතය අරභයා වැඩ කටයුතු කරති. ඒ කරන කටයුතු ගැන කතා කරති. එහෙත් ඔවුන්ගේ ජීවිතවල කුමන විධියේ රුචි අරුචිකම් දැවටී තිබේ දැයි සෙවීමට වෙහෙස නො ගනිති. කලාකරුවන් නිහඬ වැ ජීවන ප්‍රීතිය සඳහා සපයන දේ අනුව රුචි අරුචිකම් ගොඩ නැගෙයි. වෙනස් වූ තැනට හෝ වෙනස් වූ කාරණය සිතට නගා ගෙන සොයා බැලීමට මිනිස්සු උනන්දු නො වෙති...

වගතුග, ලංකාදීප 1962 අප්‍රේල් 8



නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

# 14

# රට වටා පද රටා

භාෂාව මානව සංස්කෘතියේ පදනම වශයෙන් සැලකෙයි. මිනිසා සත්ත්ව ලෝකයේ සෙසු සාමාජිකයන්ට වඩා විශිෂ්ට තත්ත්වයක් අත් පත් කර ගෙන ඇත්තේ ද භාෂා ශක්‍යතාව හේතුවෙනි. භාෂාවේ විභවතා උපයෝගි කර ගත් මිනිසා ජීව ලෝකය මෙන් ම ද්‍රව්‍ය ලෝකය ද පාලනය කිරීමේ ශක්තිය තමා සතු කර ගෙන තිබේ. මේ නිසා භාෂාවේ විවිධතා, විෂමතා හැදෑරීම මානව සමාජයේ උන්නතියට හේතු වන කරුණකි. ශ්‍රී ලංකාවේ උපභාෂාමය ව්‍යවහාර හා පරිමිත භාෂා ආශ්‍රිත යෙදුම් කිහිපයක් මේ පාඩමට ඇතුළත් වෙයි. වර්තමානය වන විට ප්‍රාදේශික හා සමාජීය උපභාෂාමය ව්‍යවහාර භාවිතයෙන් ඇත් වන ආකාරය දැක ගත හැකි ය. බහුජන සන්නිවේදන මාධ්‍ය ව්‍යාප්තිය හේතුවෙන් සම්මත ව්‍යවහාර ප්‍රචලිත වීමත් සමාන අධ්‍යාපන අවස්ථාත් ඊට හේතු වී තිබේ.

සිංහලය විවිධත්වයෙන් ද විචිත්‍රත්වයෙන් ද අනූන භාෂාවකි. පරිමිත හා ප්‍රාදේශික ව්‍යවහාර යනු සිංහල භාෂාවේ අපූර්වත්වය ප්‍රකට කරන සුවිශේෂ අංග දෙකකි.

## ප්‍රාදේශික උපභාෂා

කිසියම් ප්‍රදේශයකට විශේෂ වන භාෂා ව්‍යවහාර ප්‍රාදේශික උපභාෂා ලෙස හඳුනා ගත හැකි ය. කිසියම් ප්‍රාදේශික උපභාෂාවක් පැතිර පවත්නා ප්‍රදේශය උපභාෂා කලාපයක් වශයෙන් නම් කෙරේ. රුහුණ, උඩරට, ඌව, දිගාමඬුල්ල, සත්කෝරළය, නුවර කලාවිය ආදිය සිංහල භාෂාවේ ප්‍රධාන ප්‍රාදේශික උපභාෂා කලාප කිහිපයකි.

### රුහුණු උපභාෂාව

රුහුණු උපභාෂාව යනු අද දකුණු පළාත වශයෙන් හැඳින්වෙන ප්‍රදේශයට විශේෂ වූ උපභාෂාව යි. වැල්ලබඩපත්තුව, ගඟබඩපත්තුව, හිනිදුම්පත්තුව, තල්පේපත්තුව, ගිරුවාපත්තුව, මාගම්පත්තුව යන ප්‍රදේශ ඊට අයත් වේ.

| පොදු වහර | රුහුණු ජන වහර |
|---|---|
| කුඹියා | හින්නා |
| ඔබ | ඔහේ |
| පුංචි අම්මා | බාලම්මා |
| මුදුන | කොණ්ඩුව |
| හිමිදිරිය | කළුකපාළිය |
| ලෙලි ගසනවා | ඔයනවා |
| මොකද | මක්කයි |
| කරදිය | කරිජ්ජ |
| කතා කරනවා | දොඩනවා |
| කුඩා | හිච්චි/හින්නි |

### උඩරට උපභාෂාව

වර්තමාන මධ්‍යම පළාත වශයෙන් සැලකෙන කඳුකරයටත් ඉහළ ඌව ලෙස සැලකෙන කඳුකරයටත් හතර කෝරළයටත් විශේෂ වූ උපභාෂාව උඩරට ජන වහර වශයෙන් ගැනේ.

| පොදු වහර | උඩරට ජනවහර |
|---|---|
| මීහරකා | ඇම්බරයා |
| හට්ටි | අප්පල්ලේ |
| මඟුල් කපුවා | කේලම්කාරයා |
| පණිවිඩය | පහිනය |
| හිතුවක්කාරයා | ගුත්තා |
| හිමිදිරිය | හිනිමිදිරිය |
| කරදරය | අකරතැබ්බය |
| නළවනවා | පුන්නනවා |


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

### දිගාමඬුලු උපභාෂාව

වර්තමාන නැගෙනහිර පළාතට හා ඌව පළාතට අයත් බිම්තැන්නපත්තුව, වැව්ගම්පත්තුව, පානම හා වෙල්ලස්සපත්තුව යන ප්‍රදේශවල ව්‍යවහාර වන බස් වහර යි.

| **පොදු වහර** | **දිගාමඬුලු ජනවහර** |
|---|---|
| මව | මෝ/මොවී |
| මහලු කත | හොටි අම්මා |
| බල්ලා | කැටා |
| මීහරක් | බෝල්ලු |
| වලසා | පරියා |
| හොද්ද | කායම |
| කිරිබත් | පුක්කා |
| හෙවණැල්ල | හේමලයා |
| මල්වර වීම | පිලිහොඳ වීම |
| රෝග වැලඳීම | විසාදිය |

### සත්කෝරලේ උපභාෂාව

වර්තමාන වයඹ පළාතට අයත් වැඋඩවිල්ලිහත්පත්තුවටත් රජවන්නිය හා කුමාරවන්නිය ඇතුළත් දෙමළහත්පත්තුව යන ප්‍රදේශවලටත් විශේෂ වූ උපභාෂාව යි.

| **පොදු වහර** | **සත්කෝරලේ ජනවහර** |
|---|---|
| උදැසන | වයිතාලය |
| රණ්ඩුව | හබය |
| පිරිමි ළමයා | කුඩහලුවා |
| මහන්සි වී වැඩ කිරීම | සුමේ |
| හමු වීම | මුලිච්චි වීම/හදි ගැසීම |
| උත්සාහ කරනවා | තතනනවා |
| වගා ළිං | පතහ |
| ජටාව | සුම්බරේ |
| හේන් කෙටීම | වල් ඇල්ලීම |

### සබරගමු උපභාෂාව

රත්නපුර දිස්ත්‍රික්කයට අයත් කුකුළුකෝරළය, අටකලන්කෝරළය, කොළොන්නකෝරළය යන ප්‍රදේශවලට විශේෂ වූ උපභාෂාව යි.

| **පොදු වහර** | **සබරගමු ජනවහර** |
|---|---|
| පදිංචි වීම | පැලපදියම් වීම |
| වැස්ස | ගගුල බානවා |
| අලි අල්ලන පුද්ගලයා | පනිත්තලයා |

විශ්‍රාම ශාලා | මඩම්
අලි ඇල්ලීම | කුරුවෙ රාජකාරිය
කුඩා නිවස | මඩු පැල

### නුවර කලාවියේ උපභාෂාව

උතුරුමැද පළාතට අයත් නුවරගම් පළාත, හුරුලුගම් පළාත, කලාගම් පළාත යන ප්‍රදේශවලට විශේෂ වූ උපභාෂාව යි.

| පොදු වහර | නුවර කලාවියේ ජනවර |
|---|---|
| වැඩිමහලු සහෝදරයා | බක්කා |
| බිරිඳ | මායියා |
| විවාහයට පෙර තරුණියගේ තොරතුරු විමසීම | කෙකිනිපත් ගැසීම |
| නොහික්මුණු තැනැත්තා | මදාවියා |
| පරම්පරාව | සනුහරේ |
| විවාහ වීම | පැල්ගැහීම |
| අලුත් හේන | නවදැලි හේන |
| පැණි කොමඩු | දියදොස් |
| බැවුම | එල්ලංගාව |

## පරිමිත භාෂා

යම්කිසි අවස්ථාවක් හෝ ස්ථානයක් පදනම් කොට ගෙන නිශ්චිත සීමාවක් තුළ භාවිත වන භාෂා, පරිමිත භාෂා ලෙස හඳුන්වනු ලැබේ. විවිධ වෘත්තීන්, ආගමික ස්ථාන, විවිධ සමාජ කණ්ඩායම් හා අභිචාරමය අවස්ථා මුල් කොට ගත් භාෂා ව්‍යවහාර මීට අයත් වේ. ඒ අනුව ධීවර, පතල්, හේන් ආදි වෘත්ති ආශ්‍රිත භාෂා ව්‍යවහාර ද ශ්‍රීපාද වන්දනාව, තොවිල් වැනි අවස්ථා පදනම් කොට ගත් ව්‍යවහාර ද පරිමිත භාෂා ව්‍යවහාර වශයෙන් හඳුනා ගත හැකි ය.

පහත දැක්වෙනුයේ පරිමිත භාෂා කිහිපයකට අදාළ නිදසුන් වචන මාලාවකි.

### කමත් භාෂාව

| පොදු වහර | කමත් බස් වහර |
|---|---|
| කමතේ අළුවලින් යන්ත්‍රයක් ඇඳීම | අළුහන් වැඩීම |
| දෑතින් අල්ලා ගත හැකි තරම් වූ ගොයම් ප්‍රමාණය | උප්පිඩි |
| කොළ මැඩීමට හරකුන් එකට ඈඳා ගැනීම | හරක් කැරැල්ල/ඈඳුත්ත |
| ඈඳුත්තේ නායකයා | මුදුනා |

| | |
|---|---|
| ඇඳුත්තේ සෙසු හරක් සිවුදෙනා | කොළමුත්තා, එළවිස්සා, මට්ටයා, කලාතයා |
| ගොන් දෙන්නකු යෙදූ කැරැල්ල | බාන |
| කුල්ල | යතුර |
| පයින් ගොයම් පාගන විට එළන පැදුර | මාගල |
| වී මැනීමට භාවිත කළ උපකරණයකි. | කුටාලම |
| කාටුව බේරීමට භාවිත කරන උපකරණයකි. | දෙබර අත්ත |

## ධීවර භාෂාව

| පොදු වහර | ධීවර බස් වහර |
|---|---|
| මසුන් මැරීම | පන්න කරනවා |
| දෙදෙනකුට පමණක් යෑමට හැකි ඔරු | වියල් ඔරු |
| කුඹ ගස | හැන් |
| ධීවර කණ්ඩායමේ නායකයා | මරක්කලාහේ |
| ඔරු අයිතිකරුවා | හැන්නදිරාල |
| යොත | බිළී මන්ද |
| වැහි කබාය | ජම්පර කළුව |
| දැල | ජාලය |
| දැල් අදින පුද්ගලයෝ | අම්බාවෝ/ජාලියෝ |
| මාළු වෙළෙඳපොළ | අලුයම්පොළ |

## හේන් භාෂාව

| පොදු වහර | හේන් බස් වහර |
|---|---|
| පාවහන් | වාංපතුල් |
| වයසක මිනිසා | බුඩා |
| පක්ෂීහු | සකලයෝ |
| පක්ෂීන්ට වෙන් කළ කොටස | කුරුලු පාළුව |
| විශාල ගස් ද දැවී ගිය තැන් | අළු පොළ |
| හේන් වපුරා උදලු ගෑ පසු කරු සහිත ලීයකින් රොඩු ඉවත් කිරීම | ගැදැල්ල ගෑම |
| අඳුර වැටෙන වේලාව | අලියන් වෙලාව |
| අලියා | මහ එකා |

## පතල් භාෂාව

| පොදු වහර | පතල් බස් වහර |
|---|---|
| කැට ගල් සහිත පස් තට්ටුව | ඉල්ලම |
| පස් සහ ඉල්ලම් ගොඩට ගැනීමට භාවිත කරන උපකරණයකි. | දබරය |
| හීන් යකඩ කුර | ඉල්ලම් කුර |
| නො වටිනා ගල් | සන්නම් |
| පතලේ පතුලේ සිට ඉල්ලම් ඇති දිශාවන්ට ඉල්ලම් කඩමින් යන මාර්ගය | දෝනාව |
| උදලු තලයක පමණ පස් දැමිය හැකි කුඩා කුඩයක් | කැට කුඩය |
| ඉල්ලම මැණික් වට්ටියට දැමීමට පෙර මහගල් කැට ඉවත් කරන කුඩය | කට්ට කුඩය |
| ගැරීමෙන් පසු පතුලේ ඉතිරි වන කොටස | නාම්බුව |
| ඉහළ මිල කියූ තැනැත්තාට මැණික විකිණීම | ගල දීම |

## ශ්‍රී පාද වන්දනාව ආශ්‍රිත භාෂාව

| පොදු වහර | ශ්‍රී පාද වන්දනාව ආශ්‍රිත බස් වහර |
|---|---|
| ශ්‍රීපාද අඩවිය | දෙයියන්නෙ රට |
| ශ්‍රීපාද කන්ද තරණය | කරුණා කිරීම |
| වන්දනා කණ්ඩායම | නඩය |
| කණ්ඩායමේ නියමුවා | නඩේ ගුරා |
| පළමු වරට වන්දනාවේ යන තැනැත්තා | කෝඩුකාරයා |
| වන්දනාකරුවන්ගේ ගමන් මල්ල | සැහැල්ලුව |
| වැස්ස වහිනවා | ගඟුල බානවා |

ප්‍රාදේශික හා පරිමිත භාෂා පිළිබඳ දැනුවත් වීම මගින් සිංහල භාෂාව හා සිංහල ජනතාව පිළිබඳ වැදගත් වූත් රසවත් වූත් තොරතුරු උකහා ගැනීමට හැකි ය. සාහිත්‍ය නිර්මාණකරණයේ දී භාෂාව සකස් කර ගැනීමට ද මින් අවස්ථාව උදා වේ. චිරන්තන සිංහල සාහිත්‍යය පිළිබඳ විද්‍යාත්මකව විමර්ශනය කිරීමට ප්‍රාදේශික හා පරිමිත භාෂා දැනුම වැදගත් වේ. ජනතාවගේ සංස්කෘතික රටාව හැදෑරීමට මින් ලැබෙන පිටුබලය ඉමහත් ය.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

## අවබෝධය

1. ප්‍රාදේශික උපභාෂා ඇති වීමට බලපෑ හේතු තුනක් දක්වන්න.
2. සිංහල භාෂාවේ ප්‍රාදේශික උපභාෂා කලාප කිහිපයක් නම් කරන්න.
3. පරිමිත භාෂා සඳහා නිදසුන් දක්වන්න.
4. ප්‍රාදේශික උපභාෂා අධ්‍යයනයෙන් ලද හැකි ප්‍රයෝජන නම් කරන්න.
5. ප්‍රාදේශික උපභාෂා පොදු භාෂාවෙන් වෙනස් වන්නේ කවර අංශවලින් ද?

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. ඔබ ජීවත් වන ප්‍රදේශයට ආවේණික වචන කෝෂයක් පිළියෙල කරන්න.
2. මගී ප්‍රවාහනය හා සම්බන්ධව බස් රථ ආශ්‍රිතව ව්‍යවහාර කෙරෙන වචන කෝෂයක් සකසන්න.
3. කේ. ජයතිලක සූරීන්ගේ 'චරිත තුනක්' නවකතාව කියවා එහි ප්‍රාදේශික හා පරිමිත භාෂා යෙදුම් නිර්මාණකරණයට යොදා ගත් ආකාරය විමසීමට ලක් කරන්න.

## සන්ධි

පූර්ව හා අපර වර්ණ හෙවත් අක්ෂර නිසියාකාරයෙන් ගැළපීම සන්ධි නම් වන බව සිදත් සඟරාව දක්වයි.

පූර්ව අක්ෂරය ලෙස සැලකෙන්නේ මුල් පදයේ අග ඇති අක්ෂරය යි. දෙවන පදයේ මුල ඇති අක්ෂරය අපර අක්ෂරය යි. පූර්ව හා අපර අක්ෂර අතර ලෝප, ආදේශ, ආගම ආදි සන්ධි කාර්ය මගින් පද සන්ධි වීම සිදු වේ.

| සන්ධි විධිය | උදාහරණ |
|---|---|
| පූර්වස්වරලෝප සන්ධි | සුරත, ගිරග, නළඟන |
| පරස්වරලෝප සන්ධි | ගුරුතුමා, බුදුකුරු, පිළිතුරු |
| ස්වර සන්ධි | රුවනාර, මලසුන, උනුන් |
| ස්වරාදේශ සන්ධි | මොහොර, මෙහෙසුරු, වටොර |
| ගාත්‍රාදේශ සන්ධි | දඬුවම්, ගිනියම්, බුත්සරණ |
| පූර්වරූප සන්ධි | අත්තම්, සන්නස්, කම්මල |
| පරරූප සන්ධි | හද්දවස, කොග්ගල, අස්සන |
| ගාත්‍රාක්ෂරලෝප සන්ධි | නියංසාය, ළිංවතුර, නෙලුම්මල් |
| ආගම සන්ධි | නිරවුල්, වියවුල්, කටුවල |
| ද්විත්වරූප සන්ධි | දුන්න, වැද්දා, කුරුල්ලා |

## ලිඛිත අභ්‍යාස

**1. පහත සඳහන් පද විසන්ධි කරන්න.**

i. අග්ගළා
ii. අත්තම්මා
iii. අස්සැද්දුම
iv. කුඩම්මා
v. මුදලිඳු

**2. පහත සඳහන් පද සන්ධි කරන්න.**

i. කොස් ඉන්න
ii. දුක් පත්
iii. මුගු බියලි
iv. පත් හල
v. මහි අංගණ

**3. නිවැරදි පිළිතුර තෝරන්න.**

(අ) **අල්ලස්, දෑස යන පද පිළිවෙළින් අයත් වන්නේ කවර සන්ධි විධිවලට ද?**

i. පරරූප සන්ධි, ස්වරාදේශ සන්ධි
ii. පූර්වස්වරලෝප සන්ධි, ස්වරාදේශ සන්ධි
iii. ද්විත්වරූප සන්ධි, පරස්වරලෝප සන්ධි
iv. පූර්වරූප සන්ධි, ස්වර සන්ධි

(ආ) **ඔවුනොවුන්, සිතියම් යන පද පිළිවෙළින් අයත් වන්නේ කවර සන්ධි විධිවලට ද?**

i. පරරූප සන්ධි, ස්වරාදේශ සන්ධි
ii. පරරූප සන්ධි, ස්වර සන්ධි
iii. ස්වර සන්ධි, ගාත්‍රාදේශ සන්ධි
iv. ස්වරාදේශ සන්ධි, ආගම සන්ධි

(ඇ) **එක ම වර්ගයට අයත් සන්ධි පද ඇතුළත් වරණය තෝරන්න.**

i. නෙතග, ගුරුතුමා, පෙරපර, නැණැති
ii. උත්තමාචාර, සහෝදර, වල්ලම්බලම, සුරිඳු
iii. නුවනග, පසැස්, පුළුලුකුල, සුරනිඳු
iv. යනෙන, වැටුසිපත, මිහිඳුතලා, මුලසුන

(ඈ) **මුලින් දී ඇති සන්ධි පදය නිවැරදිව විසන්ධි කර ඇති වරණය තෝරන්න.**

i. තඹරෝර - තඹර+රෝර
ii. ළිග්ගල - ළිප්+ගල
iii. වමත - වම+අත
iv. වත්තල - වත්+අල

(ඉ) **මුලින් දී ඇති දෙපදය වැරදි ලෙස සන්ධි කොට ඇති වරණය තෝරන්න.**

i. සං+උපකාරය - සමුපකාරය
ii. අති+අවශ්‍ය - අත්‍යාවශ්‍ය
iii. ඇත්+දළ - ඇද්දළ
iv. පොල්+අත්ත - පොල්ලත්ත

# සමාස

15

නාම පද ලේඛන ව්‍යවහාරයේ දී මෙන් ම කථන ව්‍යවහාරයේ දී ද අර්ථ ප්‍රකාශනය සඳහා මුල් වන පද විශේෂයකි. සිංහල භාෂාවෙහි යෙදෙන නාම පද, නාම නාම, සර්ව නාම, සමාස නාම, තද්ධිත නාම හා කෘදන්ත නාම යනුවෙන් පස් වැදෑරුම් කොට දැක්වෙයි.

පද කීපයක් කැටි කොට ගැනීමෙන් එක් පදයක් බවට සකස් වුණු පද සමාස නාම යනුවෙන් හැඳින්වෙයි. ලේඛනයේ හා භාෂණයේ දීර්ඝත්වය අඩු කොට සංක්ෂිප්ත ගුණය ඇති කිරීම සඳහා සමාස නාම පද උපකාර වේ.

අපි සිංහරාජ වන පියස නැරඹීම සඳහා ගමන් ඇරඹීමු. **ගුරු දෙගුරුන්** සමග **ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවෝ** ඊට සහභාගි වූහ. වන පෙතට ඇතුළු වත් ම **තුරු ලතා** සිපා එන මඳ සුළඟත් සෙවණත් නිසා අපේ **ගමන් විඩාව** වියැකී ගියේ ය. රුස්ස ගස් අතුරෙන් පතිත වුණු **හිරු රැස්** වනයෙහි අපූරු රටාවක් මවා ඇත. වන පෙත පුරා **කුරුලු ගී** හඬ රැව් දෙයි. හාත්පස **කැලෑ මල්** පිපී ඇත. එයින් නැගෙන සුවඳ **ගත සිත** පුබුදුවයි. දිය පහරක් අසල **සිවුපාවුන්ගේ** අඩි සලකුණු දකිත් ම අපට බියක් ද දැනිණි. හිරු **බටහිර** අහසින් සමුගන්නට සූදානම් වෙයි. කාලය නො දැනුවත්ව ම ගෙවී ගොසිනි. **ගුරු බසට** කන් දුන් අපි ගමනේ **ඉමිහිරි** මතකයන් ද පොදි බැඳ වහ වහා බස් රථයට ගොඩ වුණෙමු.

මේ ඡේදයෙහි තද කළු අකුරෙන් මුද්‍රිත පද සෑදී ඇත්තේ වෙන් වෙන් අර්ථ ඇති පද එකතු වීමෙනි.

| | |
|---|---|
| ගුරු ද දෙගුරුන් ද | - ගුරු දෙගුරුන් |
| ශිෂ්‍යයෝ ද ශිෂ්‍යාවෝ ද | - ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවෝ |
| තුරු ද ලතා ද | - තුරු ලතා |
| මඳ වේගයෙන් හමන සුළඟ | - මඳ සුළඟ |
| ගමනින් වූ විඩාව | - ගමන් විඩාව |
| හිරුගේ රැස් | - හිරු රැස් |
| කුරුල්ලන්ගේ ගී | - කුරුලු ගී |
| කැලෑවෙහි මල් | - කැලෑ මල් |
| (මනා වූ) සු + ගඳ | - සුවඳ |
| ගත ද සිත ද | - ගත සිත |
| පා සතරක් ඇත්තවුන්ගේ | - සිවුපාවුන්ගේ |
| හිරු බසින දිශාව | - බටහිර |
| ගුරුන්ගේ බසට | - ගුරු බසට |
| (ඉතා) ඉ + මිහිරි | - ඉමිහිරි |

වෙන් වෙන් වූ අර්ථ ඇති පද මෙසේ එක් වීම භාෂාවේ දී සමාස යනුවෙන් හැඳින්වෙයි. ඉහත දැක්වුණු පද සමාස වීමත් සමග මුල් පද එකට සම්බන්ධ කොට තිබූ නිපාත පද ද කෘදන්ත පද ද මුල් පදයේ විභක්ති ප්‍රත්‍යය ද ඇතැම් නාම පද ද ඉවත් වී ඇති බව ඔබට පැහැදිලි වනු ඇත.

උදාහරණ: තුරු ද ලතා ද - තුරු ලතා (ද නිපාතය ඉවත් වී ඇත.)
ගමනින් වූ විඩාව - ගමන් විඩාව (ගමන්+ඉන් වූ) විඩාව - (විභක්ති ප්‍රත්‍යය හා අතීත කෘදන්තය ඉවත් වී ඇත.)
මඳ වේගයෙන් හමන සුළඟ - මඳ සුළඟ මඳ (වේග+එන්) හමන) සුළඟ - (නාමය, විභක්ති ප්‍රත්‍යය හා වර්තමාන කෘදන්තය ලොප් වී ඇත.

මෙසේ සමාස වීමේ දී අර්ථය මෙන් ම පද ද සංක්ෂිප්ත වී එක් පදයක් බවට පත් වීම බොහෝ විට දැකිය හැකි ය.

ඉහත ඡේදයෙහි සඳහන්, එහෙත් තද කළු අකුරින් නො දැක්වෙන සමාස පද විමසා බලන්න.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

සිංහල භාෂාවේ සමාස විධි පහකි.

1. අව්‍යය සමාසය
2. විභක්ති සමාසය
3. විශේෂණ සමාසය
4. අන්‍යාර්ථ සාමාසය
5. ද්වන්ද්වාර්ථ සමාසය

## අව්‍යය සමාසය

අව්‍යය පදයක් (උපසර්ගයක් හෝ නිපාත පදයක්) වෙනත් පදයකට මුලින් යෙදී සිදු වන්නේ අව්‍යය සමාසය යි.

**උපසර්ගයක් මුලින් යෙදී සමාස වීම**

| | |
|---|---|
| උප + වනය | - උපවනය (සමීප වනය) |
| අනු + බලය | - අනුබලය (පිටුබලය) |
| කු + කවි | - කුකවි (නරක කවියා) |
| දු + සිරිත් | - දුසිරිත් (නරක සිරිත්) |
| සු + මිහිරි | - සුමිහිරි (ඉතා මිහිරි) |
| ප්‍ර + බල | - ප්‍රබල (උසස් බල ඇති) |

මේ සමාස පද සකස් වී ඇත්තේ මුලින් උපසර්ගයක් එක් වීමෙනි.

**නිපාත පදයක් මුලින් යෙදී සමාස වීම**

'න' නිපාතය මුලින් යෙදී මේ සමාස විධිය සිදු වෙයි. 'න' නිපාතය ව්‍යඤ්ජන අක්ෂරයකට මුලින් යෙදේ නම් ඊට 'අ' ආදේශ වේ.

| | |
|---|---|
| න + කුසල් | - අකුසල් (කුසල් නො වනුයේ) |
| න + ප්‍රමාණ | - අප්‍රමාණ (ප්‍රමාණ නැත්තේ) |

ස්වර අක්ෂරයකට මුලින් යෙදෙන 'න' නිපාතය 'අන්' බවට පත් වේ.

| | |
|---|---|
| න + අවශ්‍ය | - අනවශ්‍ය (අවශ්‍ය නො වනුයේ) |
| න + අලස් | - අනලස් (අලස නො වන්නේ) |
| න + ඖචිත්‍ය | - අනෞචිත්‍ය (උචිත භාවයක් නැත්තේ) |

ව්‍යඤ්ජන අක්ෂරයකට පූර්වයෙන් යෙදෙන 'න' නිපාතය ඇතැම් විට නො, නු ස්වරූපයෙන් ද සිටී.

න + කැමති - නො කැමති (කැමති නො වන්නේ)
න + සුදුසු - නුසුදුසු (සුදුසු නො වනුයේ)

## විභක්ති සමාසය

ප්‍රථමා හා ආලපන යන විභක්ති දෙක හැර සෙසු විභක්තීන්ට අයත් පදයක් මුලින් යෙදී සිදු වන සමාසය විභක්ති සමාසය නම් වේ.

කම්කරුවන් වෙහෙසී වැඩ කරනු අපි දුටුවෙමු.
මහ ගත්කරු මාර්ටින් වික්‍රමසිංහයෝ නවකතා කීපයක් ලියූ හ.

මේ වාක්‍යවල කම්කරුවන් හා ගත්කරු යන පද සෑදී ඇත්තේ

කම් (වැඩ) + කරන්නේ ගත් (ග්‍රන්ථ) + කරන්නේ

යන පද එක් වී සමාස වීමෙනි. කම්කරුවන් හා ගත්කරු යන සමාස පදවල කම්, ගත් යන පද කර්ම විභක්තියට අයත් බැවින් ඉහත සමාස වූ පද කර්ම විභක්ති සමාස යනුවෙන් ගැනේ.
මේ ආකාරයට විභක්ති හතට අයත් විභක්ති සමාස පහත දැක්වෙන උදාහරණ මගින් හඳුනා ගන්න.

1. ගවයන් පාලනය කරන්නේ - ගවපල් (ගොපල්)
   මෙහෙ කරන්නී - මෙහෙකාරී } කර්ම විභක්ති සමාසය

2. පරා විසින් පුටුයේ - පරපුටු
   දෙවියන් විසින් කියන ලද - දේවභාෂිත } කර්තෘ විභක්ති සමාසය

3. කිරෙන් පිසූ බත් - කිරිබත්
   අතින් කළ කම් - අත්කම් } කරණ විභක්ති සමාසය

4. ජනයාට ප්‍රිය - ජනප්‍රිය
   මුනිඳුට කරන පුද - මුනිපුද } සම්ප්‍රදාන විභක්ති සමාසය

5. ගින්නෙන් වන බිය - ගිනිබිය
   වැස්සෙන් ලැබෙන ජලය - වැසිජලය } අවධි විභක්ති සමාසය

6. ඇතාගේ දළ - ඇත්දළ
   මවගේ කිරි - මවුකිරි } සම්බන්ධ විභක්ති සමාසය

7. රටෙහි වැසි - රටවැසි
   සරත් කාලයෙහි සඳ - සරාසඳ } ආධාර විභක්ති සමාසය


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

## විශේෂණ සමාසය

විශේෂණ හා විශේෂ්‍ය පද දෙකක් සම්බන්ධ වී සිදු වන සමාසය විශේෂණ සමාසය යි.

නිල් + මහනෙල් - නිල්මහනෙල් (නිල් පැහැ වූ මහනෙල්)
දක්ෂ + ශිෂ්‍යයා - දක්ෂ ශිෂ්‍යයා (දක්ෂ වූ ශිෂ්‍යයා)

නිල්මහනෙල් යන්නෙහි නිල් පැහැය මහනෙල් යන්නෙහි ගුණයකි. දක්ෂ ශිෂ්‍යයා යන්නෙහි දක්ෂ යනු ශිෂ්‍යයා යන්නෙහි ගුණයකි.

විශේෂණ සමාසය කිහිප ආකාරයකින් සිදු වේ.

සුදු + මල් - සුදුමල් (සුදු පැහැ වූ මල්)
දිගු + වරල - දිගුවරල (දික් වූ වරල)

මෙහි සුදු හා දිගු යන විශේෂණ මල් හා වරල යන පදවලට විශේෂණ වශයෙන් මුලින් යෙදී සමාස වී ඇත.

සේනක + පඬි - සේනකපඬි (පඬිවරයකු වූ සේනක)
ගවුම් + පොඩි - ගවුම්පොඩි (පොඩි ගවුම්)

සේනකපඬි හා ගවුම්පොඩි යන පදවල පඬි හා පොඩි යන විශේෂණ පද යෙදී ඇත්තේ විශේෂ්‍ය පදයට පසුව ය.

සඳ + වත - සඳවත (සඳ වැනි වත)
මුතු + දත් - මුතුදත් (මුතු වැනි දත්)

ඉහත සමාස පදවල සඳ යන්නෙන් 'සඳ වැනි' හා මුතු යන්නෙන් 'මුතු වැනි' යන උපමාවාචී අර්ථ ප්‍රකාශ වෙයි.

පා + පියුම - පාපියුම (නෙලුම් මලක් වැනි පාද)
මුව + තඹර - මුවතඹර (තඹර වැනි මුව)

ගුණ සයුර හා මුවතඹර යන සමාස පදයන්හි අගට යෙදී ඇති පියුම, තඹර යන විශේෂණ පදවලින් නෙලුම් මලක් වැනි යන උපමාවාචී අර්ථය පළ වේ.

සංඛ්‍යාවාචී පදයක් විශේෂණයක් සේ මුලට යෙදීමෙන් ද විශේෂණ සමාස පද සකස් වේ.

දස + රජදම් - දසරජදම්
තුන් + බිය - තුන්බිය

## අන්‍යාර්ථ සමාසය

වෙන් වූ අර්ථ ඇති පද දෙකක් එකතු වී එම පදවල අර්ථයට වඩා වෙනස් වූ (අන්‍ය වූ) අර්ථයක් පළ කරන සමාසය අන්‍යාර්ථ සමාසය නම් වේ.

සිය + පත් යන දෙපදයේ, ඇති 'පත් සියයක් ඇත්තේ' යන අර්ථය ඉක්මවා පළ වන්නේ 'නෙලුම් මල' යන අන්‍යාර්ථය යි.

පහත දී ඇති පද ද අන්‍යාර්ථය පළ කරයි.

| | | |
|---|---|---|
| ති + නෙත් (නෙත් තුනක් ඇත්තේ ) | - තිනෙත් | - ඊශ්වරයා |
| තාර + පති (තරුවලට අධිපති වූයේ) | - තාරපති | - සඳ |
| මල් + අවි (මල් අවි දරන්නේ) | - මලවි | - අනංගයා |
| දිග් + ඇස (දික් වූ ඇස් ඇත්තී) | - දිගැස | - කාන්තාව |
| දස + බල (බල දහයක් ඇත්තේ) | - දසබල | - බුදුන් වහන්සේ |

## දකාරාර්ථ සමාසය

ද නිපාතයෙන් සම්බන්ධ වී ඇති වෙන් වෙන් අර්ථ ඇති පද 'ද' නිපාතය රහිතව ගැළපීම දකාරාර්ථ සමාසය නම් වේ.

| | |
|---|---|
| දුක ද සැප ද | - දුකසැප |
| රන් ද රිදී ද | - රන්රිදී |
| ඉර ද හඳ ද තරු ද | - ඉරහඳතරු |
| දරුවෝ ද දැරියෝ ද | - දරුදැරියෝ |
| අක්කා ද නංගී ද | - අක්කනඟෝ |

මුල් පද ගැළපීමේ දී 'ද' නිපාතය ඉවත්ව පද එක් වී ඇත.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

සිංහල භාෂාවේ බොහෝ පද සම්බන්ධයෙන් සමාස වීම සිදු වේ. ඒවා එක් කොට හෝ වෙන් කොට ලිවීම සිදු වන අවස්ථා කීපයක් හඳුනා ගනිමු.

සමාස වූ පද එක් කොට හෝ වෙන් කොට එක ම ලේඛනයක සමරූපතාවෙන් යුතුව භාවිතය (සැම තැන ම එක් ක්‍රමයක් අනුගමනය කිරීම) යෝග්‍ය වේ.

උදාහරණ: හිරුරැස්/හිරු රැස්, තුරුලතා/තුරු ලතා, සුදුමල්/සුදු මල්

අව්‍යය සමාසයෙන් එක් වූ පද එක් පදයක් සේ ලිවිය යුතු වෙයි.
උදාහරණ: අවමන්, නිවැරදි, අහිංසක, සුදන, උපගුරු, අනුකම්පුව

අන්‍යාර්ථ සමාස පද ද එක් කොට ලිවීම යෝග්‍ය වේ.
උදාහරණ: දසබල, සියපත

කර්ම විභක්ති සමාස පද ද එක් කොට ලිවිය යුතු ය.
උදාහරණ: කම්කරුවා, ගත්කරුවා, රන්කරුවා

මහාචාර්ය ජේ. බී. දිසානායක සමාස නාම පද තවත් අයුරකින් තුන් වැදෑරුම් කොට දක්වයි.

1. ද්විපද සමාස (පද දෙකක් එක් වීමෙන් සෑදෙන සමාස)
   අග නුවර - අගනුවර　　අඹ යාළුවෝ - අඹයාළුවෝ
   කෙටි කතා - කෙටිකතා　　ගුණ දහම් - ගුණදහම්

2. ත්‍රිපද සමාස (පද තුනක් එක් වීමෙන් සෑදෙන සමාස)
   අට දා ගේ - අටදාගේ　　බක් මහ අකුණු - බක්මහඅකුණු
   සඳ කඩ පහණ - සඳකඩපහණ　　දිය වඩන නිලමේ - දියවඩනනිලමේ

3. චතුෂ්පද සමාස (පද හතරක් එක් වීමෙන් සෑදෙන සමාස)
   කව් මිණි මල් දම - කව්මිණිමල්දම
   ඇත් අස් රිය පාබළ - ඇත්අස්රියපාබළ
   මහ වැලි ගං තෙර - මහවැලිගංතෙර
   මල් වතු නා හිමි - මල්වතුනාහිමි

සාම්ප්‍රදායික සමාස විධි පහට අයත් වන පද ද නූතන ව්‍යවහාරයේ ඇති වචන ද සමාස ලෙස යෙදෙන තැන් මීට ඇතුළත් වේ. මේ සමාස පද එක් කොට හෝ වෙන් කොට ලිවිය හැකි ය. දහම්සරණ වැනි පැරණි සිංහල ගද්‍ය ග්‍රන්ථවල විසි තිස් ගණන් සංස්කෘත වචන එක් වී සැදුණු සමාස පද ද දක්නට ලැබේ.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

**1. පහත දැක්වෙන පද සමාස කොට ලියන්න.**

i. ඇළ ද දොළ ද
ii. ගල් වැනි හිත්
iii. සු + දන
iv. රජුගේ නියෝග
v. දුක ද සැප ද
vi. මල් වැනි වැස්ස
vii. මලෙහි පැණි
viii. කු + කවියා
ix. තරුණයෝ ද තරුණියෝ ද
x. සඳෙහි එළිය

**2. පහත දැක්වෙන සමාස පද කවර විභක්තියකට අයත් දැයි සඳහන් කරන්න.**

i. මැටියෙන් කළ බඳුන් -
ii. පිනට දෙන හාල් -
iii. භික්ෂූන්ගේ නද -
iv. වැඩ කරනුයේ -
v. වේයන් විසින් නැඟූ පස් -
vi. ගමෙහි වැසි -
vii. කෘමීන්ගෙන් වන හානි -
viii. රනින් කළ අබරණ -
ix. ළමයින් සඳහා ලියූ පොත් -
x. රජුගේ පිරිස -

**3. පහත දී ඇති වාක්‍යවල තද කළු අකුරින් මුද්‍රිත කොටස් සඳහා සුදුසු සමාස පද ලියන්න.**

i. සීගිරිය නගින අතර අපි **ගලින් බැඳි පඩි** ගණන් කළෙමු.
ii. **සතුන්ට දක්වන කරුණාව** මිනිසුන් වෙතින් ඈත් වෙමින් පවතී.
iii. සැදැහැතියෝ **ඉතා පිරිසිදු** වතින් සැරසී බෝමළුවට රැස් වූහ.
iv. **තරුණයෝ ද තරුණියෝ ද** උත්සවය සංවිධානය කිරීමට වෙහෙසුණහ.
v. අප සමාජය වනසන **නරක සිරිත්** පිටු දැකිය යුතු ය.
vi. පුරාවිද්‍යා කැණීම්වල දී **මැටියෙන් කරන ලද බඳුන්** කීපයක් හමු විය.
vii. දරුවා **කිරි වැනි දත්** විදහා සිනා සුණේ ය.
viii. ඔවුහු **ගුණ ද නුවණ ද** වැඩුණු දරුවෝ වූහ.
ix. අපි සියල්ලෝ ම **ශ්‍රී ලංකාවේ වැසියෝ** වෙමු.
x. ඉන්දීය සාගරයේ **ඉතා බලවත්** භූමිකම්පාවක් ඇති විය.

# ශෝකයත් රසයක් කළ මිනිසෙක් 16

විශ්ව සාහිත්‍යයේ පුරෝගාමී ලේඛකයන් අතර විලියම් ශේක්ස්පියර් අමරණීය චරිතයකි. ඔහුගේ රචනා සහ භාෂා භාවිතය කෙතරම් ප්‍රබල වූයේ ද යත් 'ශේක්ස්පියර් ඉංග්‍රීසි' නමින් ප්‍රශස්ත ගණයේ ඉංග්‍රීසි ලේඛන ව්‍යවහාරයක් ද වෙයි. සම්භාව්‍ය කෘති ලෙස වර්තමානයේ පවා සම්භාවනාවට පාත්‍ර වන ශේක්ස්පියර්ගේ නිර්මාණ රාශියකි. එම නිර්මාණවලින් පිළිබිඹු වන, මිනිසුන් පිළිබඳ ශේක්ස්පියර්ගේ දර්ශනය ද සංවාදයට බඳුන් වූවකි. ඔහු ඉංග්‍රීසි භාෂාවට හා සාහිත්‍යයට පමණක් නො ව ලෝක සාහිත්‍යයට ද කරන ලද මෙහෙවර නිරන්තරයෙන් ඇගයීමට ලක් වෙයි. මෙම පාඩමට ඇතුළත් වන්නේ ප්‍රවීණ ලේඛක, ආචාර්ය ඩබ්ලියු. ඒ. අබේසිංහ විසින් රචනා කරන ලද ලිපියකි. එය විලියම් ශේක්ස්පියර්ගේ චරිතය, දර්ශනය හා සාහිත්‍ය සේවාව පිළිබඳ සංක්ෂිප්ත විග්‍රහයකි.



"ඉංග්‍රීසි කතා කරන ලෝකයේ, කිසි ම නිවසක් - ඒ නිවසෙහි ශුද්ධ වූ බයිබලයේ පිටපතක් සහ විලියම් ශේක්ස්පියර්ගේ කෘති එකතුවේ පිටපතක් නැතිනම් - සම්පූර්ණ වන්නේ නැත. මේ පොත්, පැසුණු වියෙහි දී කියවිය යුතු යැයි හැම විට ම බලාපොරොත්තු වන්නේ ද නැත. එතෙකුදු, ඒ කෘතීන් දෙක සිය ආගමේත්, සිය ඉංග්‍රීසි සංස්කෘතියේත් සංකේත සේ සැලකෙයි."

සුප්‍රකට ඉංග්‍රීසි සාහිත්‍යධරයකු වන ආචාර්ය ජී. බී. හැරිසන් **ශේක්ස්පියර් හැඳින්වීම** (*Introducing Shakespeare*) නමැති කෘතියෙහි ලා, මහා කවියා හඳුන්වා දීමට යොදා ගත්තේ, ඉහත දැක්වුණු රචනෝක්තිය යි.

ලෝක පූජිත මහා නාට්‍යකරු විලියම් ශේක්ස්පියර්, ඉංග්‍රීසි සාහිත්‍යයෙහි අග්‍රතම කවියා ද, දෘශ්‍යකාව්‍ය රචකයා ද හැටියට දැනුදු අවිවාදයෙන් පිළිගැනෙයි.

ශේක්ස්පියර්ගේ ජීවිතය පිළිබඳ පරිපූර්ණ සටහනක් ඉදිරිපත් කිරීම අපහසු ය. මන්ද යත්, ඔහුගේ ජීවිතය පිළිබඳ තොරතුරු, අවශ්‍ය පමණට ඉතිහාසඥයන් හා සාහිත්‍යවේදීන් අතට පත්ව නැති හෙයිනි.

ඔහුගේ උපන් දිනය හැටියට සැලකෙනුයේ, 1564 අප්‍රේල් 23 වැනි දින ය. අප්‍රේල් 24 වැනි දා ඔහුගේ බෞතීස්ම දිනය වශයෙන් හැඳින්වෙයි. ප්‍රදේශීය වශයෙන් ප්‍රමුඛ තත්ත්වයේ වෙළෙන්දකු වූ ජෝන් ශේක්ස්පියර්ගේ තුන්වැනි දරුවා, විලියම් වූයේ ය. ජෝන් ශේක්ස්පියර්ට සහ ඔහුගේ බිරිඳ වූ මේරි ආර්ඩන්ට දරුවෝ අට දෙනෙක් වූහ. ශේක්ස්පියර්ගේ මව ඉඩම් හිමි රෝමානු කතෝලික ප්‍රභූවරයකුගේ දුවකි. විලියම් ශේක්ස්පියර් ජන්ම ලාභය ලැබූ ස්ථානය එංගලන්තයේ වෝර්වික්ෂයර් ප්‍රදේශයේ ස්ට්‍රැට්ෆර්ඩ් - අපෝන් - ඒවන් නමැති ස්ථානය බැව් පිළිගැනේ.



විලියම්, එම ප්‍රදේශයේ ග්‍රාමීය පාසලෙහි ඉගෙන ගන්නට ඇතැයි සිතිය හැකි ය. මෙම ග්‍රාමීය පාසල්, එකල්හි හඳුන්වන ලද්දේ "ග්රැමර් ස්කූල්ස්" (Grammar School) නමිනි. පවුලේ තුන්වැනියා වුව ද විලියම්, ජෝන් ශේක්ස්පියර්ගේ වැඩිමහලු ම පුතා විය. එසේ හෙයින්, ඔහුට සිය පියාගේ වෙළඳසලේ වෙළඳාම් කටයුතු ඉගෙන ගන්නට ද සිදු විණැයි සිතිය හැකි ය.

කෙසේ වුව ද, විලියම් ශේක්ස්පියර්ගේ බාල විය සම්බන්ධයෙන් පවත්නා ජනප්‍රවාද, එකිනෙකට පටහැනි ය. සිය පියාගේ ව්‍යාපාරය වැටීම හේතු කොට ගෙන විලියම්ට මස් මඩුවක සහායකයකු හැටියට වැඩ කරන්නට සිදු විණැයි කෙනෙක් කියති. තවත් ජනප්‍රවාදයක දැක්වෙනුයේ විලියම් තරුණ වියේ දී පාසල් ගුරුවරයකු ලෙස සේවය කළ බව ය. කෙසේ වුව ද සිය තරුණ වියේ දී, විලියම්ට අවශ්‍ය තරම් විවේකය තිබෙන්නට ඇත. මන්ද යත්, සමකාලීන අන් කිසිදු නාට්‍ය රචකයකු පළ නො කළ පමණට, ඔහු දඩයමත් පොට්ටනිකාර වෙළෙඳාමත් පිළිබඳ දැනීමක් පළ කළ හෙයිනි.

1582 වසරේ දී ඔහු ඈන් හැදවේ නමැති තරුණියක හා විවාහ විය. ප්‍රදේශීය සමාදාන නඩුකාරයකු වූ තෝමස් ලූසි සාමිවරයාගේ වනෝද්‍යානයෙහි හොරෙන් මුවන් දඩයම් කිරීම හේතුවෙන්, තරුණ විලියම්ට ස්ට්රැට්ෆර්ඩ් ගම අතහැර යන්නට සිදු විණැයි ද කියති.

1588 වසරේ දී විලියම් ශේක්ස්පියර් ලන්ඩනයේ පදිංචියට පැමිණි බැව් කියවෙයි. 1592 වන විට ඔහු නළුවකු ද නාට්‍ය රචකයකු ද හැටියට සාර්ථකත්වයක් ලබා තිබිණි. මඳ කලක් ඇවෑමෙන්, සදම්ටන්හි, හෙන්රි රියෝතෙස්ලි නමැති රදල ප්‍රභූවරයාගේ අනුග්‍රහය ශේක්ස්පියර්ට ලැබෙන්නට විය.

**වීනස් ඇන්ඩ් ඇඩෝනිස්** (1593) සහ **ද රේප් ඔෆ් ලුක්රී** (1594) යන ශෘංගාරාත්මක කාව්‍ය නිර්මාණ දෙක ද **සොනට්ස්** නමැති තුදුස් පද සැහැලි ද (1609) ප්‍රකාශයට පත් වීමේ හේතුවෙන් කවියකු හැටියට ශේක්ස්පියර්ගේ කීර්තිය පැතිර යන්නට විය. ශේක්ස්පියර්ගේ අපූර්ව කවිත්වය මැනවින් පළ කෙරෙන ඔහුගේ තුදුස් පද සැහැලි (sonnets) මුලින් ම ප්‍රචාරය කර හැරුණේ අමුද්‍රිත අත්පිටපත් ලෙස බැව් ද පැවසෙයි.

ඉනික්බිතිව විලියම් ශේක්ස්පියර් ලෝක සාහිත්‍ය දර්ශන පථය මත නැඟී සිටින්නට වූයේ අසහාය නාට්‍ය රචකයකු හැටියට ය. ඔහු විසින් ලියන ලද සංඛ්‍යාවෙන් තිස්අටක් වන නාට්‍ය කෘතීන්ට පදනම් වූයේ ඉතිහාස කතාත් ජනප්‍රවාදත් ඔහුට දැන ගන්නට ලැබුණු ඇතැම් සැබෑ සිද්ධීනුත් ය. එවන් මූලාශ්‍රයන් විෂයය කර ගෙන නිර්මාණය කරන ලද මෙකී නාට්‍ය නිර්මාණවලින් මතු කෙරෙන ජීවිතය පිළිබඳ ගැඹුරු දැනීමත් ලෝක ස්වභාවය පිළිබඳව කරන ලද විවරණයත් ඉතා විස්මයජනක ය.

නාට්‍ය ක්ෂේත්‍රයේ තමාගේ වෘත්තීය සාර්ථකත්වය හේතු කොට ගෙන, එවකට සුප්‍රකට නාට්‍ය නිෂ්පාදන සමාගමක්ව පැවති චැම්බර්ලේන් සමාගමේ කොටස්කරුවකු වීමට ද ශේක්ස්පියර්ට හැකි විය. ඊට අමතරව, ශේක්ස්පියර් විසින් නෘත්‍යශාලා දෙකක් ද පිහිටුවන ලද්දේ ය. ඒවා හඳුන්වනු ලැබෙන්නේ ග්ලෝබ් (Globe) සහ බ්ලැක්ෆ්රියාර්ස් (Blackfriars) යන නම්වලිනි. පළමුවැනි එලිසබත් රැජිනගේ සහ පළමුවැනි ජේම්ස් රජුගේ රාජ සභාවන්හි දී ශේක්ස්පියර්ගේ නාට්‍යවල විශේෂ දර්ශන නිතර නිතර ම රංගගත කරන ලද්දේ ය.



ග්ලෝබ් (Globe) නෘත්‍යශාලාව



බ්ලැක්ෆ්රියාර්ස් (Blackfriars)

එපරිදි, ශේක්ස්පියර්ට ලැබුණු රාජ්‍ය අනුග්‍රහය ද අතිමහත් විය. එකී රාජ්‍ය අනුග්‍රහය ඔහුට අහිමි වූයේ එක් අවස්ථාවක දී පමණි. ඒ, 1599 වසරේ දී **කිංග් රිචර්ඩ් ද සෙකන්ඩ්** නාට්‍යය සම්බන්ධයෙනි. එම නාට්‍යයට විෂයය වූයේ දෙවැනි රිචර්ඩ් රජු රජකමෙන් පහ කිරීමත් පසුව ඔහු මරා දැමීමත් පිළිබඳ කතා පුවත ය. එහි ලා ශේක්ස්පියර්ට විරුද්ධව පළමුවැනි එලිසබෙත් රැජිනට කේලාම් කීමෙන් කරන ලද කුමන්ත්‍රණයක් ගැන ද සඳහන් වෙයි. කෙසේ වුව ද පසුව ශේක්ස්පියර්ගේ මෙන් ම ඔහුගේ නාට්‍ය සමාගමේ ද කීර්ති නාමය යළිත් ස්ථාපිත විය.

1608 වසරට පසුව ශේක්ස්පියර්ගේ නාට්‍ය නිෂ්පාදනයන්හි පහත වැටීමක් දක්නා ලැබේ. ඒ වන විට, ආපසු ස්ට්‍රැට්ෆර්ඩ් ගමට පැමිණි ශේක්ස්පියර්, සිය පවුල උදෙසා සුවිශාල මන්දිරයක් තැනවීම අරඹා තිබිණි. එකී මන්දිරය "නිව් පැලස්" (New Palace) යනුවෙන් හඳුන්වනු ලැබිණි. ඒ වන විට, ශේක්ස්පියර් ස්වකීය ප්‍රදේශයේ පිළිගත් ප්‍රභූවරයකු බවට පත්ව සිටියේ ය. මහා කවියා, දෛවෝපගත ලෙස, හරියට ම අවුරුදු 52ක් ආයු විඳ, 1616 අප්‍රේල් 23 වැනිදා මිය ගියේ ය. ඔහුගේ දේහය ස්ට්‍රැට්ෆර්ඩ් දේවස්ථානයේ මිහිදන් කරනු ලැබී ය.



නිව් පැලස් (New Palace)




ස්ට්‍රැට්ෆර්ඩ් දේවස්ථානයේ ශේක්ස්පියර් මිහිදන් කර ඇති ස්ථානය

සාහිත්‍යවේදීහු, ශේක්ස්පියර්ගේ නිර්මාණ ජීවිතයේ අවධි හතරක් දක්වති.

ශේක්ස්පියර්ගේ නිර්මාණකරණයේ මුල් අවධිය, අත්හදා බැලීමේ අවධියක් විය. කලින් සඳහන් කළ **වීනස් ඇන්ඩ් ඇඩෝනිස්** සහ **ද රේප් ඔෆ් ලුක්රී** යන කාව්‍ය නිර්මාණවලට අමතරව, කොටස් තුනකින් යුක්ත වූ **හයවැනි හෙන්රි** නාට්‍යයත් **තුන්වැනි රිචර්ඩ්** නාට්‍යයත් අයත් වන්නේ එම අවධියට ය. එසේ ම ඔහුගේ ඉතා සුප්‍රකට සුඛාන්ත නාට්‍ය කෘතීන් වන **ද කොමඩි ඔෆ් එරස් (1592)** , **ද ටේමින් ඔෆ් ද ශ්‍රෑ (1594)**, **ලව්ස් ලේබර්ස් ලොස්ට් (1594)** යන කෘති අයත් වන්නේ ද එම අවධියට ය.

දෙවැනි අවධියට අයත් වනුයේ ඉංග්‍රීසි ඉතිහාසය පදනම් කර ගෙන නිර්මාණය කරන ලද නාට්‍ය කෘති ය. ඒවා අතර, **දෙවැනි රිචර්ඩ්** (1595), කොටස් දෙකකින් යුතු **හතරවැනි හෙන්රි** (1597), **පස්වැනි හෙන්රි** (1599) සහ **ටුවෙල්ත් නයිට්** (1600) යන කෘති වෙයි. ඔහුගේ සුප්‍රකට ශෝකාන්ත නාට්‍ය ද්වයක් වන **රෝමියෝ ඇන්ඩ් ජුලියට්** (1595) සහ **ජුලියස් සීසර්** (1599) අයත් වන්නේ ද එකී අවධියට ය.

ශේක්ස්පියර්ගේ නිර්මාණ ජීවිතයේ පරිණතභාවය පළ කෙරෙන තුන්වැනි අවධියෙහි ලියවුණ කෘතීන් හැටියට ගැනෙන්නේ, **හැම්ලට්** (1601), **ඔතෙලෝ** (1604), **කිංග් ලියර්** (1605), **ඇන්ටනි ඇන්ඩ් ක්ලියෝපැට්රා** (1606) සහ **මැක්බත්** (1606) ය. මෙම කෘතීන් සියල්ල ම හරයෙන් දුක්ඛාන්ත වුව ද ඇතැම් නාට්‍යයක ගැබ් වන කිසියම් විශේෂ ගුණාංගයක් හේතු කොට ගෙන එකී නිර්මාණ “අඳුරු හෝ තිත්ත සුඛාන්ත” (Dark or Bitter Comedies) සේ ද විචාරකයන් විසින් හඳුන්වනු ලැබේ. **ඕල්ස් වෙල් දැට් එන්ඩ්ස් වෙල්** (1602) සහ **මෙෂර් ෆෝ මෙෂර්** (1604) යන සුඛාන්ත නාට්‍ය ද්වය අයත් වන්නේ ද මෙම අවධියට ම ය.

ශේක්ස්පියර්ගේ නිර්මාණ ජීවිතයෙහි සිවුවන අවධිය, ඔහුගේ දුක්ඛ-සුඛාන්ත (Tragi - comedies) බිහි වුණු කාලය වශයෙන් සැලකෙයි. **පෙරික්ලීස්, ප්‍රින්ස් ඔෆ් ටයර් (1608)**, **ද වින්ටර්ස් ටේල්** (1610), **සිම්බලීන් (1610)**, **ද ටෙම්පස්ට් (1611)**, **හෙන්රි ද එයිට්ත් (1613)** සහ **ටූ නෝබල් කිංස්මන් (1613)** යන නිර්මාණ අයත් වන්නේ, මෙකී අවධියට ය.

කවියකු හැටියට, ශේක්ස්පියර්ගේ පතළ කීර්තිය ඔහුගේ විවිධ කාව්‍ය නිර්මාණවලින් සහ තුදුස්පද සැහැලිවලින් පළ වන නමුදු, එකී අපූර්ව කවිත්වය වඩාත් ම ඔප් නැංවී ප්‍රකාශයට පත් වන්නේ, ඔහුගේ නාට්‍ය නිර්මාණයන්හි අන්තර්ගත පද්‍යමය නිර්මාණවලිනි. අන් බොහෝ කවීන්ගේ නිර්මාණයන්හි නො දක්නා ලැබෙන විශේෂත්වයක් ද ඒ කවිත්වයෙහි විය. ශේක්ස්පියර්ගේ නාට්‍ය නිර්මාණයන්හි ප්‍රකාශ වනුයේ කවියේ සුන්දරත්වය ඉක්මවා සිටින ප්‍රඥාව යි. සැබවින් ම, කවියක දැවටුණු ප්‍රඥාව පළ කළ ලෝක පරිමාණයේ මහා කවියා, ශේක්ස්පියර් ය.

**ඈස් යූ ලයික් ඉට්** නාටකයෙහි දී, සිය මලණුවන් විසින් රජ වාසලෙන් පලවා හැරෙන දෙවු ආදිපාදවරයා, අන්තිමේ දී නවතින්නේ වන අරණක ය. එහි වූ සැනසුමත් ශාන්ත සුවයත් ඔහුගේ ම වදන්වලින් ශේක්ස්පියර් විසින් දක්වන ලද්දේ මෙම කාව්‍යෝක්තියෙනි.

| “Under the greenwood tree,<br>Who loves to lie with me<br>And turn his merry note<br>Unto the sweet bird's throat<br>Come hither, come hither, come hither<br>Here shall he see<br>No enemy, but winter and rough weather.” | “මේ ග්‍රීන්වුඩ් තුරු හෙවණේ<br>වැතිර හිඳින්නට මා හා<br>කවුද කැමැත්තේ, කවුද කැමැත්තේ<br>ඔහුගේ සොම්නස් සුමිහිරි ස්වරය<br>විහඟ ගීත රාවය හා මුසු කොට<br>වැතිර හිඳින්නට කවුද කැමැත්තේ<br>එන්න මෙහේ, එන්න මෙහේ, එන්න මෙහේ,<br>කිසි සතුරකු මෙහි නොමැතේ<br>කටුකව දැනෙනා සිසිර සමය මිස<br>ගොරහැඩි කර්කශ කාලගුණය මිස” |
|---|---|

සුප්‍රකට **වැනීසියේ වෙළෙන්දා** නාටකයෙහි, පෝර්ෂියාගේ අත පතා ගෙන එන එක් තැනැත්තකු වනුයේ, මොරොක්කෝවේ කුමාරයෙකි. ඔහුට ඇයගේ අත ගත හැක්කේ, රන්, රිදී, ඊයම් යන කරඬු තුනෙන් පෝර්ෂියාගේ ඡායාරූපය බහා ඇති කරඬුව තෝරා ගතහොත් පමණි. මොරොක්කෝවේ කුමාරයා තෝරා ගන්නේ, රන් කරඬුව ය. එතුළ ඇත්තේ, මැරුණු මිනිහෙකුගේ හිස් කබලක සිත්තමකි. එයට යටින් මෙසේ ද ලියා තිබිණි. “දිලිසෙන සියල්ල රත්තරන් නො වේ.” “All that glitters is not gold” මෙය අද සුප්‍රකට පිරුළකි. එය වහරට පැමිණියේ, ශේක්ස්පියර්ගේ ඒ **වැනීසියේ වෙළෙන්දා** නාටකයෙනි.

ප්‍රඥාව දැවටුණු එවන් වදන් කොතෙකුත් ඔහුගේ කෘතීන්හි දක්නා ලැබෙයි. **රෝමියෝ ජුලියට්** නාටකයේ එනමින් හැඳින්වෙන පෙම්වතුන්ගේ ශෝකාන්තයට හේතු වූයේ, යෞවනයේ අන්ධ වූ ආලය යි. ශේක්ස්පියර් කියන්නේ “ආලය අන්ධ නම්, ඉලක්කය ගත නොහෙන” බව ය. **කින්ග් ලියර්** නාටකයට බඳුන් වනුයේ, පියකු කෙරෙහි වන දරුවන්ගේ ගුණමකුකම ය. “දරුවකුගේ කළගුණ නො දත්කම, සර්පයකුගේ විස දළටත් වැඩියෙන් තියුණු යැ” යි මහා කවියා කියන විට, අපූර්ව කාව්‍යෝක්තියක් පමණට ම, ජීවිතය පිළිබඳ ගැඹුරු ඇත්තක් ද පළ කෙරෙයි. **ද ටේමින් ඔෆ් ද ශ්රූ** නාටකය, දඩබරකාර බිරිඳක හික්මවා ලූ සැමියකු ගැන ය. ශේක්ස්පියර් කියන්නේ, ඒ “සැමියා බිරිඳගේ දෙවියා” බව ය. එමතු නො වෙයි කවියා මෙසේ ද තෙපලයි. “ඔබේ ජීවිතය ද ඔබේ ප්‍රධානියා ද ඔබේ බලධරයා ද ඔබ රැක බලා ගන්නා තැනැත්තා ද ඔහු ම වන්නේ ය.” (මෙතැන, බලධරයා යන පදය, Sovereign යන වදනෙහි අරුත දක්වන්ට ය.)

ශේක්ස්පියර්ගේ හැම නාටකයක ම ගැබ්ව ඇත්තේ මිනිස් ජීවිත පත්ලෙන් මතු වන අපූර්වත්වය යි. සුප්‍රකට **හැම්ලට්** නාටකයෙන් හෙළි වන්නේ, ගැහැනියකගේ චපලකම හේතු කොට ගෙන, ගැහැනු පිරිමි දෙවග ම, අපේක්ෂිත මෙන් ම අනපේක්ෂිත ඉරණමකට ගොදුරු වන වග ය. තම පියාණන්ගේ මරණය රහසිගතව සිදු කළ සුළුපියා පාවා ගන්නා සිය මෑණියන්ගේ චපලකම සිහි කරන හැම්ලට් කුමරු කියන මෙවදන්, කඩු මුණතක මුවහත වන් තියුණු උපහාසාලාපයකි. “එම්බා චපලකම, නුඹේ නම ගැහැනියයි.” (“O! frailty, thy name is woman”). නාටකය අවසන් වන්නේ, ඩෙන්මාර්ක්හි කුමාරයා වන හැම්ලට්ගේ මරණයෙනි. එමොහොත, ඔහුගේ සුමිතුරු හොරේෂෝගේ මුවට, ශේක්ස්පියර් නංවන මේ වැනි වදන් ලෝක සාහිත්‍යයෙහි වුව ඉතා විරල ය.

| “Now cracks a noble heart.<br>Good night, sweet prince,<br>And flights of angels sing thee to thy rest!" | “දැන් පුපුරා යයි, උතුම් හදවතක්,<br>සුබ රයක් වේවා, ආදරණීය කුමරුනි!<br>සුරදූත රාසී, ඔබේ ශාන්තියට ගී ගයනු ඇත්තේ ය.” |
|---|---|

ශේක්ස්පියර්ගේ නාටකයන්ට බොහෝ විට විෂයය වූයේ රාෂ්ට්‍ර පාලනය යි. ඒ අතින්, මහා කවියාගේ අපූර්වතම නාට්‍ය නිර්මාණය වනුයේ, **ජුලියස් සීසර්** ය. රෝමයට කීර්තිය ගෙන ආ ජුලියස් සීසර් ඝාතනය කරන්ට පිහි පහරවල් දුන් අය අතරින් අන්තිමයා වූයේ, ඔහුගේ හොඳ ම සගයාව සිටි බ්‍රූටස් ය. බ්‍රූටස්ගේ පිහි පහර කා මියැදෙන සීසර්ගේ මුවට ශේක්ස්පියර් නංවන්නේ, ද්‍රෝහිකමත් පාවා දීමත් ගැන කිව හැකි හොඳ ම වදන් ය.

| “Et tu Brute?<br>Then fall Caesar!” | “මොනවා, ඔබත් බ්‍රූටස්?<br>එහෙනම්, සීසර් වැටුණාවෙ” |
|---|---|

විලියම් ශේක්ස්පියර්ගේ කවියත් නාටකයත් ගැන හැඳින්වීමක් කිරීම ඉතා අසීරු ය. ඔහුගේ සාහිත්‍ය නිර්මාණයන්හි වන ප්‍රඥාව ගැන කීම ඊටත් වඩා අසීරු ය. මිනිසුන්ගේ දෛවයත් ශ්‍රේෂ්ඨත්වයත් දෙක ම ගැන කියන මහා කවි ශේක්ස්පියර්, **ටුවෙල්ත් නයිට් ඕ වට් යූ විල්** යන නාටකයෙහි කරන මෙම විවරණය, ලෝකයත්, ලෝ දහමත් මනුෂ්‍යත්වයත් පිළිබඳ ඔහුගේ ගැඹුරු අවබෝධය මේ යයි පවසන දෘෂ්ටාන්තයක් වැන්න.

“Some are born great, some achieve greatness, and some have greatness thrust upon them.”

“සමහරු ශ්‍රේෂ්ඨව උපදිති. සමහරු ශ්‍රේෂ්ඨත්වය උදා කරගනිති. ශ්‍රේෂ්ඨත්වය, සමහරුන්ගේ ඇඟේ ගසනු ලැබෙයි.”

දහඅට වැනි සියවස තෙක් ම විලියම් ශේක්ස්පියර් සලකන ලද්දේ අප්‍රමාණ ප්‍රතිභාවෙන් යුක්ත වුව ද නිසි ලෙස අධ්‍යාපනය නො ලද ගොරහැඩි නිර්මාණකරුවකු හැටියට ය. ශේක්ස්පියර්ගේ නමින් ප්‍රචලිත නිර්මාණ එවකට රාජ්‍ය පාලකයකු හා දාර්ශනිකයකුව සිටි ශ්‍රීමත් ෆ්‍රැන්සිස් බේකන් හෝ (ශේක්ස්පියර්ගේ ම අනුග්‍රාහකයාව සිටි) සදම්ස්ටන්හි ආදිපාදවරයා හෝ කරන්ට ඇතැයි ද මතයක් ගොඩ නැඟී තිබිණි. කෙසේ වුව ද ශේක්ස්පියර් නිර්මාණ කෙරෙහි සාහිත්‍ය ලෝකයේ අවධානය වැඩි වැඩියෙන් යොමු වන්ට වූයේ දහනව වන සියවසින් පසුව ය. මේ අපූරු මිනිහා සතු වූ ජීවිතය පිළිබඳ ගැඹුරු තියුණු දැනුමත් ලෝක ස්වභාවය පිරිසිඳ දැකීමෙන් පළ කරන ලද ජීවන දර්ශනයත් එතැන් සිට නිසි විමසුමට ලක් වන්නට විය. එහි ප්‍රතිඵලයක් හැටියට ලෝකය හමුවේ අනාවරණය වූයේ කවියකු ද දෘශ්‍යකාව්‍ය රචකයකු ද හැටියට ශේක්ස්පියර් සතුව පැවැත්තා වූ දැවැන්ත ප්‍රතිරූපය යි.

## අවබෝධය

1. විලියම් ශේක්ස්පියර්ට තම ළමා කාලයේ දී මුහුණ දීමට සිදු වූ දුෂ්කරතා කවරේ ද?
2. ශේක්ස්පියර් කවියකු ලෙස ප්‍රසිද්ධ වීමට තුඩු දුන් කෘති මොනවා ද?
3. ශේක්ස්පියර් තම නාට්‍ය කෘති රචනා කිරීම සඳහා පාදක කර ගත් මූලාශ්‍රයන් කවරේ ද?
4. මෙතුමාගේ සියලු නාට්‍ය කෘති වර්ග තුනක් යටතේ විස්තර කර ඇත. එම වර්ග තුන නම් කරන්න.
5. විලියම් ශේක්ස්පියර් චරිතයෙන් ඔබට ලබා ගත හැකි ආදර්ශ කවරේ ද?

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත දැක්වෙන වචනවල අර්ථ ලියා දක්වන්න.

   i. පරිපූර්ණ ii. වනෝද්‍යානය
   iii. තුදුස් iv. විස්මය ජනක
   v. නෘත්‍යශාලා vi. සියවස
   vii. ප්‍රතිභාව viii. පිරිසිඳ
   ix. දෘශ්‍ය කාව්‍යය x. ජන්මලාභය

2. පහත දැක්වෙන වචනවලට විරුද්ධාර්ථ දෙන වචන ලියන්න.

   i. මුද්‍රිත -
   ii. විවාද -
   iii. ග්‍රාමීය -
   iv. බාල විය -
   v. කීර්තිය -

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. ලෝක ප්‍රසිද්ධියට පත් විදේශීය සාහිත්‍යකරුවන්ගේ විස්තර ඇතුළත් කර සඟරාවකට සුදුසු ලිපියක් සකස් කරන්න.
2. ශ්‍රේෂ්ඨ සාහිත්‍යකරුවන් හා ඔවුන්ගේ නිර්මාණ ලේඛනයක් සකස් කරන්න.
3. විලියම් ශේක්ස්පියර්ගේ ඔබ කැමති කෘතියක් කියවා එහි අන්තර්ගතය සාරාංශ කර දක්වන්න.

# ප්‍රත්‍යයාර්ථ නාම

17

'ප්‍රත්‍යයාර්ථ ශබ්ද' හෙවත් 'ප්‍රත්‍යයාර්ථ නාම' සිංහල භාෂාවෙහි පද සෑදෙන ක්‍රමයකි. ප්‍රත්‍යය ප්‍රධාන කොට සිදු වන මේ වියරණ විදිය හැදෑරීමේ දී 'ප්‍රත්‍යය' යනු කුමක් දැයි වටහා ගත යුතු ය.

ප්‍රත්‍යය යනු 'ප්‍රකෘතියකින් පරව අර්ථවත් වූ පද සාධනය සඳහා එකතු වන කොටසකි.

'ප්‍රත්‍යයාර්ථ නාම' යන යෙදුම සැදී ඇත්තේ ප්‍රත්‍යය + අර්ථ යන පද දෙක එක් වීමෙනි. ඒ අනුව ප්‍රත්‍යයාර්ථ නාම යනු ප්‍රත්‍යය නිසා අර්ථ ගැන්වෙන නාම යන්න යි. 'ප්‍රත්‍යයාර්ථ නාම' සඳහා කුමාරතුංග මුනිදාස මහතා භාවිත කළේ 'ප්‍රත්‍යය සංග්‍රහ නාම' යන වහර ය. ඒ සඳහා ම 'සිංහල භාෂාව' නම් ව්‍යාකරණ ග්‍රන්ථයේ තියඩෝර් ජී. පෙරේරා පියතුමා සඳහන් කර ඇත්තේ 'ප්‍රත්‍යයාර්ථ ශබ්ද' හෙවත් 'පසරුත් සද' යන්න යි.

ප්‍රත්‍යය භාවිතයෙන් අර්ථ ගැන්වීමට භාෂාවෙහි මුල් වන්නේ නාම ප්‍රකෘති හා ධාතු ප්‍රකෘති යන භාෂාංග දෙක ය. නාම ප්‍රකෘතියක් යනු නාම පදයකට මුල් වන කොටස යි. ධාතු ප්‍රකෘතියක් යනු ක්‍රියා පදයකට මුල් වන කොටස යි. මේ භාෂාංග දෙක සඳහා කිසියම් ප්‍රත්‍යය එක් වීමෙන් නාමාර්ථයක් ලැබේ නම් ඒවා 'ප්‍රත්‍යයාර්ථ නාම' වේ. සිංහල භාෂාවේ ප්‍රත්‍යයාර්ථ නාම දෙකොටසකි.

1. නාම ප්‍රකෘතියකට ප්‍රත්‍යයක් එක් වීමෙන් සෑදෙන ප්‍රත්‍යයාර්ථ නාම - තද්ධිත,

2. ධාතු ප්‍රකෘතියකට ප්‍රත්‍යයක් එක්වීමෙන් සෑදෙන ප්‍රත්‍යයාර්ථ නාම - කෘදන්ත, වශයෙනි. මේ එකිනෙකින් පද සාධනය වන අයුරු මේ පාඩමේ විස්තර කෙරේ.

# තද්ධිත

අලුයම පිබිදුණු **ගැමියා** තම ගොවිපළට පිටත්ව ගියේ ය.

මේ වාක්‍යයේ තද්ධිත නාම පදය වන්නේ 'ගැමියා' යන පදය යි. එම පදය සකස්ව ඇත්තේ

ගම් + ඉ = ගැමි + ආ = ගැමියා

වශයෙනි. තොටියා, නැවියා, රැටියා යන තද්ධිත නාම ද සකස් වන්නේ ඉහත ඉදිරිපත් කළ නිදසුනේ සඳහන් ක්‍රමයට ය. මේ උදාහරණය අනුව නාම ප්‍රකෘතියකට තද්ධිත ප්‍රත්‍යය එක් වී සෑදෙන නාම 'තද්ධිත නාම' බව පැහැදිලි වෙයි. තද්ධිත යනු **තත්** + **හිත** යන පද ඇසුරෙන් සෑදුණකි. **තත්** + **හිත** යන්නේ අර්ථය ඒ හා යෙදුණු ඊට යෝග්‍ය වූ යන්න යි. එක් නාම ප්‍රකෘතියකට ප්‍රත්‍යය එක් කළ විට තැනෙන නාම පදය මුල් පදයට අනුරූපව සකස් වන නිසා එම ක්‍රියාවලිය තද්ධිත යනුවෙන් හඳුන්වා තිබේ. මේ තද්ධිත යන්න අපේ බසට ලැබී ඇත්තේ සංස්කෘත හා පාලි ව්‍යාකරණ රීති ඇසුරෙනි.

තද්ධිත ශබ්දවල දී ඊට සම්බන්ධ වන ප්‍රත්‍යයෙන් ප්‍රකාශ වන තේරුම මුල් වෙයි. එහෙත් එය එහි ප්‍රධාන පදයේ අර්ථයට අනුකූලව සකස් වේ. ඉහත ඉදිරිපත් කළ 'ගැමියා' යන පදය විමසා බැලීමෙන් ඉදිරිපත් කළ කරුණ වඩාත් පැහැදිලි වෙයි.

තද්ධිත නාම සකස් කර ගත හැකි තද්ධිත ප්‍රත්‍යය යෙදුණු පද සමූහයක් සිදත් සඟරාවේ දැක්වෙන අතර අනතුරුව එබඳු ප්‍රත්‍යය 23ක් කුමාරතුංග මුනිදාස මහතා ඉදිරිපත් කර තිබේ. ඒ මෙසේ ය.

**ඉ, මුවා, මය, වත්, මත්, තර, තම, ඉති, අටි, අටු, අස්, අත්, බ, තා, ආණ, අණු, අණි, අ, එක්, උ, අළ, ආ, උතු** වශයෙනි.

මෙබඳු තද්ධිත ප්‍රත්‍යය විවිධාර්ථ දෙමින් පද සාධනයට ඉවහල් වෙයි. භාෂාව පෝෂණය කරයි. ඉන් කිහිපයක් පිළිබඳ කරුණු විමසා බලමු.

## 1. 'ඉ' ප්‍රත්‍යය

මේ ප්‍රත්‍යය අර්ථ ගණනාවක යෙදේ. ඒ අර්ථ අඩු වැඩි වශයෙන් ව්‍යාකරණ ග්‍රන්ථයන්හි ඉදිරිපත් කර තිබේ.

i. එහි වූයේය යන අර්ථය - **භූතාර්ථය**

ගමෙහි වූයේ ගැමි - ගම්+ඉ = ගැමි+ආ = ගැමියා

**ගැමියා** නිදහස් නිවහල් දිවියක් ගෙවයි.

රැටියා, නියැරියා යන නාම ද මේ අර්ථයේ ම යෙදේ.

ii. එහි නියුතු වූයේ යන අර්ථය - **නියුක්තාර්ථය**
තොටෙහි නියුතු වූයේ තොටි - තොට + ඉ = තොටි + ආ = තොටියා
**තොටියා** හබල අතට ගත්තේ ය.
නැවි, දැහැමි, කැමි යන නාම ද මේ ගණයට අයත් වේ.

iii. එය දනී යන අර්ථය - **ජානනාර්ථය**
ශිල්ප ශාස්ත්‍රය දන්නේ ශිල්පි - ශිල්ප + ඉ = ශිල්පි + ආ - ශිල්පියා
මූර්ති **ශිල්පියා** මනහර ප්‍රතිමාවක් නිර්මාණය කළේ ය.
නැකති යන තද්ධිත නාමය ද මීට අයත් වේ.

iv. එය ම යන අර්ථය - **ස්වාර්ථය**
අඳුර ම - අඳුරු + ඉ = ඇඳිරි + අ = ඇඳිරිය
හිරු ගිලී ගියෙන් **ඇඳිරිය** රජ විය.
කැබලි, කැදලි, මැඳිරි, වැදලි යන තද්ධිත නාම ද මීට අයත් වේ.

## 2. 'වත්' 'මත්' ප්‍රත්‍යය

මේ ප්‍රත්‍යය දෙක ම 'ඇත්තේ ය' යන අර්ථයෙහි අස්ත්‍යාර්ථයෙහි යෙදේ.

පෙර පදයේ අග අකුර හල් අකුරකින් හෝ අ, ආ, එ, ඒ යන ස්වරයකින් හෝ අවසන් වූ කල 'ඇත්තේ ය' යන අර්ථය සඳහා **වත් ප්‍රත්‍යය** යෙදෙයි.

සිල් ඇත්තේ - සිල් + වත් = සිල්වත් - **සිල්වත්** භික්ෂුව
ගුණ ඇත්තේ - ගුණ + වත් = ගුණවත් - **ගුණවත්** පුද්ගලයා
නුවණ ඇත්තේ - නැණ + වත් = නැණවත් - **නැණවත්** දරුවා
ධන ඇත්තේ - ධන + වත් = ධනවත් - **ධනවත්** පුද්ගලයා
සෙනෙහෙ ඇත්තේ - සෙනෙහෙ + වත් - සෙනෙහෙවත් - **සෙනෙහෙවත්** මව

පෙර පදයේ අග ඉ, ඊ, උ, ඌ යන ස්වරයකින් අවසන් වූ විට 'ඇත්තේ ය' යන අර්ථය සඳහා **මත් ප්‍රත්‍යය** යෙදේ.

රුව ඇත්තේ - රූ + මත් = රූමත් - **රූමත්** යුවතිය
ඉසුර ඇත්තේ - ඉසුරු + මත් = ඉසුරුමත් - **ඉසුරුමත්** මිනිසා
දිරිය ඇත්තේ - දිරි + මත් = දිරිමත් - **දිරිමත්** පුරුෂයා
නුවණ ඇත්තේ - ධී + මත් = ධීමත් - **ධීමත්** ශිෂ්‍යයා

2.1 **පහත ඉදිරිපත් කර ඇති එක් එක් අදහස සඳහා සුදුසු තද්ධිත පදය ලියන්න.**

i. සැප ඇත්තේ -
ii. කීර්තිය ඇත්තේ -
iii. වේග ඇත්තේ -
iv. බල ඇත්තේ -
v. ශක්ති ඇත්තේ -
vi. රස ඇත්තේ -
vii. ප්‍රයෝජන ඇත්තේ -
viii. බුද්ධි ඇත්තේ -

## 3. 'මුවා' 'මය' ප්‍රත්‍යය

'එයින් කරන ලද' 'එම ස්වභාවය ඇති' යන අර්ථය සඳහා යෙදේ.

රනින් කරන ලද - රන් + මුවා = රන්මුවා - **රන්මුවා** සිහසුන,
ස්වර්ණ + මය = ස්වර්ණමය - **ස්වර්ණමය** සිංහාසනය
මැණික්වලින් කරන ලද - මිණි + මුවා = මිණිමුවා - **මිණිමුවා** කිරුළ
මාණික්‍ය + මය = මාණික්‍යමය - **මාණික්‍යමය** කිරීටය

3.1 **පහත එක් එක් අදහස සඳහා යෝග්‍ය තද්ධිත පදය ලියන්න.**
- i. යකඩයෙන් කරන ලද -
- ii. පලිඟුවෙන් කරන ලද -
- iii. රිදියෙන් කරන ලද -
- iv. ලීයෙන් කරන ලද -
- v. තන්තු ස්වභාව ඇති -

## 4. 'අටි' ප්‍රත්‍යය

මේ ප්‍රත්‍යය 1. හුරු වූයේ
2. ප්‍රදේශය යන අර්ථ දෙක සඳහා යෙදේ.

හුරු වූයේ:

කළුවට හුරු වූයේ - කළු + අටි = කළටි - **කළටි** පොල්
මෙළෙකට හුරු වූයේ = මොළොක් + අටි = මොළකැටි - **මොළකැටි** දරුවා

ප්‍රදේශාර්ථය

ඉඟ ප්‍රදේශය = ඉඟ+අටි = ඉඟටි - **ඉඟටිය** ලෙළවා
තුනු ප්‍රදේශය = තුනු + අටි = තුනටි - **තුනටියේ** වේදනාව

4.1 **පහත සඳහන් එක් එක් යෙදුම වෙනුවට සුදුසු ම තද්ධිත පදය ලියන්න.**
- i. ඉහ ප්‍රදේශය -
- ii. දිග ස්වභාවය -
- iii. කර ප්‍රදේශය -

## 5. 'අස්' 'අත්' ප්‍රත්‍යය

'එය ම' යන අර්ථයේ (ස්වාර්ථයේ) යෙදේ.

සිසිල ම - සිසිල + අස් = සිසිලස්
මුදුන ම - මුදුන + අත් = මුදුනත්

ඇතැම් විට මේ ප්‍රත්‍යය දෙක ම එක ම නාම ප්‍රකෘතිය සමග යෙදේ.

වෙරළ+අස්- වෙරළස්,
වෙරළ+අත් - වෙරළත්

මුහුළ + අත් - මුහුළත්,
මුහුළ + අස් - මුහුළස්



5.1 **මේ එක් එක් අදහස සඳහා සුදුසු තද්ධිත පදය බැගින් ලියන්න.**

i. වරල ම -  ii. මුහුණ ම -
iii. සවන ම -  iv. නුවන ම -

## 6. 'තර' සහ 'තම' ප්‍රත්‍යය

'වැඩි බව' යන අර්ථය දීම සඳහා තර, තම යන ප්‍රත්‍යය දෙක යෙදේ.

මෙහි දී දෙකකින් එකක් වැඩි බව හැඟවීම සඳහා 'තර' ප්‍රත්‍යය යෙදෙන අතර සියල්ලෙන් ම වැඩි බව හැඟවීම සඳහා 'තම' ප්‍රත්‍යය යෙදේ.

උදාර ගුණ ඇති දෙදෙනකු අතුරින් වැඩි තැනැත්තා - උදාර + තර = **උදාරතර**
උදාර ගුණ ඇති සියලු දෙනා අතුරින් වැඩි - උදාර + තම = **උදාරතම**
පව් කරන දෙදෙනකු අතුරින් වැඩි තැනැත්තා - පාප + තර = **පාපතර**
පව් කරන සියල්ලන් අතුරින් වැඩි තැනැත්තා = පාප+ තම = **පාපතම**

6.1 **මේ අදහස සඳහා සුදුසු තද්ධිත පදය බැගින් ලියන්න.**

i. දෙදෙනකු අතුරින් ශ්‍රේෂ්ඨයා -
ii. සියල්ලන් අතුරින් ශ්‍රේෂ්ඨයා -
iii. දෙකක් අතුරින් වඩා මිහිරි -
iv. සියල්ල අතුරින් වඩා මිහිරි -
v. සියල්ලන් අතුරින් උතුම් වූ -

## 7. 'ඉක' ප්‍රත්‍යය

'ඊට අයත්' යන අර්ථයේ යෙදේ.

නගරයට අයත් - නගර + ඉක = නාගරික - **නාගරික** ජනයා
ව්‍යාපාරයට අයත් - ව්‍යාපාර + ඉක = ව්‍යාපාරික - **ව්‍යාපාරික** ප්‍රජාව
තමාට අයත් - පුද්ගල + ඉක = පෞද්ගලික - **පෞද්ගලික** අයිතිය
මුල් වූ කරුණට අයත් - මූල + ඉක = මූලික - **මූලික** අයිතිවාසිකම්

7.1 **මේ එක් එක් අදහස සඳහා යෝග්‍ය තද්ධිත පද ලියන්න.**

i. පුරාණ කාලයට අයත් -
ii. සංස්කෘතියට අයත් -
iii. සමාජයට අයත් -
iv. රසායනයට අයත් -
v. ගෝත්‍රයට අයත් -

## 8. 'ඉති' ප්‍රත්‍යය

'ස්වල්පය' යන අර්ථය සඳහා යෙදේ.

පැන් ස්වල්පය - පැන් + ඉති = **පැනිති**
කුඩා කැන - කැන් + ඉති = **කැනිති**
ඉතා ම පොඩි - පොඩි + ඉති = **පොඩිති**

8.1 **මේ එක් එක් අදහස සඳහා යෝග්‍ය පදය ලියන්න.**

i. කුඩා කැබලි -
ii. ඉතා ම සුග -
iii. කැඳ ස්වල්පයක් -
iv. කුඩා කිනිත්ත -

## 9.'ආණ' 'අණු' 'අණි' ප්‍රත්‍යය

ගෞරවාර්ථය සඳහා යෙදේ.

ගරු කටයුතු පියා - පිය + ආණ - පියාණ + ඕ = **පියාණෝ**
ගරු කටයුතු පුතා - පුත් + අණු - පුතණු + ඕ = **පුතණුවෝ**
ගරු කටයුතු දුව - දූ + අණි - දියණි + ඕ = **දියණියෝ**

9.1 **මේ එක් එක් අදහස සඳහා යෝග්‍ය තද්ධිත පදය ලියන්න.**

i. ගරු කටයුතු රජතුමා -
ii. ගරු කටයුතු සොහොයුරා -
iii. ගරු කටයුතු බෑනා -
iv. ගරු කටයුතු මව -

## 10. 'ඊය' ප්‍රත්‍යය

'එයට අයත් ය' යන අර්ථය සඳහා යෙදේ. ඒ හැර වෙනත් අර්ථ සඳහා ද ඊය ප්‍රත්‍යය යෙදේ.

ස්වදේශයට අයත් වූයේ - ස්වදේශ+ඊය - **ස්වදේශීය**
දේශයට අයත් වූයේ - දේශ+ඊය - **දේශීය**
කාර්යාලයට අයත් වූයේ - කාර්යාලය+ඊය - **කාර්යාලයීය**
පාපයට අයත් වූයේ - පාප+ඊය - **පාපීය**


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

මෙම අරුතෙහි 'ඒය' ප්‍රත්‍යය ද යෙදේ. ලංකාවට අයත් වූයේ - ලංකා+ඒය - ලාංකේය

10.1 **මේ එක් එක් අදහස සඳහා යෝග්‍ය පදය ලියන්න.**

i. සමාජයට අයත් වූයේ -    ii. ප්‍රදේශයට අයත් -

iii. විදේශයට අයත් -    iv. වර්ගයට අයත් -

## 11. 'ආ' ප්‍රත්‍යය

'බව' යන අර්ථය සඳහා යෙදේ.

මිහිරක් ඇති බව - මිහිරි + ආ - **මිහිරියා**
හැකියාවක් ඇති බව - හැකි + ආ - **හැකියා**
ළැදියාවක් ඇති බව - ළැදි + ආ - **ළැදියා**

11.1 **මේ එක් එක් අදහස සඳහා යෝග්‍ය පදය ලියන්න.**

i. නිහඬ බව -    ii. බැඳීමක් ඇති බව -

iii. අඬන බව -    iv. නම්‍යතාවක් ඇති බව -

## 12. 'තා' ප්‍රත්‍යය

භාවාර්ථය හා සමූහාර්ථය සඳහා යෙදේ.

භාවාර්ථය

මුදු බව - මුදු + තා - මුදුතා
සුහද බව - සුහද + තා - සුහදතා

සමූහාර්ථය

ජන සමූහය - ජන + තා - ජනතා

12.1 **මේ එක් එක් අදහස සඳහා යෝග්‍ය තද්ධිත පදය ලියන්න.**

i. දුර්වල බව -    ii. ශූර බව -

iii. අවශ්‍ය බව -    iv. විශේෂ බව -

v. දුබල බව -

ඉහත දැක්වූ තද්ධිත ප්‍රත්‍යයවලට අමතරව ව්‍යවහාරයේ පවතින තවත් තද්ධිත ප්‍රත්‍යය ඇත. මේ ඒවායින් කීපයකි.

| ප්‍රත්‍යය | නිදර්ශනය | අර්ථය |
|---|---|---|
| අටු | අරටු (අර + අටු) | ඉතා හරය ඇති |
| අළ | ඉහළ (ඉස් + අළ) | හිස ප්‍රදේශය |
| බ | දියබ (ඹ) (දිය + බ) | ගැඹුරු දිය පෙදෙස |
| නු | ඉන්දියානු (ඉන්දියා + නු) | ඉන්දියාවට අයත්/සම්බන්ධ |
| ක | ජාතික (ජාති + ක) | ජාතියට අයත් |
| ත්ව | ප්‍රවීණත්ව (ප්‍රවීණ + ත්ව) | ප්‍රවීණ බව |
| ය | සෞන්දර්ය (සුන්දර + ය) | සුන්දර බව |
| වන්ත | ගුණවන්ත (ගුණ + වන්ත) | ගුණ ඇති |
| තන | පුරාතන (පුරා + තන) | පෙර කාලයට අයත් |
| ඊන | කාලීන (කාල + ඊන) | කාලයට අයත් |
| ඉෂ්ඨ | පාපිෂ්ඨ (පාප + ඉෂ්ඨ) | වඩා පාපී වූයේ |



## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **මේ වාක්‍යවල ඇති තද්ධිත පද උපුටා ලියන්න.**

   i. දිගටි මුහුණක් ඇති නැට්ටුවා සිය ඉඟටිය ලෙළවා රැඟුම් පෑවේ ය.
   ii. ලක්දිවට පැමිණි විදේශිකයෝ පෞරාණික ශ්‍රී විභූතිය දැක සතුටු වූහ.
   iii. ගුරුතුමිය සිඟිත්තාට අලංකාර මල් කිනිත්තක් තෑගි කළා ය.
   iv. රූමත් යුවතිය සිය වරලස විදහා ගෙන විනිශ්චය මණ්ඩලය හමුවට පැමිණියා ය.
   v. කැහැටු බල්ලා මඩුවෙහි වකුටු වී නිඳයි.

2. **පහත දැක්වෙන ඡේදයේ ඉරි ඇඳි පද වෙනුවට තද්ධිත පද යොදා ලියන්න.**

   නොබෝදා විදේශ රටවලින් පැමිණි තැනැත්තෝ පුලතිසිපුර නැරඹීමට ගොස් එහි වූ ගලින් ම නිමැවුණු ප්‍රතිමා ද ලෝහයෙන් තැනුණු ප්‍රතිමා ද දැවයෙන් කරන ලද රාජ මන්දිර ද බලා පසුව පැරකුම් සමුදුර වෙතට ගොස් එහි සිසිල ම විඳ ආදි ශ්‍රී ලාංකිකයාගේ අතිශය උදාර බව ද විශිෂ්ට ධෛර්යය ඇති බව ද යන ගුණ පිළිබඳව ප්‍රශංසා මුඛයෙන් කථා කළහ.

3. **මේ තද්ධිත පද යොදා වාක්‍ය නිර්මාණය කරන්න.**
   සිඟිති, රජතමය, බලවත්, නැවියා, දොරටුව, සුහදතා, නැඟණියෝ, හැකියා



නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

# කෘදන්ත

**කියන්නා කියන** කියුම් **අසන්නා** සිහි බුද්ධියෙන් ඇසිය යුතු ය.

ඉහත වැකියේ ඇතුළත් '**කියන්නා**,' '**කියුම්**,' '**අසන්නා**' යන පද නාම පද වේ. එහි මුලින් ම දැක්වෙන 'කියන්නා' යන පදය සකස් වී ඇත්තේ කිය+නු+ආ = යන කොටස් එක් වීමෙන් ය. ඉහත 'කියුම්' යන පදය සෑදී ඇත්තේ 'කිය' යන ධාතු ප්‍රකෘතියට 'උම්' යන ප්‍රත්‍යය එක් වීමෙනි. 'අසන්නා' යන පදය සකස් වී ඇත්තේ අස+නු+ආ එක් වීමෙනි. මේ සියලු ම පද ධාතු ප්‍රකෘතියක් මුල් කර ගෙන නිර්මාණය වී තිබේ. 'කියන' යන පදය 'කිය' ප්‍රකෘතියට 'න' කෘදන්ත ප්‍රත්‍යය එක් වී සකස් වී ඇත.

මෙසේ ධාතු ප්‍රකෘතියකට කෘදන්ත ප්‍රත්‍යය එකතු වී සෑදෙන පද කෘදන්ත යනුවෙන් හැඳින්වේ. කෘදන්ත යන පදය කෘත්+අන්ත යන අවයව සංයෝගයෙන් සෑදී තිබේ. එහි අර්ථය 'කෘත් ප්‍රත්‍යයක් අන්ත කොට ඇති ක්‍රියා මූලයකින් සකස් වූව' යන්න යි.

කෘදන්ත නාම ද ප්‍රත්‍යයාර්ථවත්ව නිර්මාණය වන නිසා එය ප්‍රත්‍යයාර්ථ නාම සංඛ්‍යාවට ම අයත් වේ.

'නටයි' යන ක්‍රියා පදයේ මූලය '**නට**' යන ධාතු ප්‍රකෘතිය යි. මෙහි දී කෘදන්ත නාම තැනෙන්නේ එම ධාතු ප්‍රකෘතිය මුල් කර ගෙන ය. 'නට' යන ධාතු ප්‍රකෘතියෙන් පහත සඳහන් ආකාරයේ කෘදන්ත පද සෑදෙයි.

| ක්‍රියාව | ක්‍රියා මූලය | කෘදන්ත පද |
|---|---|---|
| නටයි | නට | නටන, නටනු, නැටූ, නැටුම්, නැටුම, නැටිලි, නැටෙනු, නැටෙන, නැටුණු, නැටීම, නටන්නා, නටන්නේ, නටන්නෝ, නැටෙන්නේ, නටන්නී |

ධාතු ප්‍රකෘති මූලිකව ඉහත රටාවට බොහෝ දුරට අනුකූලව කෘදන්ත පද නිර්මාණය වේ.




## කෘදන්ත නාම

ධාතු ප්‍රකෘතියකට නාමාර්ථයක් දෙන කෘදන්ත ප්‍රත්‍යයක් එකතු වීමෙන් සෑදෙන නාම කෘදන්ත නාම ලෙස හැඳින්වේ. බලන්නා, බලන්නී, බැලීම්, බැලුම්, බැලිලි ආදිය කෘදන්ත නාම වේ.

★ කෘදන්ත නාම හා ක්‍රියාවලට අමතරව කෘදන්ත නිපාත ද වෙයි. පූර්ව ක්‍රියා, මිශ්‍ර ක්‍රියා, අසම්භාව්‍ය ක්‍රියා ඊට අයත් වේ.

| ධාතු ප්‍රකෘතිය | ප්‍රත්‍යය | කෘදන්ත නාම |
|---|---|---|
| කිය | උම්<br>ඊම්<br>න + ආ<br>න + ඊ | කියුම්<br>කීම්<br>කියන්නා<br>කියන්නී |
| රක් | උම්<br>ඉලි<br>ඉ + න + ඕ<br>උම් + අ | රැකුම්<br>රැකිලි<br>රකින්නෝ<br>රැකුම/රැක්ම |

## කෘදන්ත ක්‍රියා

භාෂා ව්‍යවහාරයේ දී කෘදන්ත නාම මෙන් ම කෘදන්ත ක්‍රියා ද අත්‍යවශ්‍ය භාෂාංගයක් වේ. ධාතු ප්‍රකෘතියකට ක්‍රියා අර්ථයක් දෙන කෘදන්ත ප්‍රත්‍යයක් එක් වී කෘදන්ත ක්‍රියා සෑදේ. බලන්නේ, බලන්නාහු, බලන්නෙහි, බැලුවේ, බැලෙන්නේ, බැලුණේ, බැලුණු, බැලුණ, බැලුවා, බලනු ආදි පද කෘදන්ත ක්‍රියා ගණයට ඇතුළත් වේ.

| ධාතු ප්‍රකෘතිය | ප්‍රත්‍යය | කෘදන්ත ක්‍රියා |
|---|---|---|
| කිය | න + ඒ<br>න + ඕ<br>න + ආහු | කියන්නේ<br>කියන්නෝ<br>කියන්නාහු |
| රක් | ඉ + න + ඒ<br>එ + නු + ඒ<br>උණු + ඕ<br>ඉ + ඒ | රකින්නේ<br>රැකෙන්නේ<br>රැකුණෝ<br>රැක්කේ |

### ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **මේ එක් එක් කොටසේ ඇතුළත් කෘදන්ත පද උපුටා ලියන්න.**

(අ) නටන නැටුම් ගයන ගැයුම් ඉවත හෙළයි සෝක සුසුම්

(ආ) දුම්බර කෙතට වැට බැඳලා රැකුම්      බැලුම්
මාවිලි ගඟේ දිය බැඳලා කෙතට      ගිලුම්
දුම්බර ලියෝ කර ඔසවා බලන      බැලුම්
තුන්පත් රටාවකි දුම්බර කෙතේ      නෙළුම්

(ඇ) ඔය බැල්ම ඔය කැල්ම තිලුපුල් නෙතේ...

(උ) ඉර බැස යන්නේ අඳුර ද වැටෙන්නා
සීත සුළං හැම අතින් හමන්නා
පහළ වෙලේ ගොවිලියන්ගෙ කවිතාලය
ඇසේ ඇසේ සඳ පායන්නා...



නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

2. **මේ එක් එක් වාක්‍යයේ හිස්තැන/හිස්තැන් වාක්‍යය ඉදිරිපිට වරහන තුළ දී ඇති ක්‍රියා පදයේ මූලයෙන් සකස් කර ගෙන සම්පූර්ණ කරන්න.**

   i. කලා උලෙළ සඳහා දැරිය ඉදිරිපත් කළ .................. කාගේත් සිත් ගත්තේ ය. (නටයි)

   ii. කුඹුරුයායේ ගොයම් ..................... සඳහා ගමේ තරුණ තරුණියෝ ද පැමිණියහ. (කපයි)

   iii. ඒ ඒ සිද්ධි පිළිබඳව ............ කෙසේ කීවත් .................. සිහි බුද්ධියෙන් ඇසිය යුතු ය. (කියයි/අසයි)

   iv. මෙවර දළදා පෙරහැරේ ................. නමගිය .................... ශිල්පියෙකි (නටයි).

   v. ළමයා විසින් ........................... පුවත්පත් ය. (බලයි)

3. **මේ එක් එක් වාක්‍යයේ තද කළු අකුරෙන් දක්වා ඇති කෘදන්ත පදවල ප්‍රත්‍යය වෙන් කොට ලියන්න.**

   i. ශිෂ්‍යයා හොඳින් පිළිතුරු **ලියනු** පෙනේ.

   ii. ලී කෙළි **නැටුම්** ඉදිරිපත් කළේ කලායතනයකිනි.

   iii. විශේෂාංග ලිපියේ **කැපිලි කෙටිලි** නිම කර මුද්‍රණයට යැවිණි.

   iv. ධාවන පථයේ වේගයෙන් **දුවන** දරුවන්ට දෙමාපියෝ අත්පොළසන් දුන්හ.

   v. වැඩිහිටියන්ගේ **කියමන්** බාල පරපුර සිතට ගත යුතු ය.

4. **පහත සඳහන් ධාතු ප්‍රකෘතිවලින් කෘදන්ත නාම හා කෘදන්ත ක්‍රියා දෙක බැගින් නිර්මාණ කරන්න.**

   බල, ගය, වය, ලිය, දුව

5. **පහත සඳහන් කෘදන්ත පද යොදා අර්ථවත් වාක්‍යය බැගින් නිර්මාණය කරන්න.**

   ලියන්නා, නැටුම්, කොටනු, සිතීම, කෙඳිරිලි, කැපිල්ල, බැලීම, දුවන්නේ

# 18 මිහිලිය නළලේ අංජන තිලකේ...

දේශප්‍රේමය, දේශානුරාගය නැතහොත් දේශාභිමානය යනුවෙන් අදහස් කෙරෙනුයේ පුරවැසියකුට සිය මවු බිම, ජන්ම භූමිය කෙරෙහි ඇති වන කැප වීම හා ගෞරවාන්විත හැඟීම යි. මෙය සංස්කෘතික බැඳීමක් සේ සැලකෙයි. ඇතැම් විටෙක මේ බැඳීම කෙරෙහි ඔවුන්ගේ ආගමික විශ්වාසය ද බලපායි.

එක් ස්වාධීන ජාතියක් යුද්ධ, ආක්‍රමණ, දේශපාලන ගිවිසුම් හෝ කුමන්ත්‍රණ ආදිය මගින් තවත් ජාතියක් විසින් යටත් කර ගත් කල්හි යටත් කර ගනු ලැබුණු ජාතියෙහි සාමාජිකයන් අතර දේශානුරාගී, දේශාභිමානී හැඟීම් ඇති වීම නිරීක්ෂණය කළ හැකි ය. යටත් විජිත භාවයෙන් නිදහස ලැබීමෙන් අනතුරුව ද දේශපාලන හා ආර්ථික නිදහස අරමුණු කොට ගත් ගමනේ දී ජාතියකට දේශානුරාගී, දේශාභිමානී හැඟීම් පුබුදුවා ලීම අත්‍යවශ්‍ය වෙයි. මේ හැඟීම් ප්‍රකාශයට පත් කෙරෙන ප්‍රධාන මාර්ගයක් වනුයේ සාහිත්‍ය නිර්මාණ යි. ඒ අතුරිනුදු විවිධ පද්‍ය කාව්‍ය ප්‍රභේද දේශාභිමානී හැඟීම් පුබුදුවා ලීමට හා ප්‍රකට කිරීමට ඉවහල් කොට ගැනේ.

විසිවන සියවසේ මුල් භාගයේ යටත් විජිත විරෝධී හැඟීම් ඉස්මතු කෙරෙමින් නිර්මාණකරණයෙහි නිරත වූ ලේඛකයන් අතුරින් ඇස්. මහින්ද හිමි, ආනන්ද රාජකරුණා හා කුමාරතුංග මුනිදාස ප්‍රමුඛස්ථානය හිමි කොට ගනිති. දිවයින බ්‍රිතාන්‍ය යටත් විජිත තත්ත්වයෙන් නිදහස් වූ පසුව ද දේශාභිමානී හැඟීම් දනවන සාහිත්‍ය නිර්මාණ ප්‍රචලිත විය. අරීසෙන් අහුබුදු, මහගම සේකර ආදි රචකයන්ගේ දේශාභිමානී සාහිත්‍ය ප්‍රබන්ධ මේ යුගයෙහි බිහි වූ නිර්මාණ අතුරින් විශේෂයෙන් සඳහන් කළ යුතු වන්නේ ඒවා සාහිත්‍යමය ගුණයෙන් ද සුපෝෂිත වීම හේතුවෙනි.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

රටක ඉතිහාසය හා ස්වභාව සෞන්දර්යයත් අතීත ජනතාව හා ජන ප්‍රධානීන් සිය ජන්ම භූමිය ආක්‍රමණිකයන්ගෙන් නිදහස් කර ගැනීමට ගෙන ගිය අරගල හා ඒවාහි ජයග්‍රහණත් පිළිබඳ වර්ණනා, කාව්‍ය ගුණයෙන් අනූනව ඉදිරිපත් කිරීමෙන් එරටෙහි වෙසෙන ජනයා අතර දේශාභිමානී හැඟීම් තීව්‍ර ලෙස ප්‍රචලිත කළ හැකි ය.

පහත දැක්වෙනුයේ අරීසෙන් අහුබුදු (1920-2011) විසින් රචිත පද්‍ය නිර්මාණයකි. දිවයිනේ ඉතිහාසය මෙන් ම කල්පිත ජනප්‍රවාද හා සම්බන්ධ චරිත පිළිබඳව ද මෙහි දී රචකයා අභිමානයෙන් යුතුව සඳහන් කරයි. අනතුරුව දැක්වෙනුයේ දිවයිනේ ස්වභාව සෞන්දර්යය හා භෞතික පරිසරයෙන් ලැබෙන ආස්වාදය යි. රටේ ස්වාධීනත්වය වෙනුවෙන් පර සතුරන්ට එරෙහිව දිවි පුදා සටන් කිරීමේ අභිලාෂය හා ‍පර සතුරන් පරදවා අත් පත් කර ගත් ජයග්‍රහණයෙන් ලබන උද්දාමය එයින් පසුව විස්තර කෙරෙයි. ඉන් අනතුරුව පැවසෙන්නේ මවු බිම අලංකාර ද පෝෂණය ද කොට ඉනික්බිති සිය සිරුර ද මවු බිමට පොහොර කරන බව යි. මෙය කියවන පාඨකයාගේ මනසෙහි මවු බිම පිළිබඳව අභිමානවත් මෙන් ම ආකර්ෂණීය ද වූ හැඟීම් ජනනය වෙයි. මේ පද්‍ය නිර්මාණය සුනිල් සාන්ත විසින් ගායනා කරන ලදුව අතිශය ජනප්‍රිය ගීතයක් බවට පත් වී තිබේ. මේ නිර්මාණයේ තවත් විශේෂත්වයක් වන්නේ මහාප්‍රාණ අක්ෂර, තාලුජ ශ හා මූර්ධජ ෂ අක්ෂර මෙන් ම රකාර සංයෝග ද රහිත වාග් විලාසයකින් යුක්ත වීම යි. මෙය මාත්‍රා විසි හයකින් යුතු එළිසම සිවුපද ආකෘතියට අනුව රචනා කොට තිබේ.

ලංකා ලංකා පෙම්බර ලංකා
පිනවමු ඔබ ලංකා
හොබවමු ඔබ ලංකා
දිවි දී
සුරකිමු ඔබ ලංකා

බලි තරු රාවණ ගැමුණු විජයබා නිරිඳුන් ලද ලංකා
පුලතිසි දැමි සිරි රහල් කුමරතුඟු පඬුවන් ලද ලංකා
විදු සක්විති මහ පැරකුම් කිවිසුරු කිවියන් ලද ලංකා
ඔබ රැකුණොත් ලෝකුඹුව ද අපහට සීත ගඟුලි ලංකා

මහවැලි කළු කැලණි වලවේ අත් හතරක් ඇති ලංකා
සමනොළ කිරිගල් පිදුරුතලා ඈ කෙහෙ ගැට බැඳි ලංකා
තේ වතු පොල් වතු කෙත් වතු පෙළ උකුළේ නළවන ලංකා
මුහුදින් අඟලක් ඔබ වැවෙතොත් එහි පනිමු පනිමු ලංකා

ඔබහට අත පොවනට උන්-මුන්හට ඉඩ නො තබමු ලංකා
අව හොත් මෙහි උන් ලුහුබඳවා ගොළු මුහුද ගෙවමු ලංකා
ගොඩ දිය අහසේ හැම තැනැ ඔබගේ නම කියවමු ලංකා
ඔබ වෙනුවෙන් එන වෙඩි සැර මල් පෙති සේ සලකමු ලංකා

හෙළ මුතු මිණි වැල් එකට දමා ලා ඔබ සරසමු ලංකා
ගස් වැල්වලැ මල් එකට ගොතා ලා ඔබ පලඳමු ලංකා
රුහුණේ කිරි පැණි එකට හනා ලා ඔබ පිනවමු ලංකා
අවසනැ ඔබට මැ පොහොරට මේ කය මෙහි මැ හොවමු ලංකා

මේ නිර්මාණය අපට ආස්වාදනීය වන්නේ ඒවායින් ලක් වාසීන් වශයෙන් පොදු වින්දනයක් ලැබිය හැකි බැවිනි. මවු රටේ ඉතිහාසයත් එහි විසූ යුගකාරක පුරුෂයනුත් රටේ ස්වභාව සෞන්දර්යයත් පිළිබඳ වර්ණනීය අදහස් හේතුවෙන් අප සියලු දෙනාට ම පොදු වින්දනයක් හා ආස්වාදයක් මේ නිර්මාණවලින් ලැබිය හැකි වෙයි. උසස් කලා නිර්මාණයක ලක්ෂණය මේ පොදු බව හෙවත් සමාජ සාධාරණ වින්දනීය ගුණය යි.

“අප මවු බිම පොළෝ මහී කාන්තාවගේ නළලයෙහි තැබූ තිලකයක් වැනි ය.” මේ උපමාවෙහි ගැබ් වන සෞන්දර්යාත්මක හැඟීමෙන් අපි වශීකෘත වෙමු. එහෙත් නූතන සමාජය ගොඩ නැඟීම සඳහා අතීත ශ්‍රී විභූතිය ආවර්ජනා කිරීම පමණක් ප්‍රමාණවත් නො වේ. අතීත සමාජ සංස්කෘතික චර්යා හා නූතන සමාජ ජීවිතය ද සංකලනයෙන් නව දෘෂ්ටියකින් යුක්තව දේශාභිමානය හා දේශ වාත්සල්‍යය මතු කර ගත යුතු ය. සමාජයේ මැවුම්කරුවෝ දෙවි බඹුන් නො ව වැඩ කරන ජනතාව යි. එනම් කායික හා මානසික ශ්‍රමය මවු බිමේ උන්නතිය වෙනුවෙන් කැප කරන ජනයා යි. ජාතික අභිමානය හෙට ලොව ගොඩ නඟන හා ඊට මග පෙන්වන මහා බලවේගය යි. අතීත ශ්‍රී විභූතියට හේතු වූයේ බාහු බලය හෙවත් බුජ බලය පළ කළ ශූර වූ නර විරුවන්ගේ කාර්ය සාධනය යි. පහත දැක්වෙන නිර්මාණයෙන් ඒ නර විරුවන් යළි මේ බිම පහළ වේවා යි ප්‍රාර්ථනා කරනුයේ අද්‍යතන ශ්‍රම බළකාය හා එක්ව රට සංවර්ධනයට ඔවුන්ගේ දායකත්වය ද මාර්ගෝපදේශය ද අවශ්‍ය බැවිනි. ඒ සියල්ලේ සංකලනයෙන් මවු බිම සෞම්‍ය ගුණයෙන් සඳ සේ ද ඥාන බලයෙන් බෘහස්පතී සේ ද කීර්තියට පත් වේවා යනු එහි ගැබ් වන අවසන් ප්‍රාර්ථනාව යි. පාඨකයාගේ හා ශ්‍රාවකයාගේ මනසෙහි සිය ජන්ම භූමිය පිළිබඳ අපේක්ෂා සහගත වාත්සල්‍යයක් දැනවීමෙහි සමත් මේ නිර්මාණය සුනිල් ආරියරත්න විසින් රචනා කරන ලද්දකි. එය ද ඩබ්ලිව්. ඩී. අමරදේව විසින් ගායනා කරනු ලැබ තිබේ.

මිහි ලිය නළලේ අංජන තිලකේ
සිරි ලංකා දෙරණේ
තිසරණ සරණින් හූ පාලනා
ජනතා දිනේ දිනේ

දන පිනන සතර සඟරා වතින්
සත සිත ගත සැනසේවා
සඟ වෙද ගුරු ගොවි කම්කරු බළ ඇණියෙන්
සිවු දිග සැරසේවා

බුජ බල පළ කළ සුරු නර විරු කැල
යළි හෙළ බිම ඉපදේවා
මුදු ගුණෙන් සුපුන් සඳ නැණින් ගුරුන් ලෙද
රන් දිව හිනැහේවා

මෙවැනි කාව්‍ය නිර්මාණ පරිශීලනයෙන් අප ලබන වින්දනය කෙබඳු ද? එය ලක්වැසියන් සියලු දෙනාට ම පොදු වින්දනයකි. ඒවාහි ගැබ් වන හැඟීම් ඔබටත් මටත් ඔහුටත් මොහුටත් වශයෙන් සියලු දෙනාහට පොදු හැඟීම් වෙයි; ඒ හැඟීම් අප සියලු දෙනාට ම සර්වසාධාරණ හැඟීම් ය. සමස්ත ශ්‍රී ලාංකිකයන්ගේ දේශ වාත්සල්‍යය හා දේශාභිමානය ඒවායින් ප්‍රකාශ වෙයි. අපි සියල්ලෝ ම ඒවායින් වින්දනයක් ලබමු. එවිට ඒවා සදාතන කලා නිර්මාණයක් වශයෙන් අගය කළ හැකි වෙයි.

## අරුත් පැහැදිලි කිරීම

| | |
|---|---|
| පඬුවන් | - පණ්ඩිතයන්/උගතුන් |
| කිවිසුරු | - කවි+ඉසුරු, කවියට අධිපති |
| ලෝකුඹු | - එනම් නිරය |
| කෙහෙ ගැට | - බඳින ලද කෙස් |
| හොවමු | - සතපවමු |
| සතර සඟරා වතින් | - දානය, ශීලය, සමානාත්මතාව, අර්ථ චර්යාව යන ගුණාංගවලින් - සතර සංග්‍රහ වස්තුවෙන් |
| බුජ බල | - බාහු බලය |
| නර විරු කැල | - මිනිස් වීරයන් සමූහය |

## අවබෝධය

1. ලංකා ලංකා යනුවෙන් ඇරඹෙන පැදි පෙළෙහි සඳහන් මෑත කාලීන ලාංකේය පඬිවරයා කවරෙක් ද?
2. කවියා ලංකා මාතාවගේ බඳින ලද කේශ කලාප ලෙස දකින්නේ මොනවා ද?
3. ලංකා ලංකා නිර්මාණයේ සඳහන් කෙරෙන පැරණි සිංහල කවීන් දෙදෙනකු නම් කරන්න.
4. මිහි ලිය නළලේ යනුවෙන් ඇරඹෙන පැදි පෙළෙහි අපේ මාතෘභූමිය හැඳින්වීමට යොදා ඇති යෙදුම් දෙකක් උපුටා දක්වන්න.
5. එහි ඇතුළත්ව ඇති ශබ්ද රසය ඇති කිරීමට ඉවහල් වන යෙදුම් දෙකක් උපුටා දක්වන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත දී ඇති යෙදුම්වල අරුත් පැහැදිලි කරන්න.
   i. ලෝකුඹුව ද අප හට සීත ගඟුලි...
   ii. දන පිනන සතර සඟරා වතින්...
   iii. මේ කය මෙහි මැ හොවමු...
   iv. සුරු නර විරු කැල...
2. පහත දී ඇති පද කුමන ව්‍යාකරණ ගණයට අයත් දැයි දක්වන්න.
   i. කෙත් වතු -
   ii. හනා -
   iii. සුපුන් -
   iv. කිවිසුරු -
   v. අහසේ -
   vi. මිහි ලිය -
3. කවීන් තම අත්දැකීම් ඉදිරිපත් කිරීමේ දී භාෂාව යොදා ගෙන ඇති අයුරු පැහැදිලි කරන්න.
4. තම රටෙහි උදාර බව පිළිබඳව ද තොරතුරු ඇතුළත් කරමින් විදේශ රටක සිටින තම පැනේ මිතුරකුට යැවීමට සුදුසු ලෙස ලිපියක් ලියන්න.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. "ලංකා ලංකා" ගීතය අසා රස විඳින්න.
2. පාඩමේ ඇතුළත් ගීත දෙකෙන් එකක් පදනම් කරගෙන කෙටි රසාස්වාදයක් පන්තියට ඉදිරිපත් කරන්න.

# බළන්ගොඩින් ගැලූ පැණාසර මෙත් ගඟුල

## 19

චතුර දේශකත්වය ද ශූර ලේඛකත්වය ද මහාර්ඝ ශික්ෂාකාමිත්වය ද සුසංයෝග වූ අග්ගමහා පණ්ඩිත අතිපූජ්‍ය බළන්ගොඩ ආනන්ද මෛත්‍රේය හිමිපාණෝ විසිවන සියවසේ පහළ වූ කීර්තිමත් පැවිදි පඬිවරයෙකි. මෙරට භාෂා ශාස්ත්‍ර උන්නතිය පිණිසත් බෞද්ධ අධ්‍යාපනය නගා සිටුවීම පිණිසත් උන් වහන්සේ කළ මෙහෙවර අපරිමිත ය. අසීමිත කැපවීමකින් ස්වෝත්සාහීව අධ්‍යාපනය ලැබූ උන් වහන්සේ ජීවිත කාලය පුරා ලද විවිධ තනතුරු, ගරුනාම ස්වකීය පරාර්ථ චර්යාවට බාධාවක් කර නො ගත්හ. අල්පේච්ඡ ජීවිතයක අනර්ඝත්වය ආදර්ශයෙන් විශද කළ උන් වහන්සේ භාවනානුයෝගීව ස්වකීය චිත්ත ශක්තිය දියුණු තියුණු කර ගත්හ. අභියෝග හමුවේ නො සැලුණු උන් වහන්සේ සිංහල, පාලි, සංස්කෘත, ප්‍රාකෘත, වංග, ඉංග්‍රීසි, ලතින්, ජර්මන් ආදි පෙරපර දෙදිග භාෂා පිළිබඳ පෘථුල අවබෝධයකින් ජාත්‍යන්තර බෞද්ධ ධර්ම ශාස්ත්‍රීය සේවාව පිණිස කළ සම්ප්‍රදානය සදානුස්මරණීය ය.

පහත දැක්වෙන්නේ උන් වහන්සේගේ චරිතාපදානයේ සාරාංශයකි.



ගුවන් ගැබ අරා පුරාහඳ සුදිලෙයි. තුරුපත් අතරින් පෙරී ආ සඳරැසින් බළන්ගොඩ, කිරිදිගල ගම්මානයේ උරස්සවත්ත නිවස ආලෝකවත් විය. මිදුල පුරා ඇඳෙන අපූරු සෙවණැලි මැදින් නාගොඩ ආරච්චිගේ මෙතියස් අප්පුහාමි හෙවත් මද්දුමහාමි පිය පදවිය අපේක්ෂාවෙන් නො ඉවසිල්ලෙන් ඔබ මොබ සක්මන් කරයි. උපකාරයට පැමිණි අසල්වැසි ආප්ත ගැහැනු කිහිප දෙනෙක් යුහුසුලු වෙති. ඒ 1896 අගෝස්තු 23 දා ය. රාත්‍රි 12 පසු වී විනාඩි 03ට බෙන්තර ආරච්චිගේ හීන්මැණිකේ පින්සාර පුතකු බිහි කරමින් උත්තරීතර මවු පදවිය උරුම කර ගත්තී ය. උපන් දරුවා විලියම් හෙවත් පුංචි මහත්තයා නම් විය. ඒ බිළිඳා අන් කවරකුවත් නො ව පසු කලක දී සසුනඹර පුරහඳක් වෙමින් බොදු ලොව එකලු කළ අග්ගමහා පණ්ඩිත අතිපූජ්‍ය බළන්ගොඩ ආනන්ද මෛත්‍රේය හිමිපාණෝ ය.

මවුපිය නෑහිතමිතුරන්ට සතුට ගෙනා පුතුට මවු උණුසුමේ නැළවෙන්නට වාසනාව ලැබුණේ දෙසතියකි. හීන්මැණිකේ මාතාව කලුරිය කළා ය. තම ආදරණීය බිරිඳගේ අකල් වියොවින් කම්පනයට පත් මද්දුමහාමි මහතා ගම හැර ගියේ ය. පුංචි පුතුට ලොකු අම්මා සහ මහප්පා මවුපිය සෙනෙහස නො අඩුව ලබා දෙන්නට කැප වූහ. ඔවුහු දරු සෙනෙහසින් ඔද වැඩුණු සිත් ඇතිව පුංචි විලියම් පිළිබඳ කටයුතු සියල්ල නො පිරිහෙළා සම්පාදනය කළහ.

සුරතල්, දඟකාර විලියම් පිනට දහමට යොමු වීමට සංසාරගත පුරුද්ද මෙන් ම ආතාගේ ඇසුර ද බෙහෙවින් හේතු විය. සය හැවිරිදි විලියම් කිරිදිගල පල්ලියට අයත් කතෝලික පාසලට ඇතුළු කෙරිණ. වන සිරි විඳිමින් ඇළදොළ මැදින් ගිය පාසල් ගමන ඔහුට ප්‍රීතිමත් ළමා කාලයක් උරුම කර දුන්නේ ය.

නිවසේ දී වයලීනය වාදනයට යොමු වූ ඔහු ගායනයට ද සිතුවමට ද උපන් දක්ෂයෙක් විය. පසු ව ඔහු බළන්ගොඩ කුමාර විද්‍යාලයට ඇතුළත් කෙරිණි. එම විද්‍යාලයේ විශේෂත්වයක් වූයේ සිංහල, දෙමළ, මුස්ලිම්, බර්ගර් යන සියලු ජාතීන්ට අයත් දරුවන් අධ්‍යාපනය ලැබීම යි. ආනන්ද මෛත්‍රේය නාහිමිපාණන් පවසන පරිදි කුඩා කල හොඳ ම මිතුරා වූයේ මුස්ලිම් ජාතික අබ්දුල් මජීද් ය. තම ළමා කාලය ස්මරණය කරමින් ඒ හිමිපාණන් පවසන්නේ සෑම ජාතියක් ම එකට මිත්‍රව ජීවත් වීම නිසා කුල, පන්ති, ආගම් භේද දුරු වී යන බව යි. බ්‍රහ්මචාරී වලිසිංහ හරිශ්චන්ද්‍ර තුමා පැවැත්වූ දේශනයක් ශ්‍රවණය කරන්නට ලැබීම විලියම් දරුවාගේ ජීවිතයේ හැරවුම් ලක්ෂ්‍යය විය. සියවස් ගණනාවක් පුරා අධිරාජ්‍යවාදීන්ට නතු වීම නිසා මෙරට සමාජ, සංස්කෘතික දේහය අතිශය ඔත්පළව පැවතිණ. එම වකවානුවේ රට දැය සමය නිදහස් කිරීම උදෙසා ජාතික ව්‍යාපාරය ප්‍රබෝධවත්ව ක්‍රියාත්මක වෙමින් පැවතිණ. වලිසිංහ හරිශ්චන්ද්‍ර තුමාගේ දේශමාමකත්වයෙන් ඔපවත් වූ හැඟීම් සමුදාය විලියම්ගේ පුංචි සිතට තදින් කාවැදිණි. ආතාගේ දැනුවත් කිරීම මත විලියම් යන නම අත්හැර සිංහල ක්‍රමයට පුංචි මහත්තයා යන්න භාවිත වූයේ ඉන් අනතුරුව ය. ඔහුට සසුන්ගත වීමේ අවශ්‍යතාව ජනිත වන්නේ උක්ත දේශනයෙන් ලැබූ උද්දීපනය හේතු කොට ගෙන ය.

කුඩා කල සිට ම ප්‍රශ්න කිරීමට හා විමසීමට තිබූ රුචිය ඔහුගේ බුද්ධි ප්‍රබෝධයේ පදනම විය. කියවීම විනෝදාංශය කර ගත් විලියම් සත් වන පන්තියේ දී **ජාතක පොත, සද්ධර්මරත්නාවලිය, සද්ධර්මාලංකාරය** ආදි සම්භාව්‍ය සාහිත්‍ය කෘති කියවා තිබුණේ හැඳෙන ගහ දෙපෙත්තෙන් පෙනෙන බව තහවුරු කරමිනි. එමෙන් ම සතිපතා පුවත්පත් හා සඟරා සියල්ල දැඩි උනන්දුවෙන් කියවීම ඔහු පුරුද්දක් කොට ගත්තේ ය. බුදුදහම රකිනු වස් සසුන්ගත වීමේ අදිටන ප්‍රබල වූයේ ඉන් අනතුරුව ය.

1911 මාර්තු 02 දා මෙරට ශාසන ඉතිහාසයේ අනුස්මරණීය දිනයක් බවට පත් කරමින් පුංචි මහත්තයා කුල කුමරා දෙණිහේනේ සීලානන්ද නාහිමියන්ගේ අනුශාසකත්වයෙන් පැවිදි බිමට ඇතුළත් විය. වයස අවුරුදු දහහතරක් වුව ද මුහුකුරා ගිය බුද්ධියකින් යුතු සාමණේර හිමියෝ ස්වයං විනයකින් තම චරිතය දිනෙන් දින ඔපවත් කර ගනිමින් සිටියහ. මෛත්‍රේය හිමියෝ ස්වකීය ආචාර්යයන් වහන්සේ වෙතින් ම ධර්ම ශාස්ත්‍ර ඥානය හා මූලික ඉංග්‍රීසි දැනුම වර්ධනය කර ගත්හ. රාත්‍රි සැතපෙන වේලාව පැය දෙක හමාරකට සීමා කර ගත්තේ 'කැපවීමෙන් තොර ජයග්‍රහණ නැත' යන්න සනාථ කරමිනි. කාලය කළමනාකරණයෙහි ලා උන් වහන්සේ තුළ වූ ශක්‍යතාව ආධ්‍යාත්මික ශක්තිය දියුණු කර ගැනීමට පදනම විය. නැණසර ගුරු හිමියෝ සිය ශිෂ්‍ය හිමියන්ගේ දූල්සර අනාගතය අවබෝධ කර ගත් නිසා ම දුර බැහැර ගමනක් යන අවස්ථාවක දී ද ශිෂ්‍ය හිමියන් කැටුව ගිය අතර සෑම මොහොතක ම කලින් දුන් පාඩම විමසීමට ලක් කළහ. දාමහන ධම්මානන්ද ස්වාමීන් වහන්සේගේ උපාධ්‍යායත්වයෙන් 1916 ජූලි මස 14 වන දින බළන්ගොඩ ඕලු ගඟ උදකුක්ඛේප සීමා මාලකයේ දී උපසම්පදාව ලැබූ මෛත්‍රේය හිමියෝ සක්මනෙහි දී පවා පාලි සංස්කෘත ශ්ලෝක සජ්ඣායනය කරන්නට පුරුදු වී සිටියහ. ගුරු හිමියන්ගේ මෙහෙයවීම ද ස්වාධ්‍යයනයෙහිලා ගැඹුරින් නිරත වීම ද නිසා පාලි සංස්කෘතාදි ප්‍රාචීන භාෂා පිළිබඳ නෛපුණ්‍යයක් ලද ආනන්ද මෛත්‍රේය හිමියෝ 1919 දී කොළඹ ආනන්ද විද්‍යාලයට ඇතුළත්ව ආනන්දයෙන් යුතුව වැඩිදුර ඉංග්‍රීසි අධ්‍යාපනයට යොමු වූහ. 1922 වන විට ඒ හිමියෝ ආනන්දයේ පාලි, සංස්කෘත, සිංහල හා බුද්ධ ධර්මය උගන්වන ගුරුවරයා ලෙස පත් වූහ. පසුව නාලන්දා විද්‍යාලයේ සමාරම්භක ගුරුවරයකු බවට පත්ව නාලන්දා විදුහල් නාමයත් "අපදාන සෝභිනී පඤ්ඤා" යන ආදර්ශ පාඨයත් නිර්මාණය කිරීම අර්චනීය සිදුවීමකි.

ඉංග්‍රීසි ප්‍රමුඛව ජර්මන්, ප්‍රංශ යන ප්‍රතීචීන භාෂා පිළිබඳව ද ඒ හිමියන් ලද ප්‍රවීණත්වය අතිමහත් ය. උන් වහන්සේගේ භාෂාන්තර ඥානය ධර්මදූත සේවාවෙහි යෙදුණු ආකාරයෙන් ද නිර්මිත ශාස්ත්‍රීය ග්‍රන්ථ සමූහයෙන් ද සාධනය වේ. එක විෂයකට සීමා නොවුණු උන් වහන්සේට අලුත් දේ ඉගෙනීමටත් අත්හදා බැලීමටත් තිබුණේ නො සිඳෙන පුදුමාකාර උනන්දුවකි. සිලෝ හැදීම, බැඳීම සිංහල, පාලි, සංස්කෘත භාෂාත්‍රයෙන් ගද්‍ය, පද්‍ය රචනා කිරීම මෙන් ම චිත්‍ර ඇඳීම හා ප්‍රතිමා නෙළීමට ද උන් වහන්සේ සතු වූයේ සහජ දක්ෂතාවකි.

සාම්ප්‍රදායික භික්ෂු අධ්‍යාපන ක්‍රමවේදය අනුමත කළ උන් වහන්සේ නව ප්‍රවණතාවල සාධනීය ලක්ෂණ උකහා ගත්තේ විවේක බුද්ධියෙනි. වයස අවුරුදු අසූවේ දී පරිගණක විද්‍යාව ඉගෙනීමට යොමු වීම එහි ලා කදිම නිදසුනකි. ඒ නිසා බළන්ගොඩ මහ නාහිමියෝ පැරැන්නකු වූවා මෙන් ම, වාර්තමානිකයකු ලෙස ද කටයුතු කළ හැකි ජීව ගුණයකින් හා ශක්තියකින් යුක්ත වූහ.

ශ්‍රී ලංකා භූමි සීමාව අතික්‍රමණය කළ උන්වහන්සේගේ ධර්ම ශාස්ත්‍රීය සේවාව ඉන්දියාව, බුරුමය, සියම, ජපානය, චීනය, කොරියාව, තායිවානය ආදි පෙරදිග රටවල සහ බ්‍රිතාන්‍යය, ප්‍රංශය, ජර්මනිය, අමෙරිකාව, කැනඩාව, ස්විට්සර්ලන්තය, ස්වීඩනය ආදි අපරදිග රටවල ද පැතිරිණි. සමයාන්තර දැනුමෙන් සන්නද්ධ වූ උන් වහන්සේ බුදුන් වදාළ දහම් මග හෙළිපෙහෙළි කරන්නට පරමාදර්ශීව කටයුතු කළහ. උන් වහන්සේ ප්‍රථම ධර්මදූත සේවාව ආරම්භ කළේ කේරළයේ කැලිකට් නගරයේ රාජ්‍ය මන්ත්‍රී ශ්‍රී ක්‍රිෂ්ණා මහතාගේ ආරාධනයෙනි. පසුව ධර්මදූත හා වන්දනා කටයුතු සඳහා භාරතයට පමණක්

තිස් හය වතාවක් වැඩම කිරීම උන් වහන්සේගේ ධර්මදූත සේවාව සඳහා කැප වීම කෙතෙක් ද යන්න සනාථ කිරීමකි.
බුද්ධ ශාසනයේ චිර පැවැත්ම පිණිස ශික්ෂාකාමී සාරවත් ශිෂ්‍ය භික්ෂු පරපුරක් බිහි කරන්නට මෛත්‍රේය ගුරු හිමියන් කළ මෙහෙය සදානුස්මරණීය ය. පොදු වස්තුවක් වන භික්ෂුව, දේශපාලනය වැනි පරිබාහිර ලෞකික සංකල්ප දරා සිටීම පරිහානියට හේතු වන බව උන් වහන්සේ තදින් කියා සිටියහ.
1954 ජනවාරි 08 දින සබරගමු සද්ධම්මවංස නිකායේ සංඝනායක පදවියට පත් වූ ආනන්ද මෛත්‍රේය හිමියෝ දඹදිව ඉසිපතනාරාමයේ විහාරාධිපති ධුරයට ද පත් වූහ. උන් වහන්සේගේ ශාස්ත්‍රවන්තභාවය අන්තර්ජාතික සම්භාවනාවට පාත්‍ර වූ බව 1954 දී බුරුමයේ පැවැති ඡට්ඨ සංඝායනාවේ දී උත්තරීතර අවසාන ශෝධක මණ්ඩලයට පත් වීමෙන් ද අට්ඨකථා සංගායනා වාරයේ දී සභාපති ධුරයෙන් පිදුම් ලැබීමෙන් ද සාධනය වේ. එහි දී ප්‍රකට කළ ධර්ම විශාරදත්වය නිසා ම බුරුම රජය විසින් අග්ගමහා පණ්ඩිත උපාධියෙන් උන් වහන්සේ සම්මානයට පාත්‍ර කරන ලදහ.
එදා විද්‍යෝදය විශ්වවිද්‍යාලය නමින් හැඳින්වුණු වර්තමාන ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලයේ මහායාන බෞද්ධ අධ්‍යයනාංශයේ මහාචාර්ය ධුරයට ද පසුව පීඨාධිපති ධුරයට ද පත් වූ උන් වහන්සේට එම විශ්වවිද්‍යාලයෙන් සාහිත්‍යසූරි උපාධියත් කැලණි විශ්වවිද්‍යාලයෙන් සාහිත්‍ය චක්‍රවර්ති උපාධියත් පිරිනමන ලද්දේ අසමසම ශාස්ත්‍ර ඥානයට සම්භාවනා වශයෙනි.
තනතුරු හා ගරු නම්බුනාම ඍජුව ම ප්‍රතික්ෂේප කිරීමට තරම් උන් වහන්සේ අව්‍යාජ වූහ. ඉන්දියාවේ නාලන්දා විශ්වවිද්‍යාලයේ හා කල්කටා විශ්වවිද්‍යාලයේ උපාධි ප්‍රදානයන් නිහතමානීව ප්‍රතික්ෂේප කිරීම මීට නිදසුනකි. උන් වහන්සේ තනතුරු භාර ගත්තේ ඉන් පරහට වන සුබසෙත පිළිබඳ කාරුණික හැඟීමෙනි. අමරපුර සංඝ සභාවේ සභාපති ධුරය මුලින් ප්‍රතික්ෂේප කළ ද පසුව බොහෝ දෙනා තනතුර භාර ගැනීමේ අවශ්‍යතාව පැහැදිලි කළ විට අන් මත ගරු කිරීමේ උදාර ගුණය ප්‍රකට කරමින් උන් වහන්සේ ඊට කැමැත්ත ප්‍රකාශ කළේ සංඝ සාමග්‍රිය පිළිබඳ දැඩි හැඟීමෙනි.
කිත් යසස්, පදවි, තානාන්තර සියල්ල තමා පසුපස ලුහුබැඳ එද්දීත් උන් වහන්සේ සුපුරුදු ජීවන රිද්මය අත් නො හළහ. තනතුරුවලින් ලත් වරප්‍රසාද කෙරෙහි නො ව තත්ත්වය හා කාර්ය කොටසට අදාළ යුතුකම් හා වගකීම් පිළිබඳව සිත යොමු කිරීම මුන් වහන්සේගේ විශේෂත්වයකි. බළන්ගොඩ ආනන්ද මෛත්‍රේය හිමියෝ ජංගම විශ්වකෝෂයක් බඳු ය. සියත් බවින් ද වියත් බවින් ද ඔපවත් වූ උන් වහන්සේගේ ශාස්ත්‍රීය ලේඛන හා නිර්මාණ සමූහය අර්ථ සම්පන්න ජීවිතයක සදාතනික සිහිවටන වේ. එහිමියන් විසින් නිර්මිත ග්‍රන්ථ සමූහය අසූවකට අධික ය. දේශන, අධ්‍යයන ලිපි ආදිය මෙපමණකැ යි කිව නො හැකි තරම් ය. ලක්මිණි පහන, මගේ සඟරාව, ස්වදේශ මිත්‍රයා, සිංහල ජාතිය, සිංහල හඬ, ධර්ම විජය, ධර්ම රශ්මි ආදිය මාහිමියන්ගේ අදහස්වලින් නිරතුරුව සපිරිණි. විසිවන සියවසේ මුල් භාගයේ පළ වූ මෙම පුවත්පත් හා සඟරාවලට සැපයුණු ලිපි ක්‍රිස්තියානිකයන්ගෙන් එල්ල වූ තර්ක ඛණ්ඩනය කොට බෞද්ධ සංකල්ප සාධනය කිරීම අරමුණු කොට ගෙන ඉදිරිපත් විය. සුපේශල භික්ෂුවක වශයෙන් ධර්ම ඥානයෙන් ප්‍රභාවත් වූ බුද්ධියෙන් අවබෝධ කර ගත් සංකල්ප පරහිතකාමීව අන්‍යයන්ට බෙදා දීමට පුවත්පත් සඟරා ආදිය යොදා ගැනීම වැඩදායක විය. 1928 දී ලියූ ශාක්‍යසිංහාවදානය හෙවත් බුද්ධ චරිතය ගිහි පැවිදි කාහටත් සඵලදායක ආකාරයෙන් සකසා තිබිණි. උන් වහන්සේ විසින් රචිත

සංක්ෂිප්ත දික්සඟිය සම්පූර්ණ සිංහල ව්‍යාඛ්‍යානයකි. ව්‍යාඛ්‍යාන ග්‍රන්ථ අතර ධම්මපද ව්‍යාඛ්‍යාව, සංයුක්ත සගාථක වර්ග ව්‍යාඛ්‍යාව, මජ්ඣිම නිකාය ප්‍රථම වර්ග ව්‍යාඛ්‍යාව, ඛුද්දක වර්ග ව්‍යාඛ්‍යාව ආදිය ප්‍රමුඛ වේ. ඊට අමතරව බෞද්ධ පාඨ ග්‍රන්ථ, සංස්කරණ ග්‍රන්ථ, භාෂාන්තර ශික්ෂක ග්‍රන්ථ, පරිවර්තන ග්‍රන්ථ, ජ්‍යෝතිෂ, වෛද්‍ය සහ ඉංග්‍රීසි ග්‍රන්ථ රාශියක් උන් වහන්සේ විසින් රචිත ය.

සිංහල නවකතාවේ ප්‍රාරම්භක සමයේ ම උන් වහන්සේ **නයිගම පන්සලේ නායක හාමුදුරුවෝ** නමින් නවකතාවක් එළිදැක්වීම අසිරිමත් සිදුවීමකි. නූතන භික්ෂු සමාජයෙහි යථාර්ථය නිර්භය ලෙස නිරූපණය කොට පෙන්වා දීමට උන් වහන්සේ එම නවකතාව උපයෝගි කර ගත්හ. ඒ වන විට කිසිදු යතිවරයකු නවකතාකරණයට අත ගසා තිබූ බවට ඓතිහාසික සාක්ෂ්‍යයක් හමු නො වේ. ඉන් අනතුරුව ද **කාමනීත, කාරුණික තාරා** යන රමණීය ආධ්‍යාත්මික නවකතා යුගල සිංහලට පරිවර්තනය කිරීම සුවිශේෂ කරුණකි. උන් වහන්සේ නවකතාව ගර්හිත කලාවක් ලෙස නො සලකා ජනතාව ඥානනය කළ හැකි යථාර්ථවාදී කලාවකැයි විශ්වාස කළ බව මෙම නිර්මාණවලින් සුවිශද ය. ඉන් ඒ හිමියන්ගේ ප්‍රගතිශීලී චින්තනය විද්‍යමාන ය.

පුද්ගලයකු තුළ ඉතා කලාතුරකින් පිහිටන භාෂාන්තර හා සමයාන්තර ඥානයක් හා විස්මයාවහ ධාරණ ශක්තියක් උන් වහන්සේ තුළ පැවති බව මේ ප්‍රශස්ත නිර්මාණ සරණියෙන් සුවිශද ය.

ආනන්ද මෛත්‍රෙය හිමියන්ට අනන්‍ය වූ විශිෂ්ට චර්යාත්මක ගුණ සමුදාය සියලු දෙනාට ආදර්ශවත් ය. බළන්ගොඩ ප්‍රදේශයේ වැඩි කලක් වාසය කළ ද ඥාති සංග්‍රහයට කිසි විට යොමු නො වුණු උන් වහන්සේ මවුපිය උරුමයෙන් ලද සියල්ල ශාසනාභිවෘද්ධිය සඳහා කැප කළහ. ගුරු සේවයෙන් ලද වැටුප පවා භික්ෂු ශිෂ්‍යත්ව අරමුදලකට බැර කරන ලදි. බළන්ගොඩ පිරිවෙනක් ආරම්භ කරමින් එය ධර්මානන්ද පිරිවෙන ලෙස නම් කළේ ස්වකීය ප්‍රාචාර්ය දාමහන ධම්මානන්ද මාහිමියන්ගේ ශ්‍රී නාමයට පූජෝපහාරයක් වශයෙනි. අනූ වියැති උන් වහන්සේ දිනක් රට දෙල් පැළයක් සිටුවද්දී සාමණේර හිමිනමක සිනා සෙනු දුටු විට පැවසුවේ "මොක ද? මට දෙල් කන්න ලැබෙන්නේ නැති නිසා දැ" යි කරුණා පරවශව ප්‍රතිචාර දැක්වූයේ පරාර්ථකාමී චර්යාව සනාථ කරමිනි. සියලු සතුන් විෂයයෙහි පතළ මහා කරුණාවෙන් කටයුතු කළ උන් වහන්සේ අසරණ සතකු දුටු විට දී කළ හැකි උපකාරය ඉතා සැලකිල්ලෙන් හා කැමැත්තෙන් සිදු කළේ බුද්ධ පුත්‍රයකුගේ පිළිවෙත් සපිරි දිවියේ අරුත මේ යැයි විශද කරමිනි.

මෛත්‍රෙය හිමියන්ගේ මහා පාණ්ඩිත්‍යය ප්‍රඥා බලමහිමය අබිමුව උගතුන් යැයි කියා ගන්නා බොහෝ දෙනා හිරු දුටු කදෝපැණියන් සේ ය. "පෙරදිගට ගියත් අපරදිගට ගියත් මට පිළිතුරු දෙන්නට බැරි දෙයක් කවුරුවත් නො අසති" යන අභීත සිංහනාදය උන් වහන්සේ මුවින් පිට වීමෙන් එය සාධනය වේ. තව දුරටත් මින් ගම්‍ය වන්නේ තමන් වහන්සේ අත් පත් කර ගත් දැනුම් සම්භාරය පිළිබඳ ඇති ප්‍රත්‍යක්ෂ විශ්වාසය යි. ක්‍රමයෙන් වයෝවෘද්ධ වන විට මනෝවෘද්ධ වූ ආකාරය අසිරිමත් ය. කෙතරම් ශාස්ත්‍රීය, ආගමික හා සමාජීය කටයුතුවල නිරත වුව ද දෛනික වතාවත් ඉටු කිරීම ද භාවනානුයෝගීව ආධ්‍යාත්මික සැපත ළඟා කර ගැනීමට ක්‍රියා කිරීම ද කිසි විටෙකත් අතපසු නො වීමට වග බලා ගත් අයුරු විස්මිත ය.

සති කිහිපයක් අසනීපව සිටි බෝධිසත්ත්ව ගුණෝපේත අග්ගමහා පණ්ඩිත අතිපූජ්‍ය බළන්ගොඩ ආනන්ද මෛත්‍රේය නාහිමිපාණෝ 1998 ජූලි 18 දා අපවත් වී වදාළහ. ධර්මධරත්වය, විනයධරත්වය, ශික්ෂාකාමීත්වය, ඥානවන්තභාවය, බහුශ්‍රැතභාවය යන සංඝ ශෝභන ගුණාංගවලින් සුපුෂ්පිත වූ උන් වහන්සේගේ දීර්ඝායුෂ්ක ජීවිතය, සම්බුද්ධ ශාසනයේ චිරස්ථිතියටත් ලෝකවාසී බෞද්ධ ජනතාවගේ උත්තම අභිමතාර්ථ සාධනයටත් පරමාදර්ශයකි.

## අරුත් පැහැදිලි කිරීම

| | |
|---|---|
| ආප්ත | - වැඩිහිටි; දැනුමැති |
| උද්දීපනය | - හැඟීම් දල්වන/තියුණු කරන/ප්‍රබෝධ කරන |
| සම්භාව්‍ය | - උසස් යැයි සම්මත |
| නැණ සර | - ප්‍රාඥයා |
| උදකුක්ඛේප සීමා මාලකයේ දී | - භික්ෂු විනය කටයුතු සඳහා ගංගා ආදියෙහි ඇති කර ගනු ලබන සීමාව |
| ස්වාධ්‍යයනයෙහි | - තමා ම ඉගෙනීම |
| නෛපුණ්‍යයක් | - නිපුණත්වයක් |
| අර්චනීය | - පිදිය යුතු |
| ප්‍රාචීන භාෂා | - පෙරදිග භාෂා |
| ප්‍රතීචීන භාෂා | - අපරදිග භාෂා |
| භාෂාන්තර ඥානය | - විවිධ භාෂා පිළිබඳ දැනුම |
| අතික්‍රමණය | - ඉක්මවා යෑම |
| ෂට්ඨ සංගායනාව | - සය වන සංගායනාව |
| කිත් යසස් | - කීර්තිය හා යශස |
| සියත් බවින් | - ස්වීයත්වයෙන් |
| වියත් බවින් | - උගත් බව/පණ්ඩිත බව/විද්වත්භාවයෙන් |
| දික්සඟිය | - දීඝ නිකාය |
| ව්‍යාඛ්‍යාන | - අර්ථ විවරණ ග්‍රන්ථ හෙවත් දහම් පොතක අරුත් පැහැදිලි කරමින් ලියූ පොත් වර්ගයකි. |
| විස්මයාවහ | - පුදුමය ගෙන දෙන |
| කරුණා පරවශ | - කරුණාව මුල් කොට ගත් |
| කදෝපැණියන් | - කණාමැදිරියන් |
| චිරස්ථිතියට | - බොහෝ කාලයක් පැවතීමට |

## අවබෝධය

1. විලියම් දරුවාගේ ජීවිතයේ හැරවුම් ලක්ෂ්‍යය වූයේ කුමක් ද?
2. විලියම් දරුවාගේ සිතේ සසුන්ගත වීමේ අරමුණ ප්‍රබල වීමට බලපෑ හේතු කවරේ ද?
3. ‘කැප වීමෙන් තොර ජයග්‍රහණයක් නැත’ යන ආදර්ශ පාඨයට අනුව උන් වහන්සේ ජීවිතය සකස් කර ගත් බවට ලැබෙන සාධකය කුමක් ද?
4. බුරුම රජය අග්ග මහා පණ්ඩිත උපාධියෙන් උන් වහන්සේ සම්මානයට බඳුන් කළේ කුමක් නිසා ද?
5. ‘පෙරදිගට ගියත් අපරදිගට ගියත් මට පිළිතුරු දෙන්ට බැරි දෙයක් කවුරුවත් නො අසති’ මේ ප්‍රකාශයෙන් උන් වහන්සේගේ කවර ලක්ෂණයක් ප්‍රකට වේ ද?

## ලිඛිත අභ්‍යාස

(අ) නිවැරදි වාක්‍යයක් තැනීමට සුදුසු ක්‍රියා පදය තෝරන්න

1. සති දෙකක් පමණ රෝගාතුරව සිටි මහනායක හිමියෝ අපවත් (විය/වූහ)
2. වලිසිංහ හරිශ්චන්ද්‍ර තුමා රැස්ව සිටි ජනතාව (ඇමතුවේ ය/ඇමතූහ).
3. සිත් තුළ දැහැමි සිතුවිලි පහළ (වේවා/වෙත්වා).
4. ඇතැම්හු ප්‍රත්‍යය ලාභයෙන් කටයුතු (කරති/කරහු).
5. දායක දායිකාවන් විසින් උන් වහන්සේ ගෞරවපූර්වකව පිළිගන්නා (ලදි/ලදහ).

(ආ) ‘කර’ ධාතු ප්‍රකෘතිය ඇසුරෙන් පහත දැක්වෙන ක්‍රියා වර්ගවලට නිදසුන් සපයන්න

i. ප්‍රයෝජ්‍ය ක්‍රියාව
ii. විධි ක්‍රියාව
iii. ආශීර්වාද ක්‍රියාව
iv. මිශ්‍ර ක්‍රියාව
v. පූර්ව ක්‍රියාව
vi. අසම්භාව්‍ය ක්‍රියාව

(ඇ) කළු අකුරින් මුද්‍රිත පද කිනම් ක්‍රියා වර්ගවලට අයත් දැයි ලියන්න.

1. **කියග** මගිය, එනු කොහි සිට
2. **කියත** උන් මෙතෙපල - ආයේය ඇඳුරු ගුත්තිල
3. මලේ බඹරු මෙන් පිරිවර ඇති **වේවා**
4. **කියමින්** ගී රස මියුරු
5. සිඳ **බිඳ** දුක් සසර

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. අතිපූජ්‍ය බළන්ගොඩ ආනන්ද මෛත්‍රේය හිමියන්ගේ මෙහෙවර ආගමික, සමාජීය හා ශාස්ත්‍රීය වශයෙන් වෙන් වෙන්ව සාකච්ඡා කරන්න.
2. ‘උතුම් දිවියක අසිරිය’ යන මැයෙන් අතිපූජ්‍ය බළන්ගොඩ ආනන්ද මෛත්‍රේය හිමියන්ගේ චරිතය පිළිබඳ විශේෂාංග ලිපියක් සකසන්න.

# 20 අද්‍යතන සාහිත්‍ය නිර්මාණයන්හි භාෂාව

සාහිත්‍යයේ මාධ්‍යය භාෂාව යි. භාෂාව යනු මනුෂ්‍යයාගේ හැඟීම් හා අදහස් ප්‍රකාශ කිරීමේ මාර්ගයකි. ඒ අනුව සාහිත්‍යයෙහි අන්තර්ගත වන්නේ මනුෂ්‍ය හැඟීම්, අදහස් හා අත්දැකීම් බව කිව හැකි ය. සාහිත්‍යය භාෂාවෙන් සිදු කරන වික්‍රමයක් යැයි ඇතැම් විචාරකයන් පෙන්වා දෙන්නේ මනුෂ්‍යයාගේ ජීවන අත්දැකීම්, අපේක්ෂා හා සිතිවිලි එහි ගැබ් කළ හැකි බැවිනි. සාහිත්‍යයෙහි යෙදෙන භාෂාව හැඟීම් හා අරුත් ආරෝපණය කරන ලද භාෂාව යි.

සාහිත්‍යකරුවා භාෂාව ව්‍යවහාර කරනුයේ විශේෂ ආකාරයකිනි. සාහිත්‍යකරුවන් නො වන අනෙකුත් ලේඛකයන් භාෂාව ව්‍යවහාර කරනුයේ නිශ්චිතාර්ථ දැනවෙන ආකාරයෙන් වුව ද සාහිත්‍යකරුවා භාෂාව භාවිත කරනුයේ භාවික ගුණයෙන් යුතුව ය; එනම් සාහිත්‍ය රසිකයාගේ පාඨකයාගේ හැඟීම් ප්‍රබෝධ වන ආකාරයෙනි. සාහිත්‍ය නිර්මාණයක් පරිශීලනය කරන්නා විද්‍යාත්මක ලේඛනයක් හෝ වාර්තාවක් කියවන්නාගෙන් වෙනස් වෙමින් සාහිත්‍යකරුවා ඉදිරිපත් කරන අත්දැකීමට සහභාගි වෙමින් එයින් වින්දනයක් ලබයි. සාහිත්‍යකරුවා ඉදිරිපත් කරන අත්දැකීම හා ඒ සඳහා යොදා ගන්නා බස් වහර අතර අත්‍යන්ත සම්බන්ධතාවක් පවතියි. භාෂාවෙහි උපයෝගි කර ගන්නා වචනවලට දෙනු ලැබ ඇති අර්ථ ඒ ඒ වචනය යෙදෙන පරිසරය මත තීරණය වෙයි. එමෙන් ම ඒ ඒ අර්ථ ගොඩ නැගීමෙහි ලා ඒ ඒ භාෂාවෙහි සංස්කෘතික පරිසරය ද බල පායි. එහෙයින් භාෂාව හා සාහිත්‍යය මනුෂ්‍යයාගේ සංස්කෘතික උරුමයක් ද වෙයි.
එක් එක් සාහිත්‍යකරුවා භාෂාව භාවිත කරනුයේ එකිනෙකට වෙනස් ආකාරයෙනි. සාමාන්‍යයෙන් භාෂාව භාවිත කරන සැම භාෂකයකු ම භාෂාව භාවිත කරනුයේ තම තමන්ට ආවේණික ආකාරයකින් බව පෙනී යයි. මේ ලක්ෂණය 'ශෛලිය' යනුවෙන් හැඳින්වෙයි. නවකතාව නම් නූතන සාහිත්‍යාංගයෙහි ආරම්භක සමයෙහි පටන් විවිධ ලේඛකයන් භාවිත කළ විවිධ ප්‍රකාශන විලාස හා ලේඛන රීති පිළිබඳව මේ පාඩමෙන් සාකච්ඡා කෙරේ.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

සිංහලයෙන් නව සාහිත්‍යයක් බිහි වන්නේ දහනව වන සියවසේ මෙරටෙහි සිදු වූ දේශපාලන, ආර්ථික හා සමාජීය පෙරළි හේතුවෙනි. 1815 දී මුළු ලංකාව ම එංගලන්තයේ යටත් රාජ්‍යයක් බවට පත් කර ගන්නා ලදි. එතැන් සිට පෙරදිග ලෝකයෙහි යුරෝපීය ශිෂ්ටාචාරය රෝපණය කිරීම සඳහා ඉංගිරිසි අධ්‍යාපනය හා මුද්‍රණ ශිල්පය මෙරටෙහි ප්‍රචලිත කිරීමට යටත් විජිත පාලකයෝ පියවර ගත්හ. මේ කටයුතුවල එක් ප්‍රතිඵලයක් වූයේ සඟරා, පුවත්පත් හා පොත් මුද්‍රණය ආරම්භ වීම යි. එතෙක් මෙරට ජනයා හුරු පුරුදු වී සිටියේ පොත් කියවීමට වඩා කෙනකු කියවන විට අසා සිටීමට යි. මුද්‍රණ ශිල්පය හේතුවෙන් එතෙක් සිටි ශ්‍රාවකයා වෙනුවට පාඨකයෙක් නිර්මාණය විය. දහනව වන සියවසේ තෙවන දශකය පමණ වන තෙක් සිංහලයන් අතර පොත් වශයෙන් සුලබ භාවිතයෙහි පැවතුණේ පුස්කොළ පොත් ය. 1737 පමණ සිට ක්‍රිස්තියානි ධර්ම ග්‍රන්ථ සිංහලයෙන් මුද්‍රණය කිරීම අරඹා තිබුණත් ඒවා ක්‍රිස්තු ධර්මය අදහන පිරිස් අතර පමණක් භාවිත විය. සඟරා හා පුවත්පත් ආගමික භේදයකින් තොරව සිංහල පාඨකයන් ඉලක්ක කර ගත් හෙයින් වැඩි පාඨක පිරිසක් කරා ඒවා යොමු කළ හැකි වූ බව පෙනේ. පාඨකයන් ආකර්ෂණය කර ගැනීමට යුරෝපීය භාෂාවලින් ලියවුණු කථාන්තරවල සිංහල පරිවර්තන පුවත්පත් හා සඟරාවල පළ කිරීමට පියවර ගන්නා ලදි. ඉන් අනතුරුව එබඳු කථාන්තර පොත් වශයෙන් පළ කිරීම ද සිදු කෙරිණි.

සිංහලයෙන් අලුතින් කථාන්තර ලිවීමේ දී ලේඛකයන්ට මුහුණ පෑමට සිදු වූ ප්‍රධාන ගැටලුවක් වූයේ හැම දෙනාට ම තේරුම් ගත හැකි භාෂාවක් ව්‍යවහාරයට ගත හැකි ද යන්න යි. පැරණි සිංහල පොත්වල භාෂාව වැඩි දෙනකුට තේරුම් ගත හැකි නො වූ බැවින් අලුත් ප්‍රකාශන මාධ්‍ය වන සඟරා හා පුවත්පත් මෙන් ම කථාන්තර පොත් සඳහා ද පැරණි සිංහල භාෂා ව්‍යවහාරය ප්‍රයෝජනවත් නො වී ය. මුද්‍රණ ශිල්පය හේතුවෙන් පොත වැඩි පාඨක පිරිසක් කරා යෑම ඇරඹිණි. සාහිත්‍ය පරිශීලනය පෙර කල මෙන් උගතුන්ට හා පැවිදි පිරිසට පමණක් සීමා නො විණි. රජ, සිටු, බමුණු ආදීන්ගේ වෘත්තාන්ත පමණක් නො ව සාමාන්‍ය ජනයාගේ එදිනෙදා ජීවිතය හා සම්බන්ධ සිදුවීම් වස්තු කොට ගනිමින් කථාන්තර ලියවීම ඇරඹී තිබිණි. මේ නිසා එදිනෙදා කථා ව්‍යවහාරය පදනම් කොට ගනිමින් ලේඛනය සකස් කර ගැනීම දහනව වන සියවසේ අග භාගයෙහි රචනා විලාසයේ මූලික ලක්ෂණයක් විය.

දහනව වන සියවසේ අග භාගයේ ලියවුණු ප්‍රබන්ධ කථා විමසීමෙන් මේ නව භාෂා ස්වරූපය වටහා ගත හැකි ය. පහත දැක්වෙන්නේ සිංහලයෙන් ලියවුණු ප්‍රථම 'නව ප්‍රබන්ධ කථාව' සේ සැලකෙන **වාසනාවන්ත සහ කාලකණ්ණි පවුල්** (ඇල්. අයිසෙක් ද සිල්වා, 1886) නම් කෘතියෙහි ආ සංවාදයකි:

ලූසී: ඉතින් චාර්ලිස්, උඹේ කථාන්තරය පටන් ගනින්කෝ! උඹට ලොකු දෑවැද්දක් එක්ක හිරයක් ගෙනෙන්ට අනික් අයවලුන් වීරිය කරද්දී උඹ මක් කළා ද?

චාර්ලිස්: ඉතින් ඔහොම සිටින අතර මට කීප පොළකින් ම කථා වුණා. එයින් සමහර තැන්වලින් දෑවැද්ද වඩා ම වැඩි නැති නිසාත් සමහර තැන්වල මිනිස්සු ටිකක් පහත් නිසාත් තාත්තලා වැඩිපුර කල්පනා කළේ නැහැ. නමුත් අර හන්දියේ ඉන්න රාලහාමිලා ගෙදරින් ලොකු දෑවැද්දක් දෙනවයි කී නිසාත් උන් වටිනා කියන හොඳ වරිගෙක මුලාදෑනි පාර්ශ්වයේ අයවලුන් නිසාත් තරුණි ඇඳහිල්ලට කොහෙත්ම හිත නැති නමුත් හරවා ගන්ට පුළුවන කියාත් අපේ වැදගත් අයවලුන් ඒක කෙරෙන්න ම ඕනෑ ය කියා ඔක්කොම එක්ක එක පයින් හිටියා.

සිංහල ප්‍රබන්ධ කථාවේ භාෂාව සකස් වූ ආකාරය පැහැදිලි වන්නේ පැරණි සාහිත්‍ය ව්‍යවහාරය හා එය සැසඳීමෙනි. ඔබට මේ සංවාදය ඔබ කියවා ඇති පැරණි සිංහල ගද්‍ය සාහිත්‍ය කෘතීන්හි ආ සංවාද සමග සසඳා බැලීමෙන් මේ වෙනස්කම වටහා ගත හැකි වනු ඇත.

"මලණ්ඩ, බත් උපදනා ලෙස් මා අතින් අසව. සී සෑම නම් සුළං බඳනා සේ ඉතා උගහට දෙයෙක. නඟුලෙක වියදණ්ඩෙක පිටවකෙක බඩවකෙක තිමුනෙක කෙවිල්ලෙක අවකැටෙක සීවැලෙක පෙරගිලියෙක පසුගිලියෙක.. කැවිටෙක ගොන්ගෙයෙක ගොවියෙකැයි යන මේ අටළොස් දෙනාගේ එක් වීමෙන් යන්නා වූ ගමන සී සෑම් නම් වෙයි."



පූජාවලිය

සංවාදයෙහි දී මෙන් ම වර්ණනා හා ආඛ්‍යානවල දී ද පැරණි සාහිත්‍යකරුවාගෙන් වෙනස් මාර්ගයක් දහනව වන සියවසේ නව ප්‍රබන්ධකරුවන් විසින් අනුගමනය කරන ලද ආකාරය දැක ගත හැකි යඃ

"මේ පවුලට පසුගිය මාස කීපයක් මුළුල්ලේ ම ලෙඩ රෝගාතුරකම් පැමිණ බොහොම අසරණ භාවයට පත් වුණා පමණක් නො ව කාසි නැති නිසා මෙලොව වැඩි වාසි නැති වෙලා ඔවුන්ගේ පොහොසත් නෑයින්ගේ වැඩි සැලකිල්ලක් නැති විය. මේ සියල්ල මෙසේ වූ නුමුත් මොවුන්ගේ පවුලේ වාසනාවන්තකම ක්‍රම ක්‍රමයෙන් බෝ විය. සාරා නම් මේ පවුලේ වැඩිමහල් ගෑනු ළමයා ඒ වාසනාවන්තකමේ සූර්යාභරණයව සිටියා ය. ඇගේ විලී නම් මලයා ඈට මාණික්‍යයක්ව සිටියේ ය."



වාසනාවන්ත සහ කාලකණ්ණි පවුල් - ඇල්. අයිසෙක් ද සිල්වා

වාසනාවන්ත සහ කාලකණ්ණි පවුල් නමැති පොතට පසුව රචනා වූ සිංහල නව ප්‍රබන්ධ සාහිත්‍යයේ සන්ධිස්ථානයක් සේ සැලකෙන **මීනා** නම් ප්‍රබන්ධ කථාවෙන් උපුටා ගත් කොටස් කීපයක් කෙරෙහි අවධානය යොමු කරමු.

එය වැරදි බව මමත් කියමි. මගේ හැදීම හොඳ ය කියා මම පාරට්ටු කළ බවක් මතක නැහැ. ඒ කොහොම වුණත් ඒ වැරදි ක්‍රියාවෙන් දැන් උඹට යම් ප්‍රයෝජනයක් වුව හොත් මට එය සන්තෝෂයට කාරණ වේ. ඉතින් මේ උඹ ගෙන ආ අය කවුද කියා උඹ දන්නෙහි ද?



මීනා (1905) - සයිමන් ද සිල්වා

මේ සංවාදය කථන ව්‍යවහාරයේ හා ලේඛන ව්‍යවහාරයේ සංකලනයක් වන අතර පහත දැක්වෙන්නේ සංවාදය සඳහා මුළුමනින් ම කට වහර යොදා ගත් අවස්ථාවකි:

"හා අපි මේ අද යන්න යි ඉන්නේ."
"අද මේ හවස් අතට පිට වෙලා කොහේ යන්ට ද? පිස්සු නැතිව අද මෙහේ ඉඳලා යන්ට ඕනෑ."

ආදි ම ප්‍රබන්ධ කථා රචකයන් කථන ව්‍යවහාරය සංවාද සඳහා යොදා ගත් ආකාරය ඉහතින් පෙන්වා දෙන ලදි. එහෙත් ඊ ළඟ පරපුරේ ලේඛකයන් වන පියදාස සිරිසේන, ඩබ්ලියු. ඒ. සිල්වා මෙන් ම මාර්ටින් වික්‍රමසිංහ ද නවකතාවල සංවාද සඳහා සිංහලයේ භාෂණයත් ලේඛනයත් අතර ඇති වෙනස මෙන් ම ඒ ඒ චරිතයේ වයස, උගත්කම ආදි සාධක ද කෙරෙහි එතරම් අවධානය යොමු කර ඇති බව නො පෙනේ.

"රොස්ලින් කවර කුලයකට අයත් කොයි ප්‍රමාණයක කෙනෙක් ද යනු සොයා ගැනීමටත් ඇගේ දැනීම විමසීමටත් ජයතිස්සට කල්පනා විය. එසේත් කල්පනා කොට "මෑ මා විසින් අසනු ලබන ප්‍රශ්නවලට නිසි පිළිතුරු දුන්නී නම් මෑ මාගේ භාර්යාව කර ගනිමැයි ද නිශ්චය කොට සිතුයේ ය. ඉක්බිති රොසලින්ගෙන් මෙසේ ඇසී ය. නුඹ "රටේ ද?" නොහොත් "තොටේ ද?" මෙය රොසලින්ට වහා ම අවබෝධව "මම රටේ" යයි පිළිතුරු දුන්නා ය."


(ජයතිස්ස සහ රොස්ලින් (1906)-පියදාස සිරිසේන)

මේ ලේඛකයන්ගේ කෘතිවල සෑම චරිතයක් ම සංවාදවල දී එක ම බස් වහරක් භාවිත කරන ආකාරය දැක ගත හැකි ය. සිංහල නවකතාවේ පුරෝගාමියකු වන මාර්ටින් වික්‍රමසිංහගේ මුල් ම නව ප්‍රබන්ධ කෘතිය වන **ලීලා**හි මෙන් ම පරිණත අවස්ථාව නියෝජනය කරන **ගම්පෙරළියේ** හා **යුගාන්තයේ** ද සංවාදවල දී ද දැකිය හැකි වන්නේ කථන හා ලේඛන ව්‍යවහාර සම්මිශ්‍රණයෙන් සකසා ගත් විශේෂ ස්වරූපයකි.

"කත්තිරිනා පංචි දැමීම ඉවර කරන්නේ කුරු කරාබු උකස් කොට ගන්නා සල්ලිත් පැරදුණා ම."
"ගිය අවුරුද්දේ ඒ ගෑනි ගෙදර වත්තේ පොල් ගසුත් උකස් තියා සල්ලි අර ගෙන පැරැද්දුවා" යි පියල් කී ය.
"සමහර අවුරුදුවල දී ඒ ගෑනි රුපියල් පනහ හැටත් දිනනවා" යි අනුලා කීවා ය.


ගම්පෙරළිය (1944) මාර්ටින් වික්‍රමසිංහ

මේ බස් වහර අප සාමාන්‍යයෙන් කථනය සඳහා යොදා ගන්නා බස් වහරට වඩා වෙනස් බව ඔබට වැටහෙනු ඇත. එහෙත් වික්‍රමසිංහගෙන් පසු ලේඛකයන් නවකතාවල දී සංවාද සඳහා සාමාන්‍ය කථා ව්‍යවහාරය ඒ ආකාරයෙන් ම යොදා ගැනීමට යොමු වූ ආකාරය හඳුනා ගත හැකි වෙයි.

"මොන හොඳක් ද? උන් කවුරුත් කැමති යි අපට වරදිනව බලන්න."
"එහෙනම් ඕක ඔය දෙන්නගේ ම කතාවෙන් කරපු වැඩක්. මගේ හිතේ හැටියට නම් දැනට කරන්න තියෙන එක ම දේ ගිහින් වත්තේ ලොකු මහත්තයට මේකෙ ඔක්කොම විස්තරේ කියන එක."
"ලොකු මහත්තයත් ඕකට හවුල් ද දන්නවැයි" මම ඇසීමි.
"අනේ මොන. ඒ මනුස්සය ඕව කිසි එකක් දන්නෙ නැතිව ඇති, මේක ආරංචි වුණ හැටියෙ මම දන්නව කංකානමට යි කොන්දොස්තරට යි දෙන්නට ම හොර නැතුව ෂැල් එක දාවි."


කරුමක්කාරයෝ - ගුණදාස අමරසේකර

ඇතැම් ලේඛකයන් සාමාන්‍ය කථා ව්‍යවහාරය ද ඉක්මවා යමින් භාෂණයේ හමු වන ශබ්ද රටා හා උච්චාරණ විලාස තත්ත්වාකාරයෙන් යෙදීමට යොමු වූ ආකාරය ද අපට දැක ගත හැකි යඃ

"ඔව් වොව්, වොව් කන්ඩ. ඔක්කොම කන්ඩ..."
"නෝනේ, අනේ නෝනෙ, පිං අයිති වෙයි, ඔතනිං බහින්ඩ. ඔහොම්ම. ඔහොම ඉංඩ බෑ.... ඇයි තේරෙන්නැද්ද..."


සුන්නද්දූලි - අජිත් තිලකසේන

ජෝකීනුන්නැහැ, මගෙ වැඩපිළිවෙළ නිසා තමයි මේ ළමයා පාස්සුණේ, ඒක ලොකු වාසනාවක්. විස්සවිද්‍යාලෙට යනකං දිගට ම නොමිලෙ උගන්නනවා. තව මීනුවන්ගොඩ මද්‍ය විද්‍යාලෙ බෝඩිං හදලා නෑ. එතකං රුපියල් විස්ස ගානෙ මාසෙකට ගෙවනවා". ඉක්බිති ඔහු ගුණපාල දෙසට හැරුණේ ය. "ගුණපාල හොඳට හිතටාරං වැඩ කරන්ටෝනැ තේරුණා ද?"...
"ජෝකීනුන්නැහෙත් දැං ඉතිං ඔය නරකාතේ වැඩ අතෑරල දාන්ට හොඳයි..." "දන්නව නේ ඔය ගිනි වතුරයි අරකයි මේකයි..."


හෙයියම්මාරුව - ඒ. වී. සුරවීර

ඉහත සඳහන් සංවාදවල දැකිය හැකි වන්නේ කථා ව්‍යවහාරයේ ශබ්ද රටා ඒ අන්දමින් ම ලියා දක්වා ඇති ආකාරය යි. කථා ව්‍යවහාරයේ ද එක් එක් පුද්ගලයාගේ සමාජ තත්ත්වය, අධ්‍යාපනය හා වයස ආදි සාධක මත උච්චාරණ විලාස වෙනස් වෙයි. නවකතාවක සංවාද දැක්වීමේ දී මේ ලක්ෂණය කෙරෙහි ද ලේඛකයෝ අවධානය යොමු කරති.

"ගුණපාල" සර් කතා කළේ පුදුම වෙමිනි. "මට අඳුරන්නත් බැරුව ගියා. හරියට ඇඳිලා ගිහිං. මොකද උණේ? ඇයි ඉස්කෝලෙ එන්නෙ නැත්තෙ?"
"අම්මා කියනවා ගෙදර ඉංඩ කියලා" අදිමදි කරමින් ඔහු පිළිතුරු දුන්නේ බිම බලාගෙන ය.
"නිකං මෝඩ වෙන්න එපා ගුණපාල. හැම දෙනාට ම ශිෂ්‍යත්ව ලැබෙන්නෙ නැහැ. ඔයා ඉගෙන ගන්න පුළුවන් ළමයා. ලබන සුමානෙ එනවා, හොඳේ."
"මහත්තය කියනෙකත් හැබෑව. සිස්සත්තෙ තව ඇති. ගෙදර අඩුපාඩුවක් තියෙනවනං අපිට බලාගංඩ බැරියැ. යනේක තමා තියෙන්නෙ."


හෙයියම්මාරුව - ඒ. වී. සුරවීර

මේ උද්ධෘතයේ පාසලේ ගුරුවරයා, පාසල් ශිෂ්‍යයා හා ඔහුගේ වැඩිහිටි ඥාතියා යන තුන් දෙනාගේ උච්චාරණ විලාසයන්හි විශේෂතා හඳුනා ගත හැකි වෙයි. ඒ උච්චාරණ විශේෂතාවලට හේතු වී ඇත්තේ එක් එක් චරිතයේ වයස, සමාජ තත්ත්වය හා අධ්‍යාපනය යන සාධක යි. නවකතාවක සංවාද ඉදිරිපත් කිරීමේ දී මෙවැනි ලක්ෂණ කෙරෙහි විශේෂ අවධානය යොමු කිරීම සාර්ථක ලේඛකයන් අනුගමනය කරන මාර්ගය යි.

සිංහලය මවු බස ලෙස භාවිත නො කරන ශ්‍රී ලාංකික ජනයාගේ උච්චාරණයෙහි දැකිය හැකි ඇතැම් විශේෂතා ද මෑත කාලයෙහි ලේඛකයන්ගේ අවධානයට යොමු වී තිබේ.

"මම දැකල තියෙනවා රෙංගසාමි පන්සල් යනවා."
"මම යෙනවා තමයි මාත්තයා. ආමුදුරුවො කියන්නෙ එම දේ ම දුකයි කියල. ඒක එත්තනේ. මාත්තියගෙ දෙයියොත් අපේ දෙයියොත් කියන්නෙ කාට වත් කරදර නොකර ඉන්ඩ කියල. මං කෝවිල් යනවා. පන්සල් තිබුණොත් යේකටත් යෙනවා. අපේ දෙයියොත් පන්සලේ යින්නවා."


වඩබාගින්න - අනුලා විජේරත්න මැණිකේ

සිංහල නවකතාවෙහි හමු වන ශෛලි හෙවත් ප්‍රකාශන විලාස අතරින් විශේෂයෙන් සඳහන් කළ යුතු වන්නේ චරිතයක අභ්‍යන්තර සිතිවිලි දැක්වීමේ දී කට වහර යොදා ගැනීම යි. මේ යටතේ විචාරකයන්ගේ අවධානයට යොමු වූ කෘතියක් වන්නේ සිරි ගුනසිංහගේ **හෙවනැල්ල** යි.

"පිටිපසින් ආ කාර් එකක නලාවේ හඬින් තිගැස්සුනු ජිනදාස රබර් බෝලයක් මෙන් පාර අයිනට විසි විය. කාර් එක පසුපසින් ලුහුබඳිමින් ආ දූවිලි වලාව ජිනදාසගේ කැඳ දා මැදපු සුදු කමීසය කලු කරමින් වහ වැටින. නොදකින් මෙහෙම දූවිල්ලක්. විනාඩියක් යන්න බෑ. කාර් එකක් නැත්නම් බයිසිකල් කාරයෙක්. මුන් කොහේ ද මේ ඉවසිල්ලක් නැතුව දුවන්නෙ. ... හූෂ් ගාල ගහ ගෙන ගිය හැටි. හදිස්සි වෙලා වෙන්න ඇති. මේ පාරෙ ඉඩක් නැහැනේ කාර් එකකට යන්න."


හෙවනැල්ල - සිරි ගුනසිංහ

මෙහි දී සිරි ගුනසිංහ යොදා ගන්නේ සම්මත ලේඛන රීතියෙන් බැහැර නො වූ එහෙත් කට වහරට වැඩි නැඹුරුවක් ඇති භාෂා විලාසයක් බව මෙයින් පැහැදිලි වනු ඇත. පසු කාලයෙහි ලේඛකයන් වැඩි දෙනා විසින් නවකතාවල සංවාද සඳහා අනුගමනය කරන ලද්දේ මේ මාර්ගය බව පෙනේ. භාෂණ රීතිය හෙවත් කට වහර යොදා ගත යුත්තේ සංවාද සඳහා පමණක් බව ද වෘත්තාන්ත, වර්ණනා හා ආඛ්‍යාන සඳහා ලේඛන රීතිය යොදා ගත යුතු බව ද ප්‍රශස්ත සිංහල නවකතා රචකයන්ගේ සම්මුතිය වී ඇති ආකාරය මෙයින් පැහැදිලි වෙයි.

### අවබෝධය

1. මුද්‍රණය ආරම්භ වීමට පෙර මෙරට පැවති පොත් විශේෂය නම් කරන්න.
2. මුද්‍රණය ව්‍යාප්ත වීමට පෙර සාහිත්‍ය පරිශීලනයට නැඹුරු වී සිටියෝ කවරහු ද?
3. මාර්ටින් වික්‍රමසිංහගේ නවකතාවල සංවාදවල දැකිය හැකි විශේෂත්වය කුමක් ද?
4. කථකයාගේ ස්වභාවය අනුව සංවාදවල භාෂා ව්‍යවහාරය සකස් වී ඇති කෘති දෙකක් ලියන්න.
5. සිරි ගුනසිංහගේ හෙවනැල්ල නවකතාවේ භාෂා භාවිතයේ දැකිය හැකි විශේෂත්වය කුමක් ද?

## අව්‍යය පද

නිපාත හා උපසර්ග අව්‍යය පද යනුවෙන් හැඳින්වේ.

### නිපාත

වාක්‍යයක මුල, මැද, අග යන සෑම තැන්හි ම යෙදීම නිපාත පදවල ස්වභාවය යි.

මිතුරෝ මා සමග සෙල්ලම් කිරීමට පැමිණියෝ ය.
ඊයේ නංගී ද මම ද වේලාසනින් ම පාසල් ගියෙමු.

මේ වාක්‍ය දෙකෙහි මුල, මැද, අග යෙදී ඇති යටින් ඉරි ඇඳි පද නිපාත පදයි.

නිපාත පද විවිධ අර්ථ පළ කරමින් අදහස් ප්‍රකාශනයට හවුල් වෙයි. එම අර්ථවලින් සමහරක් ඊට අයත් නිපාත පද සමග පහත දැක්වේ.

| අනු අංකය | අර්ථය | නිපාත පද |
|---|---|---|
| 01 | කාලාර්ථය (කාලය හැඟවීම) | අද, හෙට, ඊයේ, නිතර, නිති, යළි, පිළි, දැන්, ඉක්බිති, නිබඳ, ඉතින්, සදා |
| 02 | භාවාර්ථය (හැඟීම් දැනවීම) | අනේ, අහෝ, අපොයි, අයියෝ, ඔහෝ, ච්ඃ, ඌයි, ච්කේ, අහා, හායි |
| 03 | ප්‍රශ්නාර්ථය (ප්‍රශ්න නැගීම හැඟවීම) | ඇයි, මන්ද, කිම, යැ, දෝ, ද |
| 04 | ආමන්ත්‍රණාර්ථය (ඇමතීම හැඟවීම) | එම්බා, කොල, බොල, එම්බල, බොලවු, ඒයි, ඕයි |
| 05 | අනියමාර්ථය (නියමයක් නැති බව හැඟවීම) | හොත්, නොහොත් |
| 06 | ප්‍රමාණාර්ථය (ප්‍රමාණය හැඟවීම) | විතර, සා, තරම්, පමණ |
| 07 | සමානාර්ථය (සමාන කොට දැක්වීම) | මෙන්, ලෙස, බඳු, සේ, වැනි, එව්, අයුරු |
| 08 | හේත්වර්ථය (හේතු දැක්වීම) | නිසා, බැවින්, හෙයින් |
| 09 | සීමාර්ථය (සීමාව දැක්වීම) | තෙක්, දක්වා, තුරු, පටන්, සිට, තාක් |
| 10 | විභක්ත්‍යර්ථය (විභක්ති පළ කිරීම) | විසින්, ගෙන්, ගේ, කෙරෙන්, කෙරෙහි, තුළ, මත, උඩ |
| 11 | උපන්‍යාසාර්ථය (පද පූර්ණය දැක්වීම) | වනාහි, වූකලි, නම්, ලා |
| 12 | ශීඝ්‍රාර්ථය (වේගය හැඟවීම) | සෙද, නොලසා, වහා |
| 13 | ශ්‍රැති සූචනාර්ථය (ඇසූ බව හැඟවීම) | ල, ලු |
| 14 | සමග යන අර්ථය හැඟවීම | සමග, ඉහි, හා, කැටුව, සහ, එක්ක |
| 15 | අවධාරණාර්ථය (නිශ්චිත බව හැඟවීම) | මුත්, මිස, හැර, විනා, ම, මැ, පවා, පුනරුක්ත |
| 16 | සමුච්චයාර්ථය (පද සම්බන්ධය) | ද, යි, ත්, හා, සහ, දු |
| 17 | පුනරාර්ථය (නැවත යන අර්ථය) | පුන, නැවත, යළි, වැළි |
| 18 | වාක්‍යාවසානය හැඟවීම | යැ, ය, හ, සේක |
| 19 | සමීපාර්ථය (සමීප බව හැඟවීම) | වෙත, කරා, අත, ගාව |
| 20 | පිණිස යන අර්ථය | පිණිස, තකා, සඳහා, වස්, නිසා, උදෙසා,අරභයා |
| 21 | විකල්පාර්ථය (විකල්පය හැඟවීම) | හෙවත්, නොහොත්, හෝ |
| 22 | සම්බන්ධාර්ථය (වාක්‍ය සම්බන්ධ කිරිම) | එහෙත්, නොහොත්, හෝ |
| 23 | අවමාර්ථය (අඩු ගණනේ යන අර්ථය) | පවා, ද, දු, ත්, හෝ, වත් |

| 24 | විරුද්ධාර්ථය (සිදු නො වීම යන අරුත) | නො, නි |
|---|---|---|
| 25 | නිෂේධාර්ථය (ප්‍රතික්ෂේප කිරීම) | එපා, |
| 26 | අතිශයාර්ථය (වැඩිපුර යන අරුතෙහි) | ඉතා, බොහෝ, තව |
| 27 | උද්ධෘත දැක්වීමෙහි | යි, යැයි |
| 28 | සෑම (ඒකෙක) යන අර්ථයෙහි | පතා, පාසා, ගානෙ |

ඇතැම් නිපාත පද අර්ථ කීපයක ම යෙදේ.

උදාහරණ: ගුරුවරු ද ළමයි ද රැස් වූහ. (සමුච්චයාර්ථය)

ඔබ කියන්නේ කුමක් ද? (ප්‍රශ්නාර්ථය)

අපේ දුක දෙවියන්ට ද නො පෙනේ. (අවමාර්ථය)

## උපසර්ග

අව්‍යය පද යටතට ගැනෙන උපසර්ග නාමයකට හෝ ක්‍රියාවකට මුලින් යෙදී එම නාමයේ හෝ ක්‍රියාවේ අර්ථයට තුන් ආකාරයේ බලපෑමක් කරයි.

i. ප්‍රකෘතියේ අර්ථයට බාධා කිරීම.
ii. ප්‍රකෘතියේ අර්ථය වෙසෙසා දැක්වීම.
iii. ප්‍රකෘතියේ අර්ථය අනුව පැවතීම.

| (i) | (ii) | (iii) |
|---|---|---|
| නි - නිවරද | ඉ - ඉම්හිරි | පිළි - පිළිගනී |
| අ - අගුණ | සු - සුදන | මාන - උපමාන |
| වි - විදේශ | උ - උදුල | අනු - අනුකම්පා |

සාම්ප්‍රදායික සිංහලයේ උපසර්ග 20ක් ඇත. ඒවා නම්,

ප, පර, අව,ස, අනු, නි, දු, වි, අ, අදි, සු, උ, අබි, පිරි, අප, උප, පස්, පිළි, අති, පි යනු යි.

මීට අමතරව නූතන ව්‍යවහාරයෙහි බහුලව දැකිය හැකි උපසර්ග ගණනාවක් ද සිංහලයෙහි ඇත. මේවා වැඩි ප්‍රමාණයක් සංස්කෘත භාෂාවෙන් ගත් උපසර්ග යි. ඒවා මෙසේ උදාහරණ සහිතව හඳුනා ගනිමු.

ප/ප්‍ර - පබඳ, ප්‍රභේද
පර/පරා - පරදිනු, පරාජය
අප - අපනයන, අපද්‍රව්‍ය
ස/සං, සම්, සන්, සත්, සද්, සහ - සඵල, සංකල්පනා, සම්මාන, සන්නිවේදන, සත්පුරුෂ, සද්භාව, සහකාර
අනු - අනුභාව
ඔ/අව - ඔවදන්, අවතැන්
නි/නිස්/නිශ්/නිෂ්/නිර් - නිසල, නිස්සාර, නිශ්ශබ්ද, නිෂ්ඵල, නිර්මල
දු/කු/දුඃ/දුස්/දුශ්/දුෂ්/දුර් - දුගඳ, කුකවි, දුඃඛිත, දුස්සාධ්‍ය, දුශ්ශීල, දුෂ්කර, දුර්දාන්ත
වි - විමුක්ති, විදේශ
අ/ආ/අන් - අකල්, ආදේශය, අනවශ්‍ය
නී - නීරස, නීරෝගි
අදි/අධි - අදිටන්, අධිචෝදනා
අපි - අපිධාන, අපිචර්ම
ඉ/අති - ඉමහත්, අතිගැඹුරු, අත්‍යවශ්‍ය
සු - සුදන, සුගන්ධ
උ/උන්/උත්/උද් - උගත්, උන්මාද, උත්තල, උද්ඝෝෂණ
අබි/අභි - අබිමන්, අභිමාන, අභ්‍යවකාශ
පිළි/පස්/ප්‍රති/පටි - පිළිබඳ, පසක්, ප්‍රතිලාභ, ප්‍රත්‍යුපකාර, පටිපාටිය
පිරි/පරි - පිරිසිදු, පරිශුද්ධ, පරිපථ
උව/උප - උවදෙස්, උපභාෂා, උපකුලපති

අන්තර්ඥානය පශ්චාද්උපාධි
පුනර්ජීවය ස්වදේශ ස්වයංජාත
ආදි පදවල මුලින් යෙදී ඇති අන්තර්, පශ්චාත්, පුනර්, ස්ව, ස්වයං ආදි කොටස් සාම්ප්‍රදායික උපසර්ග අතරෙහි නො ගැනුණ ද එහි ප්‍රකෘතියට පෙර යෙදෙන පූර්වසර්ග විශේෂයක් ලෙස සැලකේ.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත දැක්වෙන වාක්‍යවල නිපාත පද එකක් හෝ කීපයක් හෝ යෙදී ඇත. ඒවා තෝරා දක්වන්න.**
   i. මහ සුළඟින් ගස් වැල් ද නිවෙස් ද ඇද වැටිණි.
   ii. අපි ඔවුන් සමග කතා කර කර සිටියෙමු.
   iii. සඳුදා සිට සිකුරාදා තෙක් දින පහකි.
   iv. ඔහු පුරුදුකාරයකු මෙන් හැසිරෙන්නට වූයේ ය.
   v. දේදුනු වන් දෙබැම ඇගේ මුහුණේ සුන්දරත්වය වැඩි කරයි.

vi. ඔබ හැර ඊට වෙනත් දක්ෂයෙක් නැත.
vii. අනේ! මේ අපරාධය දෙවියන්ටත් නො පෙනේ ද?
viii. කොළඹ සිට මාතර දක්වා ගමන් ගන්නා දුම්රිය ප්‍රමාද විය.
ix. සංවිධායකයන් විසින් ආරාධිතයෝ පිළිගන්නා ලදහ.
x. වන අලින්ගෙන් වන හානි එන්ට එන්ට ම වැඩි වෙයි.

2. **ඒ ඒ පේළියෙහි ඇති නිපාතයක් නො වන පදය තෝරන්න.**

i. සමග, විතර, උස්, වනාහි
ii. පිළියම්, උදෙසා, විසින්, නොලසා
iii. ඉක්බිති, මිස, නොහොත්, සුපිරි
iv. අහෝ, එම්බා, නො හැර, නිරතුරු
v. කැටුව, අයකු, අරභයා, බඳු

3. **මුලින් දැක්වෙන පදයෙහි විරුද්ධාර්ථය දෙන උපසර්ගය සහිත පදය තෝරන්න.**

i. සුලබ - දුලබ, විරල, බහුල
ii. මිහිරි - සුමිහිරි, අමිහිරි, ඉමිහිරි
iii. නියුක්ත- යුක්ත, සංයුක්ත, වියුක්ත
iv. වර්ධනය - පරිහානිය, අභිවර්ධනය, සංවර්ධනය
v. දුක - සන්තුෂ්ටිය, සොම්නස, ප්‍රීතිය
vi. අනුමාන - උපකල්පිත, නිරනුමාන, ඒකාන්ත
vii. උත්කෘෂ්ට - අධම, දීන, නිකෘෂ්ට
viii. කෘතවේදී - ගුණමකු, අකෘතඥ, කෘතඥ
ix. ස්වාභාවික - සාමාන්‍ය, කෘත්‍රිම, අස්වාභාවික
x. අල්ප - බොහෝ, අනල්ප, ස්වල්ප

4. **පහත දැක්වෙන වාක්‍යවල හිස්තැනට වඩාත් සුදුසු උපසර්ගය වරහනෙන් තෝරා ලියන්න.**

i. .................. බලැති විදුලි රැහැන් පද්ධතිය අසල ගැවසීම අනතුරුදායක ය. (අති/අධි/අභි)
ii. රටේ .................. වෘද්ධිය තකා කැප වීමෙන් වැඩ කළ යුතු ය. (ප්‍ර/සං/අභි)
iii. වැඩිහිටියන්ගේ ................. වාද පිළිපැදීම දියුණුවට හේතු වේ. (ප්‍රති/අව/අනු)
iv. ගුරුතුමිය පන්තියට පැමිණෙත් ම සිසුහු .................ශබ්ද වූහ. (නිස්/නිර්/නිශ්)
v. ඇතැම්හු ................එල කාර්යයන් සඳහා බොහෝ මුදල් වැය කරති. (නිෂ්/ප්‍රති/නිස්)

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. ඔබ කියවූ නවකතා කිහිපයක් තෝරා ගෙන ඒවායේ භාෂා භාවිතයේ විශේෂ ලක්ෂණ පිළිබඳව බිත්ති පුවත්පතකට ලිපියක් සකස් කරන්න.
2. එම නවකතාවක කැමති පරිච්ඡේදයක් තෝරා ගෙන එහි ඇතුළත් උපසර්ග සහිත පද රැස් කරන්න.
3. ඔබ කැමති නවකතාවක පිටුවක් තෝරා ගෙන එහි ඇතුළත් නිපාත පද රැස් කරන්න.

# වතුර මල

21

සිය අත්දැකීම් සහ අලුතෙන් දැන ගත් දෙය ස්වකීය සමූහයේ සෙසු සාමාජිකයන්ට කියා පෑමටත්, ඊළඟ පරම්පරාවට අත්දැකීම් උරුම කර දීමටත් මනුෂ්‍යයා කතාන්තර කීම අරඹන්නට ඇත. ඉන් පසුව ආගමික හා උපදේශාත්මක කතා කලාවක් බිහි විය. පසු කලෙක, රස ජනනය වන ආකාරයේ කතා කලාවක් ක්‍රමිකව වර්ධනය විය. කෙටිකතා කලාව ද එහි ප්‍රතිඵල වශයෙන් බිහි වූවකි. විවිධ මානව අත්දැකීම් පදනම් කර ගත් සාහිත්‍යාංගයක් ලෙස කෙටිකතාව වැදගත් වේ. එක් සුවිශේෂ සිදුවීමක් වටා ගොඩ නැගෙන ආඛ්‍යානයක් වන එහි, විවිධ මානුෂීය සංසිද්ධි සංගෘහීත වේ. කෙටිකතාවක් රස විඳීමට හෝ නිර්මාණය කිරීමට අත්දැකීම් ගැඹුරින් විමසා බැලිය යුතු වේ. කෙටිකතා රචනයට අවශ්‍ය පරිචය ලබා ගැනීමට සාර්ථක කෙටිකතා පරිශීලනය ද වැදගත් ය. මේ පාඩමට ඇතුළත් වන්නේ 1983 වසරේ හොඳ ම සිංහල කෙටිකතා සංග්‍රහය ලෙස සම්මානයට පාත්‍ර වූ සුදු කොඩි කෙටිකතා සංග්‍රහයෙන් උපුටා ගත් කතාවකි. එහි කතුවරයා වන ඇරැව්වල නන්දිමිත්‍ර ප්‍රකට නූතන ලේඛකයෙකි.



මානව සංහතියේ ආරම්භයේ සිට ම මිනිසා කතන්දර කීමේ හා ඇසීමේ කුතුහලයෙන් යුක්ත විය. ආරම්භයේ දී අත්දැකීම් හා අලුතින් දැන ගත් දෑ සිය සමූහයේ සෙසු සමාජිකයන්ට කියා පෑමටත් දෙවනුව ඊ ළඟ පරම්පරාවට අත්දැකීම් උරුම කර දීමටත් මනුෂ්‍යයා කථාන්තර කීම අරඹන්නට ඇත. ඊ ළඟ පියවර ආගමික/උපදේශාත්මක කතා කලාවකි. පසුව රස ජනනය අරමුණු කර ගත් කතා කලාව වර්ධනය වූ බව පෙනේ.

කෙටිකතාවක් රස විඳීමේ දී හෝ නිර්මාණය කිරීමේ දී මූලික කරුණු කීපයක් කෙරෙහි අවධානය යොමු කළ යුතු ය.

අපූර්වත්වයෙන් හා විශ්වසනීයත්වයෙන් යුක්ත නිර්මාණයක් බිහි කිරීමට සුදුසු අත්දැකීමක්, අනුභූතියක් හෝ සංසිද්ධියක් නිර්මාණකරුවා සතුව තිබීම වැදගත් ය. එය කෙටිකතාවේ තේමාව යි. එනම් කෘතියෙන් ප්‍රකාශ වන සමස්ත අර්ථය යි. අනෙකුත් කෙටිකතාංග සියල්ල තේමාව මත පදනම් වෙයි. තෝරා ගන්නා කතා ප්‍රවෘත්තිය ආරම්භයක්, විකාශයක්, අවසානයක් ඇති තර්කානුකූල හේතුඵල සම්බන්ධතාවක් සහිත සිද්ධි දාමයක විකාශයක් වෙයි. මෙය කථා වින්‍යාසය නමින් හැඳින්වෙයි. කෙටිකතා නිර්මාණයේ දී වඩාත් ප්‍රබලව අවධානය යොමු වන්නේ චරිත නිරූපණය කෙරෙහි ය. කෙටිකතාවක නිරූපණය විය යුත්තේ එක් ප්‍රබල චරිතයක් හෝ චරිතාංගයකි. මේවා සංකීර්ණ චරිත ය. බාහිරවත් ආධ්‍යාත්මිකව මෙන් ම මානසිකවත්, සමාජ ජීවිතයේ දීත් විවිධ ධර්මතාවලට මුහුණ දෙන චරිත විය යුතු ය. එකී චරිත කතුවරයා ම මැදිහත් වීමෙන් හෝ අනෙකුත් චරිත හා ගැටීමට සැලැස්වීමෙන් හෝ ජීවන ගැටලුවලට මුහුණ දීමට සැලැස්වීමෙන් හෝ නිරූපණය කරයි. "කෙටිකතාවක් යනු ජීවිතයෙන් පෙත්තක් විවරණය කිරීමක්" යනුවෙන් ඇන්ටන් චෙකොෆ් දැක්වූයේ මේ අදහස ය.

පුද්ගල අත්දැකීම් හා බැඳුණු පරිසරය හෝ මානසික ස්වභාවය දැක්වීමට උපක්‍රමයක් ලෙස පසුබිම් වර්ණනා යොදා ගැනීමට නිර්මාණකරුවා යොමු විය හැකි ය. කෙටිකතාකරුවා ඒ මගින් තම දෘෂ්ටිය කලාත්මකව ඉදිරිපත් කරයි. චරිත ගැන ඍජුව විවරණය කළ නො හැකි දේවල් සංකේතවත් කළ හැකි ය. එසේ ම ලේඛකයා තම නිර්මාණය යථාර්ථවාදීව හා තාත්විකව ඉදිරිපත් කළ යුතු ය. එය යථාර්ථ නිරූපණය ලෙස හැඳින්වෙයි. මධ්‍යස්ථ කලාත්මක දෘෂ්ටියකින්, සමාජ පන්ති භේදය තුළින්, සමාජ විෂමතා ආශ්‍රයෙන් උපහාසය හෝ විවේචනය මගින් මෙකී යථාර්ථ නිරූපණය කළ හැකි ය. මීට අමතරව සියුම් පුද්ගල මනෝභාවයන්, මානසික ගැටුම් සමාජමය ගති ස්වභාවයන්, කාලය ආදි අවස්ථා ප්‍රබල ලෙස නිරූපණය කිරීමට අවශ්‍ය අවස්ථාවක සංකේත භාවිතයට නිර්මාණකරුවා පසුබට නො වේ. විටෙක ලේඛකයා ම ඉදිරිපත් වී චරිත නිරූපණය කරන අතර විටෙක කතුවරයා පසෙකට වී වෙනත් අයකු ලවා කතාව කීමට සලස්වයි. පාඨකයා වෙත කතාවක් ඉදිරිපත් කිරීමේ දී ලේඛකයා රැඳී සිටින ස්ථානය දෘෂ්ටි කෝණය යනුවෙන් හැඳින්වෙයි. කෙටිකතා තේමාවට අනුව ප්‍රථම පුරුෂ, උත්තම පුරුෂ ආදි දෘෂ්ටි කෝණ භාවිතයට ගැනේ.

සමස්ත නිර්මාණය ඇගයුමට ලක් කෙරෙන විට සමාජය, ජීවිතය, මනුෂ්‍යත්වය, මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් කෙරෙහි ලේඛකයාගේ අවධානය යොමු වෙයි. ඒ කෙටිකතාවක ජීවන දෘෂ්ටියයි.

සාහිත්‍ය කෘතියක් යනු භාෂාව භාවිතයට ගනිමින් කෙරෙන අපූරු සිත්තමකි. භාෂාත්මක හරඹයකි. එබැවින් කෙටිකතා කරණයේ දී නිර්මාණාත්මක භාෂාවක් යොදා ගැනීම ඉතා

වැදගත් ය. ගැටලු, චරිත, සමාජ පසුබිම්, අවස්ථා, සිද්ධි වඩාත් අපූර්වත්වයෙන් ඉදිරිපත් කිරීමට භාෂාවේ නිර්මාණාත්මක බව අත්‍යවශ්‍ය ය. තේමාවට ගැළපෙන ආකාරයෙන් විවිධ භාෂා විලාස හා රචනා රීති යොදා ගත හැකි ය. ලේඛන රීතිය හෝ භාෂණ රීතිය අනුගමනය මෙයින් එක් මාර්ගයකි. ප්‍රාදේශික ව්‍යවහාර, පැරණි සාහිත්‍යගත ව්‍යවහාර ආදිය යොදමින් රචකයාට සිය වාග් විලාසය සකස් කර ගත හැකි ය. එලෙස යොදන සෑම වචනයක ම අර්ථය මෙන් ම ධ්වනිය ද විශේෂත්වයක් ගනී.

කෙටිකතාවක් තුළ පවතින සිද්ධි, අවස්ථා, චරිත, අනුචරිත, පසුබිම් වර්ණනා, සංකේත භාවිතය ආදි මේ සියල්ලෙහි ඒකාබද්ධතාවක් පැවතීම නිර්මාණ රස වින්දනයට මෙන් ම නිර්මාණකරණයට එක සේ වැදගත් වෙයි. එය කලාත්මක ඒකාබද්ධතාව යනුවෙන් හඳුන්වමු.

ජෝසෆ් බර්ග් එසන්වීන් කෙටිකතාව පිළිබඳව දක්වා ඇති නිර්වචනයෙහි මෙකී කෙටිකතා ලක්ෂණ බොහොමයක් ගැබ්ව ඇත.

> "කෙටිකතාව වනාහි අනෙක් සිද්ධි අබිබවා සිටින එක් ප්‍රබල සිද්ධියක් හා එක් ප්‍රබල චරිතයක් අනාවරණය කරන්නා වූ ද, එකට කැටිව තිබෙන කථා වින්‍යාසයක් සහිත වූ ද, ඒකත්වයෙන් යුක්ත ධාරණාවක් ඇත්තා වූ ද අඩු දිග ප්‍රමාණයකින් යුක්ත වූ ද පරිකල්පනාත්මක ආඛ්‍යානයකි."

## වතුර මල

සිරිමාන්න මහත්තයාත් අබිලින් උන්නැහේත් කලක සිට හිත මිතුරෝ ය. එසේ ම ඔවුහු දෙදෙනා ඉද්දමල්දෙණිය පූර්වාරාම විහාරස්ථානයේ උද්‍යෝගිමත් දායකයෝ ය. දායක සභාවේ සභාපති වූයේ ද සිරිමාන්න මහත්තයා ය.

පාසල් ගුරුවරයෙකු වශයෙන් සේවය කරමින් සිටි සිරිමාන්න මහත්තයා සේවයෙන් විශ්‍රාම ගියේ මීට දෙ වසරකට පමණ පෙර ය. ඔහු පාටින් කළු ය. උසින් තරමක් අඩු ය. සිරුර මහත ය. හිස ඉදිරිපස තට්ටය පෑදී තිබූ අතර එම තට්ටය වැසීම සඳහා හිස පසු දෙස කෙස් දිගට වවා ඉතා අමාරුවෙන් හිස ඉදිරි පසට ගෙනැවිත් තබා තිබුණේ ය.

සිරිමාන්න මහත්තයාට කිසි ම පවුල් බරක් නො වී ය. ඔහුට දියණියන් දෙදෙනෙකු සිටි අතර ඔවුහු දෙදෙන ගුරුවරියන් වශයෙන් සේවය කළහ. සිරිමාන්න මහත්තයා තමා පිනට ඉතා කැමති බව නිතර කාටත් ඇඟවී ය. එසේ ම ඔහුගෙන් ගමට සිදු වූ සේවාව ගැන නිතර සඳහන් කළේ ය. "මේ ගමේ මිනිස්සුන්ට අගයක් නැතුවට මම තරම් මේ ගමට කිසි ම මිනිහෙක් සේවය කරල නැහැ." ඔහුගේ මුවින් නිතර ම පාහේ මෙ වැනි වචන පිට වෙයි. කවර අයුරින් කතා කළත් ඔහු මුදල් වියදම් කිරීමට අකැමැති ය. ඉගැන්වීමට යන කාලයේ දී රෝස් පාන් ගෙඩියක් තේ කහට කෝප්පයක පොඟවා ගෙන කා උදේ පාසලට යන ඔහු ආපසු දවල් දෙකට පමණ ගෙදර පැමිණ දිවා ආහාරය ගන්නා තුරු තේ කෝප්පයක් තරම වත් නො බොයි. දැනට වුව ද එහි කිසි ම වෙනසක් නැත. කවර වැඩක් කිරීම සම්බන්ධයෙන් යෝජනාවක් ඉදිරිපත් වුවත් මොහොතක් දෙනෙත් පියා ගෙන ඉන්නා ඔහු සුරතින් මුහුණ පිස දමමින් මෙසේ කියයි.

“මොනව කළත් නිකන් අපරාදෙ මුදල් නාස්ති කරන්න නරක යි.”

අබිලින් උන්නැහේ තමන් සතු ඉඩකඩම්වල ගොවිතැන් බත් කරගෙන කරදරයක් නොමැතිව ජීවත් වූ තැනැත්තෙකි. ඔහු පැහැයෙන් තල එළලු ය. එතරම් මහත නැත. උසින් අඩි පහමාරක් හයක් පමණ ඇත. උඩු රැවුළ වවලා ය. කොණ්ඩය පස්සට පීරා දොඹ ගෙඩියක් තරම් වූ කොණ්ඩයක් බැඳ සිටියේ ය. මහලු බව හොරෙන් හොරෙන් පැමිණ මහත් වූ ආදරයකින් මෙන් ඔහු වැලඳ ගැනීමට වැර දරයි.

අබිලින් උන්නැහේට සිටියේ එක ම පුතෙකු පමණි. ඔහු ද විවාහයක් කර ගෙන ගෙදර ම පදිංචි වී සිටියි. අබිලින් උන්නැහේ පිනට ඉතා කැමැති ය. විශාල ධනවතෙකු නො වූවත් අවශ්‍ය දේට වියදම් කිරීමට නිර්ලෝභී ය. හොඳට හීල් බත් පිඟානක් කා දවසේ වැඩ ආරම්භ කරන ඔහු දවල් දොළහ පමණ වන තුරු එක දිගට වැඩ කරයි. ඉන්පසු ගෙදර පැමිණ දිවා ආහාරය ගෙන දවල් දෙක හමාර තුන පමණ වන තුරු විවේකීව ගෙදර සිටියි. නැවත ඕවිටක හෝ කුඹුරක හෝ වැඩට යයි. දවසේ වැඩ අවසන් කර වත්ත පහළ ළිඳෙන් දිය නාගෙන ආපසු ගෙදර එන්නේ සැඳෑ අඳුර ගලා හැලෙන විට ය.

අබිලින් උන්නැහේ සැඳෑ අඳුර අතරින් ගෙදර පැමිණි විට ඔහුගේ බිරිඳ ඔහු ළඟට එන්නේ දුම් දමන කෝපි කෝප්පයක් හා කිතුල් හකුරු කෑල්ලක් ද රැගෙන ය. අබිලින් උන්නැහේ කුස්සිය පැත්තේ කෙටි ඉස්තෝප්පු කෑල්ලේ තිබෙන පරණ පුටුවක වාඩි වී කෝපි කෝප්පයෙන් උගුර උගුර පානය කරන්නේ මුළු සිරුර ම අපූරු උණුසුම් සුවයකින් ප්‍රබෝධයට පත් කරමිනි.

විශ්‍රාම යාමෙන් පසු ගෙදර දොරේ තිබෙන සුළු සුළු වැඩපළ කිරීමෙන් හා පොතක් පතක් කියවීමාදියෙන් කාලය ගෙවා ගන්නා සිරිමාන්න මහත්තයා විශේෂ වැඩක් නොමැති හැම දිනක ම පාහේ ඇඳිරි වැටුණ පසු විදුලි පන්දම ද ගෙන අබිලින් උන්නැහේගේ ගෙදරට යයි. දවසේ වැඩ අවසන් කරන අබිලින් උන්නැහේ ගෙදර පැමිණ කෝපි කෝප්පය බොමින් සිටින්නේ මේ වේලාවට ය. සිරිමාන්න මහත්තයා එනු දුටු විට අබිලින් උන්නැහේගේ හිත තුළ නිරායාසයෙන් සතුටක් ඇති වෙයි.

“ආ... එන්න... එන්න සිරිමාන්න මහත්තය, වාඩි වෙන්න.” මෙලෙස පැවසීමෙන් පමණක් නිහඬ නො වන අබිලින් උන්නැහේ කුස්සිය දෙසට හිස හරවා තරමක් හඬ නගා සිය බිරිඳට මෙසේ කියයි.

“මේ ඇහුණ ද? සිරිමාන්න මහත්තය ඇවිල්ල. කෝපි කෝප්පයක් හදා ගෙන වරෙල්ලා.”

“මම දැන් තේ එකක් බීපු ගමන් ආවෙ. මට නම් දැන් කෝපි හදන්න එපා.”

සිරිමාන්න මහත්තයා පුරුද්දට වගේ මෙ ලෙස පවසන නමුදු නො පමාව දුන් දමන කෝපි කෝප්පයක් හා කිතුල් හකුරු කෑල්ලක් ඔහු අතට ගෙනැවිත් දීමට අබිලින් උන්නැහේගේ බිරිඳ පමා නො වෙයි. කෝපිවලින් සප්පායම් වීමෙන් පසු සිරිමාන්න මහත්තයාත්, අබිලින් උන්නැහේත් පැයක පමණ වේලාවක් කතාබහ කරමින් කාලය ගත කරන්නේ ඉතා සතුටිනි. මෙම කතා බහට ඔවුන්ගේ දරුවන් පිළිබඳ විස්තර, රටේ තොටේ ආරංචි, අබිලින් උන්නැහේගේ ගොවිතැන් වැඩ, සිරිමාන්න මහත්තයාගේ කීර්ති රාවය, ඊළඟ පෝයට සිල් සමාදන් වීම ආදි මෙකී නො කී නොයෙකුත් කාරණා විෂය වෙයි. මෙසේ කතා කරමින් සිටින අතර දිනක් අබිලින් උන්නැහේ තම බලාපොරොත්තුවක් සම්බන්ධයෙන් සිරිමාන්න මහත්තයා සමග කතා කළේ ය.

"දැන් ටික දවසක ඉඳල මට පොඩි වැඩක් කරන්න කියල හිතිල තියෙනව සිරිමාන්න මහත්තය. මම මේ ගැන සිරිමාන්න මහත්තය එක්කල කතා කරන්න කියලමයි හිතා ගෙන හිටියෙ."

"ඒ මොකක් ද අබිලින් උන්නැහෙ?"

"දැන් බලන්න අපි පන්සලට මල් ටිකක් පූජා කරන්න ගියාම මල් ටික දොහොන කරන්නයි, අත් දොහොන කර ගන්නයි තියෙන කරදරේ. පැන් ටික ගේන්න තියෙන්නෙ පරණ මැටි කොතල කබලක්. මල් පූජා කරන්න එන මනුස්සයො ඔය මැටි කොතල කබල අරගෙන කී සැරයක් නම් ළිඳ ළඟට යනව ද පැන් ටික ගේන්න."
"අබිලින් උන්නැහෙගෙ ඒ කතාව නම් ඇත්ත තමයි."

"ඔන්න ඔය හින්ද ම මම කල්පනා කළා විහාරෙ ළඟින් වතුර මලක් හදන්න. දැනටමත් පන්සලට නම් පයිප්ප හයි කරල තියෙන හින්ද ඔය වැඩේ කරන්න ඒ තරම් අමාරු වෙන එකක් නැහැ."

"ඒ වුණාට අබිලින් උන්නැහෙ, අද කාලෙ හැටියට ඔය වැඩේ කරන්න සෑහෙන වියදමක් යනව. අපේ ගමේ මිනිස්සුන්ගෙන් එකපාරට ම ඔය වැඩේට සෑහෙන තරම් මුදලක් එකතු කරන්න ලේසි නැහැ."
"මම මේ වැඩේට සතයක් වත් සම්මාදන් කරන්න බලාපොරොත්තු වෙනේනේ නැහැ. කොහොම හරි මම මේ වැඩේ මගෙ තනි වියදමින් කරනව. සිරිමාන්න මහත්තය මට කියන්න මේ වැඬේ හොඳ ද කියන එක විතරක්."

"ඔව් ඉතින්, ඔය වැඬේ නම් නරකයි කියන්න බැහැ."
සිරිමාන්න මහත්තයා එදා ආපසු ගෙදර ගියේ වෙන දා නොමැති විස්මයකිනි. 'යකෝ මේ මනුස්සය එක පාරට ම කරන්න කල්පනා කරල තියෙන්නෙ අමුතු ම තාලේ වැඩක් නෙ! එච්චර විතරක් නො වෙයි. ඒ වැඩේට තනියම වියදම් කරන්නයි බලාපොරොත්තුව.' පූර්වාරාම විහාරස්ථානයේ තමාගේ වියදමින් ද එබඳු දෙයක් කරන්නට ඇත්නම් හොඳ යයි ඔහුට මොහොතකට සිතුණි. එහෙත් එබඳු දෙයක් කිරීම සඳහා කොපමණ විශාල මුදලක් වැය වේ ද යන ප්‍රශ්නය ඒ සමග ම ඔහු ඉදිරියේ හොල්මන් කරන්නට විය.

ඉද්දමල්දෙණියේ සිටින දක්ෂ ම මේසන් බාස් කෙනෙකුගේ සහාය ලබා ගත් අබිලින් උන්නැහේ වතුර මල තැනීමේ වැඩ ආරම්භ කෙරෙව්වේ ය. ඔහු ඒ සඳහා කිසි ම අදිමදි කිරීමකින් තොරව වියදම් කළේ ය. වැඩ අවසන් වූ විට වතුර මල මුළු විහාර භූමිය ම අලංකාරයට පත් කෙරෙන නවාංගයක් විය.

වතුර මල බෙහෙවින් පියකරු ය. වටේට කවාකාර බැම්මක් බැඳ පොකුණක් තනා තිබේ. එහි නිලට නිලේ ජලය පිරිලා ය. ඒ මැද තනන ලද නටුව මත පිපී ගිය විශාල ප්‍රමාණයේ නෙලුම් මලකි. නටුවෙහි දෙපසට නෙලුම් කොළ දෙකක් ද වෙයි. නෙලුම් මල මුදුනින් සතර අතට විහිද යන සිහින් ජල රේඛාවෝ ය. නෙලුම් මලේ පෙතිවල ළා රත් පැහැති තීන්තත්, නටුවෙහි හා නෙලුම් කොළවල කොළ පාට තීන්තත් ආලේප කර තිබේ. කවාකාර පොකුණ වටා යකඩවලින් ලස්සන ගරාදි වැටක් ගසා එහි රිදී පාට තින්ත ආලේප කර ඇත. වතුර මලට ආලෝකය වැටීම සඳහා පසෙකින් විශේෂ විදුලි බුබුළක් සවි කර තිබේ. පන්සලට පැමිණෙන කවුරුත් පාහේ වතුර මල දෙස ටික වේලාවක් ආසාවෙන් බලා ගෙන සිටිති.

වතුර මල තැනීම නිසා විහාරස්ථාන භූමියේ ඇති වූ අපූරු කලඑළිය වඩාත් ජීවමානාකාරයෙන් ප්‍රභාවත් වූයේ පෝයදාට ය. විශේෂයෙන් සවි කර තිබෙන විදුලි බුබුළේ ආලෝකයෙන් වතුර මල ඇති පෙදෙස ආලෝකවත්ව ඇත. සිල් සමාදන් වී සිටින උපාසක උපාසිකාවෝත්, මල් පහන් පූජා කිරීම සඳහා විහාරස්ථානයට පැමිණෙන ලොකු කුඩා සියලු දෙනාත් වරින් වර වතුර මල ළඟට ගොස් රිදී පාට ගරාදි වැටට හේත්තු වී වතුර මලෙන් සතර අතට විහිද යන සිහින් ජල රේඛාවන් දෙසට දෑත් දිගු කර අත් ධෝවනය කරති. මල් ධෝවනය කරති. ඔවුන්ගේ මුහුණු ප්‍රීතියෙන් ආලෝකවත්ව ඇත. වතුර මලේ සිසිල් ජලයෙන් අත් ධෝවනය කර ගන්නා ළමයි සිනාවෙන් මුව සරසා ගෙන විහාර මළුව දෙසට දිව යති. තවත් මොහොතක සීතල වතුර ටිකක් අතට ගන්නා ළමයෙක් ඉන් බින්දු කිහිපයක් තම යහළු ළමයෙකුගේ මුහුණට ඉසියි. ඔවුහු දෙදෙනා හඬ නඟා සිනාසෙති. සිල් සමාදන් වී විහාර මළුවේ සිටින අබිලින් උන්නැහේ, වතුර මලෙන් ප්‍රයෝජන ගන්නා සැදැහැවතුන් දෙස ටික වේලාවක් බලා ගෙන සිටින්නේ හද තුළ උතුරා යන සතුටකිනි. සිල් සමාදන් වූ සිරිමාන්න මහත්තයා ද ඔහු අසල සිටියි.

"බලන්නකො සිරිමාන්න මහත්තයා, මනුස්සයො වතුර මලෙන් ප්‍රයෝජන ගන්න අගේ."

සිරිමාන්න මහත්තයා ද ටික වේලාවක් වතුර මල දෙස බලාගෙන සිටියි. එහෙත් වැඩිපුර කිසිවක් නො පවසන ඔහු නිහඬ වෙයි.

"අබිලින් උන්නැහෙ වතුර මල හදල කරපු වැඩේ වටිනකම නම් කියල නිම කරන්න බැරි තරම්." මල් ටිකක් දොහොන කර ගෙන  පූජා කිරීම සඳහා විහාරයට යන ගමන් අයෙක් අබිලින් උන්නැහේ අසලට පැමිණ පවසති.

"වතුර මල නම් හරි ලස්සන යි, අබිලින් ආතෙ." ළමයෙක් අබිලින් උන්නැහේ ළඟට පැමිණ පවසා යළි වතුර මල දෙසට දිව යයි.

තමා විසින් කරවන ලද වතුර මල ගැන ගම්වාසීන් තුළ මේ තරම් ප්‍රසාදයක් ඇති වේ යයි අබිලින් උන්නැහේ කලින් සිතා ගෙන නො සිටියේ ය. ඔහු සිනාවකින් මුව සරසාගෙන බලා සිටින්නේ මේ වගේ වැඩ තවත් කරන්නට ඇත්නම් කොච්චර හොඳ ද යන අදහස හද රැවා ගෙන ය. අබිලින් උන්නැහේ අසල සිටින සිරිමාන්න මහත්තයා එතනින් ඉවත් වී හෙමින් හෙමින් ධර්ම ශාලාව දෙසට යයි.
'පන්සලේ වතුර මල ඊයේ රෑ කවුද කඩා දාලා.'

මෙම ආරංචිය දිනක් උදෑසන ඉද්දමල්දෙණිය ගම පුරා අත් තටු ගසමින් ඉගිළී ගියේ ය. හැම දෙනාගේ ම හිත තුළ ඇති වූයේ කෝපයකි. අබිලින් උන්නැහේ කෝපයෙන් වියරු වැටී ගියාක් මෙන් විය. ඔහු පන්සල් වත්තට දිව ගියේ ය.
වතුර මලට ජලය සැපයෙන නළය සම්පූර්ණයෙන් ම තලා දමා තිබුණි. තනා තිබූ නෙලුම් මලේ පෙති මිටියක් වැනි දෙයකින් ගසා කඩා දමා තිබේ. වතුර මලට එළිය වැටීම සඳහා විශේෂයෙන් සවි කර තිබූ විදුලි බුබුළ පොඩි කරලා ය. වටේට කවාකාරව තනා තිබූ බැම්ම එක් තැනකින් කඩා දැමීම නිසා එහි වතුර නො රැඳී පිටට ගලා ගෙන යයි.

අබිලින් උන්නැහේගේ මුවින් පිට වීමට ආවේ අමු තිත්ත කුණුහරුප වැලකි. එහෙත් එම වචන මුවින් පිට නො කර ඔහු ඉතා අමාරුවෙන් මැඩ පවත්වා ගත්තේ තමා ඒ මොහොතේ සිටියේ විහාරස්ථානය අසල නිසා ය. ඔහු පන්සල් වත්තෙන් පිට වී කෙළින් ම ගියේ සිරිමාන්න මහත්තයාගේ නිවසට ය.

"බලන්න සිරිමාන්න මහත්තය, කවුද පාහරයෙක් කරල තියෙන අපරාධයක මහත!"

"මටත් ඕක ආරංචි වුණා. මමත් මේ පන්සල පැත්තට යන්න කියල හැදුවේ."

"ඒක බලල වැඩක් නැහැ සිරිමාන්න මහත්තය. ලස්සනට තිබුණ වතුර මල විනාශ කරල ඉවරයි. මම එකක් කියන්නම් සිරිමාන්න මහත්තය. මම මීට පස්සේ හොඳ වැඩ කරන මිනිහෙක් නො වෙයි. කොටින් ම මම මීට පස්සේ ඔය පන්සලට වත් යන්නෙ නැහැ."

"කෙරිල තියෙන්නෙ නම් බොහොම නරක වැඩක් තමයි. ඒ වුණත් කලබල නොවී ටිකක් අපි ඔය ගැන හොයල බලමු."

"ඒ හොයල බැලිල්ලෙන් මට ඇති වැඩක් නැහැ. මම වචනයක් කිව්වොත් කිව්වමයි."

අබිලින් උන්නැහේ සිරිමාන්න මහත්තයාගේ ගෙදරින් පිට වී ගියේ ද අඩු වූ කෝපයකින් නො වේ. සිරිමාන්න මහත්තයා අබිලින් උන්නැහේ ඇත නො පෙනී යන තුරු බලා ගෙන සිටියේ ය. 'මිනිහ තරහෙන් පිස්සු වැටිල වගෙයි.'

පසු දින සවස දායක සභාව රැස් කරවූ සිරිමාන්න මහත්තයා කවුදෝ විසින් වතුර මල කඩා දැමීමෙන් කර තිබෙන පහත් ක්‍රියාව හෙළා දැක එය යළි ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීමේ අවශ්‍යතාව පැහැදිලි කර දුන්නේ ය. හැම දෙනා ම ඒ අදහස අනුමත කළෙන් වතුර මල යළි ප්‍රතිසංස්කරණය කරවන ලදි. ඒ සඳහා වැඩි වශයෙන් ම වියදම් කළේ සිරිමාන්න මහත්තයා ය. එහෙත් ප්‍රතිසංස්කරණයෙන් පසු වතුර මලේ පෙර තිබූ ශෝභාව නම් යළි එලෙස ම දක්නට නො වී ය. එමෙන් ම අබිලින් උන්නැහේගේ වචනයෙහි ද කිසිම වෙනසක් නො වී ය. පන්සලේ දායකයකු වශයෙන් ඔහු තුළ තිබූ උනන්දුව සම්පූර්ණයෙන් ම දිය වී ගියේ ය. සිරිමාන්න මහත්තයා ද අබිලින් උන්නැහේගේ සිත සැනසීමට කීපවරක් ම උත්සාහ කරන ලද නමුදු එහි කිසි ම පලක් නො වී ය. වතුර මල කඩා දමන ලද්දේ කවරෙකු විසින් ද යන්න මෙතෙක් කිසිවෙකුට දැන ගැනීමට නො හැකි වූ අතර අබිලින් උන්නැහේට හැර අන් හැම දෙනාට ම පාහේ ක්‍රමයෙන් එම සිද්ධිය අමතක වී ගියේ ය.

වසරකට පමණ පසු සිරිමාන්න මහත්තයා නාන ළිඳ ළඟ වැටී අංශභාග රෝගය වැලඳී ඔත්පළ විය. ඒ සඳහා ඔහුට ප්‍රතිකාර කරන ලදි. අබිලින් උන්නැහේ ද නිතර යමින් එමින් තම හිතවතාගේ දුක සැප ගැන සොයා බැලී ය. බේත් හේත් ආදිය සොයා දුන්නේ ය. එහෙත් ඒ කිසිම දේකින් පලක් නො වූ අතර මාස හතරක පමණ කාලයක් ඔත්පළව සිටි සිරිමාන්න මහත්තයා මිය ගියේ ය. අබිලින් උන්නැහේගේ සිත තුළ ඇති වූයේ විශාල කනගාටුවකි. සිරිමාන්න මහත්තයාගේ ආදාහන කටයුතු සඳහා ඔහු හැකි තරම් වෙහෙස මහන්සි වී වැඩ කළේ ය.

සිරිමාන්න මහත්තයාගේ හත් දවසේ දානය දුන් දිනට පසු දින සවස අබිලින් උන්නැහේ පූර්වාරාම විහාරස්ථානය අසලින් වැටී ඇති පාර ඔස්සේ ඉද්දමල්දෙණිය කඩමණ්ඩියට යමින් සිටියේ ය. පන්සලේ මිදුලේ සිටි ලොකු හාමුදුරුවෝ අබිලින් උන්නැහේ පාරේ යනවා දුටු සැණෙන් පාර අයිනට පැමිණ අබිලින් උන්නැහේට කතා කළහ.

"අබිලින් උන්නැහෙ, ටිකකට මෙහාට ඇවිදිල්ල යමුකො."

වතුර මල කඩා දැමීමේ සිද්ධියෙන් පසු අබිලින් උන්නැහේ නිකමට වත් පන්සලට යාම් ඊමක් නො කරයි. ලොකු හාමුදුරුවන් පාර අයිනට ම පැමිණ කතා කළ නිසා ඔහුට මේ මොහොතේ මග හැර යාමට ද නො හැකි ය. ඔහු පන්සල් වත්ත පැත්තට හැරුණේ ය.

හාමුදුරුවෝ හෙමින් ඉදිරියට ගමන් කරති. උන් වහන්සේ යන්නේ පන්සල දෙසට නො ව බෝ මළුව දෙසට ය. අබිලින් උන්නැහේ ද නිසංසලව හාමුදුරුවන් පසු පස ගියේ ය. බෝ මළුවේ බැම්ම උඩින් වාඩි වූ ලොකු හාමුදුරුවෝ තමාත් අබිලින් උන්නැහේත් හැර වෙන කවුරු වත් අසලක සිටින්නේ දැයි දැන ගැනීමට මෙන් හොඳට වට පිට බැලූහ. වෙන කිසිවෙක් පෙනෙන්ට නො සිටියහ. ලොකු හාමුදුරුවෝ ඉතා කාරුණිකව අබිලින් උන්නැහේ දෙස බලා ඔහුට ද බෝ මළුවේ බැම්ම උඩින් වාඩිවෙන ලෙස පැවසූහ. ඒ අනුව අබිලින් උන්නැහේ ද වාඩි විය. තමා නැවතත් පන්සලේ වැඩට සම්බන්ධ කර ගැනීම සඳහා හාමුදුරුවන් විසින් අනුශාසනාවක් කිරීමට සූදානම් වන්නේ යයි ඔහුට සිතුණි. හාමුදුරුවෝ ඉතා සන්සුන් ලෙස වචන පිට කරන්නට පටන් ගත්හ.

"මම අබිලින් උන්නැහේට කතා කළේ බොහොම වැදගත් කාරණයක් ගැන කියන්න. මේ කතාව මම කිසිම දාක කාට වත් නො කියන්නයි මුලින් හිතාගෙන හිටියෙ. දැන් ඉතින් මේ කතාව අබිලින් උන්නැහේට විතරක් කියන්න ඕන කියල මම කල්පනා කළා. ඒත් අබිලින් උන්නැහේ මට පළමුවෙන් ම පොරොන්දු වෙන්න ඕනැ මේ කතාව කිසිම කෙනෙකුට නොකිය රහසක් වශයෙන් තියා ගන්න බවට."

"හොඳමයි, තමුන්නාන්සේ කියනව නම් මම පොරොන්දු වෙන්නම්."

"මම මේ කියන කතාව සමහර විට අබිලින් උන්නැහේ විශ්වාස කරන එකකුත් නැහැ. ඒත් මේක සම්පූර්ණ ඇත්ත. අබිලින් උන්නැහේ බොහොම අලංකාරව හැදෙව්ව වතුර මල කඩල දැම්මෙ සිරිමාන්න මහත්තයා."

එකවර ම තම ළමැද හරහා වේගයෙන් පහරක් වැදුණාක් මෙන් අබිලින් උන්නැහේට දැනුණි. ඔහුට ඔහුගේ සවන් අදහා ගත නො හැකි විය. තමා මේ දවල් හීනයක් දකින්නේ දැයි දැන ගැනීමට සේ ඔහු සුරතින් මුහුණ පිස දමා හොඳින් වට පිට බැලුවේ ය. ලොකු හාමුදුරුවෝ අල්පමාත්‍ර වූ හෝ කම්පනයකින් තොරව ඉතා සන්සුන් ලෙස කතා කර ගෙන යති.

"මමත් මේ කාරණය මගේ ම ඇස් දෙකෙන් දැක්කෙ නැත්නම් කවදා වත් විශ්වාස කරන්නේ නැහැ. එදා රෑ මම නිදාගන ඉන්න කොට විහාරෙ පැත්තෙන් මොකක් දෝ යාන්තමට සද්දයක් ඇහිල මට ඇහැරුණා. මම ඇඳේ දිගා වෙලා ඉඳගෙන ම ඒ පැත්තට කන් දුන්න. ආයිත් සැරයක් මට මොකක් ද තට්ටු කරනව වගේ සද්දයක් ඇහුණා. මම ඇඳ ළඟ තිබුණ ටෝච් එකත් අරගෙන හෙමින් හෙමින් විහාරෙ පැත්තට ගිහිල්ල සද්දෙ ඇහුණ දිහාවට ටෝච් එක අල්ලලා එළිය කළා. ටෝච් එළිය වැටුණේ හරියට ම හිටිය තැනැත්ත ගේ මුහුණට. බැලින්නම් සිරිමාන්න මහත්තය වතුර මල ළඟ. එයාට එක පාරට ම දුවගන්නට වත් ලැබුණේ නැහැ. මට මගේ ඇස් අදහා ගන්න බැරිව ගියා. සිරිමාන්න මහත්තයා සරම කැහැපොට ගන්න ගෙන, යකඩ උලක් අතින් අරගෙන හරියට ගෙවල් බිඳින්න යන හොරෙක් වගේ. මම කිට්ටු කරල ඇහුව මොකක් ද සිරිමාන්න මහත්තය මේකෙ තේරුම කියල. මිනිහට වචනයක් වත් කතා කර ගන්න බැරුව වෙවුලන්න පටන් ගත්ත. මං ඉදිරියෙ වැඳ වැටිල මේක කාටවත් කියන්න එපා කියලා ඉල්ලා හිටියා. එයාගේ වියදමෙන් වතුර මල හදන බවත් කිව්ව. මම කිව්ව ඒව පස්සෙ කර ගන්න පුළුවන්. මම මේ බව කාටවත් කියන්නේ නැහැ. මහත්තය දැන් ගෙදර යන්න කියල."

ඔන්න ඔය විදිහටයි අබිලින් උන්නැහේ වතුර මලට හානි සිද්ධ වුණේ. අද වන තුරා මම මේ ගැන කාට වත් හුස්මක් වත් හෙළුවෙ නැහැ. මම සිරිමාන්න මහත්තයා මළාට පස්සේ වත් මේ ගැන නොකියන්න යි හිතාගෙන හිටියෙ. සිරිමාන්න මහත්තය මළාට පස්සේ මම මේ කාරණය ගැන අබිලින් උන්නැහේට කියන්න තීරණය කළේ වතුර මල කැඩුව දා ඉඳලා පන්සල පැත්තට වත් නැවිත් කිසි ම පිනක් දහමක් නො කර ඉන්න හින්ද යි. දැන් ඉතින් ඔය විකාර අදහස් අතහැරල පිනක් දහමක් කර ගන්න බලන්න. අබිලින් උන්නැහේට මේ පන්සලට ම එන්න කියල මම කියන්නේ නැහැ. මේ පන්සලට එන්න අකමැති නම් වෙන පන්සලකට හරි යන්න. මේ කතාව සිරිමාන්න මහත්තය ඉන්දැද්දි කිව්ව නම් සිරිමාන්න මහත්තයයි අබිලින් උන්නැහෙයි පරම වෛරක්කාරයො දෙන්නෙක් වෙන්න ඉඩ තිබුණා. ඒ වගේ ම සිරිමාන්න මහත්තයට නොයෙක් නින්දා අපහාස විඳින්න සිද්ධ වෙන්නත් ඉඩ තිබුණා. දැන් ඉතින් අබිලින් උන්නැහේ නිකමට වත් සිරිමාන්න මහත්තය ගැන වෛරයක් හිතන්න එපා. අපි ඒ වගේ අයට අනුකම්පා කරන්න ඕනැ. ඔන්න මට මුලින් වෙච්ච පොරොන්දුව වගේ කාට වත් මේ ගැන හුස්මක් වත් හෙළන්න නම් එපා."

ලොකු හාමුදුරුවන්ගේ වචන අබිලින් උන්නැහේට ඇහුණේ සිහින ලොවක සිට එන හඬක් සේ ය. ඒ වචන නැවත නැවතත් ඔහුගේ සවන් වටා දෝංකාර දෙන්නාක් මෙන් විය. ලොකු හාමුදුරුවන් විසින් පවසන ලද වචනවලට සවන් දීගෙන සිටින කාලය තුළ අබිලින් උන්නැහේගේ සිත තුළ පහළ වූ සංකීර්ණ සිතිවිලි මාලාව අතර කෝපය, ශෝකය, විස්මය ආදි දේ ද මතු වෙවී තිබුණි. අන්තිමට ඔහු හාමුදුරුවන් දෙස බලා මෙසේ ඇසුවේ සෝබර හඬකිනි.

"ඇයි හාමුදුරුවනේ සිරිමාන්න මහත්තය මෙහෙම දෙයක් කළේ?"

"ඒ වෙලාවෙ සිරිමාන්න මහත්තය හිටිය තත්ත්වෙ හැටියට මට එයාගෙන් ඔහොම දෙයක් අහන්න පුළුවන්කමක් තිබුණේ නැහැ. කාටත් හොරා මට එයාගෙන් ඔය ගැන අහන්න ඕනැකම තිබුණා. ඒත් ඔය සිද්ධියෙන් පස්සෙ සිරිමාන්න මහත්තය මට හරියකට මුහුණ දීලා කතා කරන්න ආවෙ නැහැ. දායක සභාවට ආවත් ධර්ම ශාලාවෙ ඉඳල හොරෙන් ම වාගේ යන්න ගියා. මේ රහස කාටවත් එළි නුණත් සිරිමාන්න මහත්තය ඔය සිද්ධිය හින්ද එදා ඉඳල ම විශාල හිත් වේදනාවක් වින්ද බව නම් මට හොඳට ම පැහැදිලි යි. සිරිමාන්න මහත්තය බලා ඉන්දැද්දි ම වගේ වැහැරෙන්න පටන් ගත්ත. අන්තිමේ දී අංශභාගෙ හැදිල මැරිල ගියා."

හාමුදුරුවන් විසින් පවසන වචන අසා ගෙන සිටින විට පසු ගිය කාලය තුළ සිරිමාන්න මහත්තයා තුළ දක්නට තිබූ යම් යම් වෙනස්කම් ගැන අබිලින් උන්නැහේට ද සිහිපත් විය. පසුගිය කාලය තුළ දී සිරිමාන්න මහත්තයාගේ තම නිවසට පැමිණීමේ පුරුද්ද බොහෝ දුරට අඩු වූ බවත්, ඔහු තමා සමග කතා කරන විට කිසියම් චකිතයකින් කතා කළ ආකාරයත් අබිලින් උන්නැහේට මතක් වූයේ ය.

සිරිමාන්න මහත්තයා මිය යාමට දින හතරකට පමණ පෙර දවසක් අබිලින් උන්නැහේ ඔහු බැලීමට ගියේ ය. අංශභාගය වැලඳී ඔත්පළ වූ දා සිට ම සිරිමාන්න මහත්තයට කතා කර ගැනීමට බෙහෙවින් අපහසු වූ අතර, මේ වන විට ඔහුගේ තත්ත්වය හොඳට ම දුර්වල වී කොහෙත් ම කතා කර ගත නො හැකි තත්ත්වයට පත් වී සිටියේ ය. අබිලින් උන්නැහේ ඇඳ ළඟට ආ විට සිරිමාන්න මහත්තයා කුමක් දෝ පවසා ගැනීමට උත්සාහ කරමින්

තොල් සෙලවී ය. එහෙත් කෙඳිරි ගෑමක් විනා වෙනත් හඬක් පිට නො වී ය. වැහැරී ගිය මුහුණේ යටට ගිලී ගිය දෙනෙත්වලින් හෝ ගා කඳුළු ගලා ගෙන ආවේ ය. ඒ සමග ම ඔහුගේ මුළු සිරුර ම වෙවුලා ගියේ ය. සිරිමාන්න මහත්තයා අන්තිමේ මිය යාමට පෙර තමාට කියා ගන්නට උත්සාහ ගන්නට ඇත්තේ මේ සිද්ධිය සම්බන්ධයෙන් විය යුතු යයි අබිලින් උන්නැහේට සිතුණි. ලොකු හාමුදුරුවන්ගේ කරුණාබර කට හඬ යළි නැගී එන්නට විය.

"මට නම් ඕකට හේතුව හිතා ගන්න පුළුවන් අබිලින් උන්නැහෙ. කොච්චර හොඳ තත්ත්වෙකින් හිටියත් හැඟීම්වලට වහල් වුණාට පස්සෙ සමහර මනුස්සයො තමන් මොනව කරනව ද කියල ඒ ගොල්ල ම දන්නෙ නැහැ. බොහොම අලංකාරෙට වතුර මල හැදිල හැම දෙනා ම ඒ ගැන කතා කරන්න වුණා ම, එයාට නැති කීර්තියක් අබිලින් උන්නැහේට ලැබෙන්න යනව කියල සිරිමාන්න මහත්තයගේ හිතේ මොකක් දෝ ඊර්ෂ්‍යාවක් ඇති වෙන්න ඇති. ඊර්ෂ්‍යාව කියල කියන්නේ මහ පුදුමාකාර දෙයක්, අබිලින් උන්නැහෙ. අපි කොච්චර සිල්වත්තු වගේ සමාජෙට පෙන්නුම් කරගෙන හිටියත් හදවත ඇතුළෙ තියෙන මලකඩ ලේසියෙන් කඩන්න බැහැ. බියකරු සිතුවිලි හදවත ඇතුළෙ යක්කු වගේ කෑහනවා. වඩාත් උදාර වෙන්නෙ හදවත ඇතුළෙ තියෙන අන්න ඒ මලකඩ කඩල දාල ආධ්‍යාත්මික ගුණ වගාවක් ඇති කර ගැනීම යි. කතා කර කර හිටිය මදෑ. දැන් ඉතින් අපි යමු."

ලොකු හාමුදුරුවෝ වාඩි වී සිටි තැනින් නැගී සිටියහ. ලොකු හාමුදුරුවන්ගේ කරුණාවෙන් පිරි මුහුණ දෙස බලා ගෙන සිටි අබිලින් උන්නැහේගේ සිත තුළ උන් වහන්සේ කෙරෙහි ඇති වූයේ විශාල ගෞරවයකි. හාමුදුරුවන්ට වැඳ අබිලින් උන්නැහේ ද නැගී සිටියේ ය. ලොකු හාමුදුරුවෝ පන්සල දෙසට පා ඔසවන්නට වූහ.

සන්ධ්‍යා සමයේ සිසිලසින් මුළු පන්සල් වත්ත ම සන්සුන්ව ඇත්තා සේ ය. බෝධීන් වහන්සේගේ දිගු ශාඛාවක් ඊට නුදුරින් ඇති චෛත්‍යය දෙසට විහිද ඇත. හමන මඳ පවන නිසා කොළවලින් පිරි එම බෝධි ශාඛාව සෙමින් සෙමින් සැලෙන්නේ නෙත සිත සනසාලමින් සුදෝ සුදු පැහැයෙන් බැබළි බැබළී විරාජමාන වන චෛත්‍ය රාජයාණන් වහන්සේට පවන් සලන්නා සේ ය. ඒ දෙස බලමින් ගමන් කළ අබිලින් උන්නැහේගේ සිත ද මොහොතකට සන්සුන් වූවාක් මෙන් විය.

## අවබෝධය

1. "අපි කොච්චර සිල්වත්තු වගේ සමාජෙට පෙන්නුම් කර ගෙන හිටියත් හදවත ඇතුළෙ තියෙන මලකඩ ලේසියෙන් කඩන්න බැහැ" මේ ප්‍රකාශය වතුර මල කෙටිකතාවෙන් තහවුරු වන ආකාරය නිදසුන් දක්වමින් සනාථ කරන්න.
2. යථාර්ථය පසක් වූ විට මිනිස් සිතෙහි පවතින වෛරය, ක්‍රෝධය වැනි සිතුවිලි ක්‍රමානුකූලව පහව යන ආකාරය අබිලින් උන්නැහේගේ චරිතය ඇසුරින් විමසන්න.
3. 'වතුර මල' කෙටිකතාව සාර්ථක වීම සඳහා යොදා ගත් නිර්මාණාත්මක භාෂා ලක්ෂණ කවරේ දැයි නිදසුන් දක්වමින් පෙන්වා දෙන්න.
4. "මිනිසා තම හැඟීම්වලට වහල් වූ විට ක්‍රියා කරන ආකාරය පුදුම සහගත ය" වතුර මල කෙටිකතාව ඇසුරින් මේ බැව් සාකච්ඡා කරන්න.
5. "සංකීර්ණ චරිත නිරූපණය නිසා වතුර මල කෙටිකතාව වඩාත් සාර්ථකත්වයට පත්ව ඇත." සිරිමාන්න මහතාගේ හා ලොකු හාමුදුරුවන්ගේ චරිත නිදසුන් කොට ගනිමින් මේ අදහස තහවුරු කරන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත උද්ධෘතවල අවස්ථා සම්බන්ධය ලියන්න.
   i. "මොනව කළත් අපරාදෙ මුදල් නාස්ති කරන්න නරකයි."
   ii. "ඔව්, ඉතින් ඔය වැඩේ නම් නරකයි කියන්න බැහැ."
   iii. "ඒ හොයල බැලිල්ලෙන් මට ඇති වැඩක් නැහැ."
   iv. "හොඳමයි, තමුන්නාන්සෙ කියනව නම් මම පොරොන්දු වෙන්නම්."

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. කෙටිකතාවක් නිර්මාණය කිරීමේ දී අවධානය යොමු කළ යුතු මූලික කරුණු කවරේ දැයි සොයා පෙළ ගස්වන්න.
2. සුදුසු තේමාවක් තෝරා ගෙන කෙටිකතා අංග ලක්ෂණ කෙරෙහි අවධානය යොමු කරමින් රසවත් කෙටිකතාවක් නිර්මාණය කරන්න.
3. එසේ නිර්මාණය කළ කෙටිකතා එකතු කොට කෙටිකතා සංග්‍රහයක් සකස් කර පන්තියේ සියලු ළමයින්ට කියවීමට සලස්වන්න.
4. 'වතුර මල' කෙටිකතාවේ ඇති කෙටිකතා ලක්ෂණ පිළිබඳව පන්තියේ දී ගුරුතුමා/ගුරුතුමිය සමග සාකච්ඡා කරන්න.

# 22 පුවත්පත් වාර්තා, දැන්වීම් සහ ප්‍රායෝගික ලේඛන

පුවත්පත අපට එදිනෙදා තොරතුරු දැනුම සහ විනෝදාස්වාදය සපයන සන්නිවේදන මාධ්‍යයකි. පාඨකයාට තොරතුරු සහ දැනුම සම්පාදනය සඳහා පුවත්පත්වල පළ කෙරෙන වාර්තා, පුවත්පත් වාර්තා ලෙස හැඳින්වෙයි. කිසියම් සිද්ධියක් සම්බන්ධයෙන් කවුද?, කුමක් ද?, කොහේ ද?, කවදා ද?, කුමක් නිසා ද?, සිදු වූයේ කෙසේ ද? ආදි ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සැපයීම ප්‍රවෘත්ති වාර්තාවක කාර්යය යි.

පුද්ගලයා තුළ කිසියම් පෙලඹවීමක් ඇති කිරීම දැන්වීම් මගින් සිදු වේ. ලාභ අපේක්ෂාවෙන් නිර්මාණය කෙරෙන වෙළඳ දැන්වීම් මෙන් ම වෙනත් සාමාජීය කාර්යයන් උදෙසා සම්පාදනය කෙරෙන දැන්වීම් ද වෙයි.

ඉහත ලේඛන දෙවර්ගය ම අපට එදිනෙදා ජීවිතයේ දැකිය හැකි ය. එදිනෙදා කටයුතු ඉටු කර ගැනීම සඳහා ද අපට විවිධ ලේඛන සකස් කිරීමට සහ සම්පූර්ණ කිරීමට සිදු වෙයි. පුවත්පත් වාර්තා, දැන්වීම් සහ ආකෘති පත්‍ර පිළිබඳ අවබෝධයක් මේ පාඩමෙන් ලැබිය හැකි ය.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

# පුවත්පත් වාර්තා

පුවත්පතක් යනුවෙන් හැඳින්වෙන්නේ දේශීය හෝ විදේශීය වශයෙන් වැදගත් වන්නා වූ දෛනික සිදුවීම් පිළිබඳව මෙන් ම පොදු අවධානය යොමු වන්නා වූ ද සමස්ත සමාජයට ම බල පාන්නා වූ ද සිදුවීම් සම්බන්ධ ප්‍රවෘත්ති වාර්තා හා ප්‍රවෘත්ති පදනම් කොට ගත් වෘත්තාන්ත, විශේෂාංග, විස්තරාත්මක හා විචාරාත්මක ලිපි ආදිය සංග්‍රහ කෙරෙමින් වෙළෙඳ දැන්වීම් හා වෙනත් නිවේදන ද ඇතුළත් කොට දිනපතා හෝ සතිපතා හෝ වසයෙන් අඛණ්ඩව ප්‍රකාශයට පත් කෙරෙන මුද්‍රිත ප්‍රකාශනයකි. කඩදාසියෙහි මුද්‍රණය කෙරෙන පුවත්පතෙහි ලක්ෂණය වන්නේ එහි පිටු කටු මගින් හෝ ගම් භාවිතයෙන් හෝ එකට අමුණා නො තිබීම යි. වර්තමාන පුවත්පතෙහි ආරම්භය සිදු වන්නේ පසළොස් වන සියවසේ දී සචල අකුරු භාවිතයෙන් සිදු කෙරෙන යාන්ත්‍රික මුද්‍රණ ශිල්පය ව්‍යාප්ත වීමෙහි ප්‍රතිඵලයක් වසයෙනි. පුවත්පතක මූලික අංගය සේ සැලකෙන්නේ ප්‍රවෘත්ති ය. ප්‍රවෘත්තියක් යනුවෙන් අදහස් කෙරෙන්නේ අලුත් ම සිද්ධියක් පිළිබඳ තොරතුරකි. “ප්‍රවෘත්ති” යන වචනයෙහි අර්ථය ‘පවත්නා’ යනු යි. එනම් ප්‍රවෘත්තියක් යනු මේ අවස්ථාවෙහි සිදු වන, නව, වැදගත් සිදුවීම් ය. ප්‍රවෘත්ති යන අර්ථය දෙන ඉංගිරිසි වචනය වන News යන්නෙහි ද අර්ථය ‘අලුත්’; එනම් ‘නවතාවෙන් යුක්ත’ යන්න යි. එය නව යන අරුත දෙන New යන්නෙහි පැරණි බහු වචන රූපය යි. අනෙකුත් යුරෝපීය භාෂාවලින් ද ප්‍රවෘත්ති හැඳින්වීමට යෙදෙනුයේ නව, අලුත් යන අරුත් දෙන වචන බව සැලකිය යුතු ය.

අද වන විට පුවත්පතට අමතරව සඟරා, රේඩියෝව, රූපවාහිනිය යන මාධ්‍ය මෙන් ම අන්තර්ජාලයෙහි ජාල අටවි හා විවිධ පුද්ගලයන් විසින් පවත්වා ගෙන යනු ලබන අවිධිමත් හා සරල ප්‍රවෘත්ති පිටු (බ්ලොග් පිටු) ද ජනතාවට ප්‍රවෘත්ති සම්පාදනයෙහි නිරත වෙයි. අද මුද්‍රිත පුවත්පත මෙන් ම අන්තර්ජාලය මගින් විසරණය කෙරෙන කඩදාසි රහිත විද්‍යුත් ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර (e - paper) ද ප්‍රචලිත වී තිබේ.

ප්‍රවෘත්ති පත්‍රයක වැදගත් කොටසක් වන්නේ ප්‍රවෘත්ති වාර්තා යි. පුවත්පතක පළ වන කාලීන වැදගත්කමක් සහිත විශේෂ සිදුවීමක් ප්‍රවෘත්ති වාර්තාවක් වශයෙන් හැඳින්වෙයි. “ප්‍රවෘත්තියක් යනු සමාජයේ වැඩි පිරිසකගේ අවධානයට ලක් විය යුතු වූ ද මෙතෙක් එවැනි අවධානයට යොමු නො වූ ද දෙයකි.” යනු ප්‍රවෘත්ති වාර්තාවක් සම්බන්ධයෙන් ප්‍රචලිත සම්මුතියකි. මෙයින් වැදගත් කරුණක් පෙන්වා දෙයි. එනම් මේ වන විට සමාජය දන්නා දෙයක් නම් එහි නවතාවක් නැත් නම් එය ප්‍රවෘත්තියක් සේ සැලකිය නො හැකි ය.

පුවත්පත් කලාවේදියා ප්‍රවෘත්ති සම්පාදනයේ දී නවතාව පිළිබඳව මෙන් ම පාඨකයාගේ රුචිය පිළිබඳව ද සැලකිලිමත් විය යුතු ය. ප්‍රාදේශික ප්‍රවෘත්ති පත්‍රයකට වැදගත් වන ප්‍රවෘත්තිය ජාතික පුවත්පතකට නො වැදගත් විය හැකි ය; විකල්ප පුවත්පතක පාඨකයන්ගේ උනන්දුව, අවධානය ඒ දෙකින් ම වෙනස් වෙයි. ඒ අනුව අදාළ පුවත්පත් වර්ගයට අනුකූලව ප්‍රවෘත්තිය තෝරා ගැනීම පුවත් පත් කලාවේදියාගේ දක්ෂතාව වෙයි.

ප්‍රවෘත්ති වාර්තාකරණයේ මූලිකාංග ලෙස සැලකෙන කරුණු තුනක් කෙරෙහි සැලකිලිමත් වීම අපේක්ෂා කෙරේ. පළමුවැන්න නිරවද්‍යභාවය යි; දෙවැන්න සංක්ෂිප්තභාවය යි;

තෙවැන්න ලෙස සැලකෙන්නේ ප්‍රකාශනයේ පැහැදිලි බව යි. එමෙන් ම තර්කාන්විතභාවය, ප්‍රවෘත්තියේ විශේෂ වැදගත්කම අවධාරණය කිරීම, විෂයගත හෙවත් වාස්තවික ආකාරයෙන් ප්‍රකාශනය හා ඉදිරිපත් කරනු ලබන කරුණුවල සුසංගමය ද අවශ්‍ය වේ.

**නිරවද්‍යභාවය:** ප්‍රවෘත්තියට ඇතුළත් විය යුත්තේ අදාළ සිදුවීම් පිළිබඳ සත්‍ය තොරතුරු පමණි. ප්‍රවෘත්තියක් නිර්මාණාත්මකව හා චිත්තාකර්ෂණීය ආකාරයෙන් ඉදිරිපත් කළ හැකි ය. එහෙත් එහි අන්තර්ගතය මුළුමනින් ම නිවැරදි වීම අත්‍යවශ්‍ය ය. වැරදි තොරතුරු ඇතුළත් ප්‍රවෘත්තියක වටිනාකමක් නැත. වටිනාකමින් තොර වීමට ද වඩා බරපතළ වන්නේ එය ඉතා නරක තත්ත්වයක් වීම යි. එබඳු ප්‍රවෘත්තියක් හේතුවෙන් පුවත්පතෙහි පැවැත්මට හේතු වන පාඨකයාගේ විශ්වාසය ද බිඳී යා හැකි ය. වැරදි ප්‍රවෘත්තියක් පළ කිරීමෙන් නීතිමය අර්බුදවලට මුහුණ පෑමට ද සිදු විය හැකි ය. මේ තත්ත්වය සමාජයේ යහ පැවැත්ම බිඳ වැටීමට ද හේතු විය හැකි බව පෙන්වා දෙනු ලැබේ. සංඛ්‍යා ලේඛන හා පුද්ගල නාම, වාර්තා කෙරෙන සිදුවීම් හා ප්‍රකාශවලට සම්බන්ධ පුද්ගලයන්ගේ නම්, තනතුරු හා වයස ආදි තොරතුරු නිවැරදිව දැක්වීම අනිවාර්ය අවශ්‍යතාවකි. මාධ්‍යයේ වගකීම ප්‍රවෘත්තිය පළමුව ඉදිරිපත් කිරීම නො ව නිරවද්‍යතාවට ප්‍රමුඛතාව ලබා දීම යි.

එමෙන් ම භාෂා භාවිතයෙහි දී ද නිරවද්‍ය හා සම්මත ව්‍යවහාරය - අක්ෂර වින්‍යාසය හා සෙසු ව්‍යාකරණ සම්මත අනුගමනය, යෝග්‍ය වචන භාවිතය හා විධිමත් විරාම ලක්ෂණ භාවිතය අත්‍යවශ්‍ය වෙයි.

**සංක්ෂිප්තතාව හෙවත් කෙටි බව:** පුවත්පත් වාර්තාවක් සම්පූර්ණ විය යුතු මෙන් ම සංක්ෂිප්ත ද විය යුතු ය. සංක්ෂිප්ත විය යුතු නමුදු මූලික සිදුවීම් විස්තර කිරීම සඳහා අවශ්‍ය උපරිම වචන එහි ලා භාවිත කළ හැකි ය. මෙහි ලා අවධානය යොමු කළ යුත්තේ අනවශ්‍ය වැල් වටාරම් ඉවත් කොට ප්‍රවෘත්තියෙහි මූලික හරය ගෙන හැර පෑම කෙරෙහි ය. කෙටි වාර්තාවක් හැම විට ම පාහේ දිග විස්තරයකට වඩා ප්‍රබල විය හැකි බව අවබෝධ කර ගත යුතු ය. පුවත්පත් කලාවේදීන් අතර සංක්ෂිප්තභාවය සම්බන්ධයෙන් ඇති ප්‍රචලිත නිදර්ශනය ජනාධිපති ඒබ්‍රහම් ලින්කන්ගේ ගෙටිස්බර්ග් දෙසුම යි. එය සදානුස්මරණීය වනුයේ එහි ඇති සංක්ෂිප්තභාවය හේතුවෙනි.

**සුපැහැදිලි බව:** අප කියවන්නේ අපට වටහා ගත නො හැකි තරම් අපැහැදිලි දෙයක් නම් එය කියවීම ඔබට එපා වනු නිසැක ය. පැහැදිලිව වටහා ගත නො හැකි ලේඛනයක් කියවීම අප නො දන්නා බසකින් ලියා ඇති දෙයක් කියවනු වැනි ය. ඔබේ ලේඛනය අපැහැදිලි නම් පාඨකයා ඔබ වරදවා වටහා ගනු ඇත. එසේ හෙයින් පුවත්පත් වාර්තාවක් වහා වැටහෙනසුලු බස් වහරකින් ලිවීම නිර්දේශ කෙරේ.

මීට අමතරව පහත දැක්වෙන ලක්ෂණ කෙරෙහි ද සැලකිලිමත් වීම අපේක්ෂා කෙරේ.

**තර්කාන්විතභාවය:** යම් ලේඛනයක් අපැහැදිලි සහගත හා ව්‍යාකුල නම්, ඉදිරිපත් කරන කරුණු මාතෘකාවට අදාළ නො වන අතාර්කික තොරතුරු නම් එය අර්ථ විරහිත ලේඛනයකි. පුවත්පත් වාර්තාවක දී ද තර්කාන්විතභාවය කෙරෙහි අවධානය යොමු කිරීම අත්‍යවශ්‍ය ය.

**අවධාරණය:** ඔබේ රචනය ඔබට පැවසීමට අවශ්‍ය මූලික හෙවත් ප්‍රධාන කරුණ අවධාරණය කරමින් ලිවිය යුතු ය.

**වාස්තවිකත්වය:** වාස්තවිකත්වය නිවැරදි ප්‍රවෘත්ති වාර්තාකරණය සඳහා අත්‍යවශ්‍ය ගුණාංගයකි. ප්‍රවෘත්තියක් නිවැරදිව වාර්තා කළ යුත්තේ වාර්තාකරුවා සිද්ධිය හා ඍජුව සම්බන්ධ නො වෙමිනි. මේ ගුණාංගය අසම්බන්ධ/වෛෂයික හෙවත් විෂයගත යනුවෙන් විස්තර කෙරෙයි. වාර්තාවක් ඉදිරිපත් කළ යුත්තේ වාර්තාකරුවාගේ හැඟීම්, අභිලාෂ ආදියෙන් තොරව හා අපක්ෂපාතව ය.

**සුසංගතභාවය:** පුවත්පත් වාර්තාවක එහි මාතෘකාවෙන් බැහැර කරුණු ඇතුළත් නො විය යුතු ය. වාර්තාවකට පදනම් වන්නේ යම් මූලික සිද්ධියක් නම් වාර්තාවෙහි එම සිද්ධියෙන් පරිබාහිර දෑ ඇතුළත් කළ යුතු නො වේ. නිදසුනක් වසයෙන් වාර්තාවකට මුල් වූ සිද්ධියකට සම්බන්ධ පුද්ගලයන්ගේ චරිත කතා කෙතරම් රසවත් වුව ද ඒවා වාර්තාවට ඇතුළත් කළ හොත් වාර්තාවේ සුසංගතභාවය බිඳී යනු ඇත.

ඉහත දක්වන ලද්දේ ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර වාර්තා ලිවීමේ දී අවධානය යොමු කළ යුතු යැයි සම්මත කරුණු කිහිපයකි.

## යට්ටපාත තිනියාවල කැලෑ වල්ලාපට්ටා ජාවාරම්කරුවන්ගේ ග්‍රහණයට

(යට්ටපාත - ලසන්ත)

**සිංහරාජ වනාන්තරයට නෑකම් කියන යට්ටපාත හා තිනියාවල ප්‍රදේශ ආශ්‍රිත වනාන්තර වල්ලාපට්ටා ජවාරම්කරුවන්ගේ ග්‍රහණයට හසුවීමෙන් විනාශ වෙමින් පවතී.**

විශාල ප්‍රමාණයේ වල්ලාපට්ටා ගස් පෙරළා කුට්ටි කර පළා තැන තැන දමා ගොස් ඇති ආකාරයත්, ගස් නො පෙරළමින් කඳ තැනින් තැන කපා අතහැර දමා ඇති ආකාරයත්, වනාන්තර තුළ දී දැක ගත හැකි ය.
ග්රෑම් ගණනට ලක්ෂ ගණනින් ලංසු තියා කළු, දුඹුරු, කැබලි සොයමින් වල්ලාපට්ටා ගස් කපා, වන විනාශය සිදු කර තිබේ.
හිතක් පපුවක් නොමැති ජාවාරම්කරුවන් වල්ලාපට්ටා ගස් පෙරළීම නිසා ඒවාට යට වන වෙනත් වටිනා ගස්වැල් ද යටි වන ස්තරය ද විනාශ වී තිබේ. වෙනත් ගස් කොළන් මත රැඳුණු අවස්ථාවේ එම ගස් නිරපරාදේ බිමට පෙරළා දමා ඇති ආකාරය දැකිය හැකි ය. මේ ප්‍රදේශයන්හි බොහෝ දෙනෙකුගේ පානීය ජල අවශ්‍යතාව සපුරා ලන කුඩා දිය පහරවල් උපදින්නේ වනාන්තර තුළිනි. ජාවාරම්කරුවන්ගේ අකටයුතු ක්‍රියා හේතුවෙන් මේ පිරිසිදු දිය පහරවල් අපවිත්‍ර වන බැවින් ඉදිරියේ දී බීමට ද සිදු වන්නේ අපිරිසිදු ජලය බව ප්‍රදේශවාසීහු පවසති.
තවදුරටත් මේ ජාවාරම්කරුවන්ට වටිනා වනය විනාශ කරන්නට ඉඩ නොදී රැක ගැනීම සඳහා අදාළ බලධාරීන් ඉතා ඉක්මනින් ක්‍රියාත්මක විය යුතු යයි ප්‍රදේශවාසීහු පවසති.

ඉහත ඉදිරිපත් කර ඇත්තේ පරිසර විෂයයට අදාළ වූ ප්‍රවෘත්ති වාර්තාවකි. මේ ප්‍රවෘත්තිය මුල් කර ගනිමින් පුවත්පත් වාර්තාවක් නිර්මාණය කිරීමේ දී අනුගමනය කළ යුතු ප්‍රධාන කරුණු පිළිබඳ අවධානය යොමු කරමු.

ප්‍රවෘත්ති නිර්මාණය කර ගැනීම සඳහා ජන මාධ්‍ය වේදීන් අතර පවත්නා සම්මත අතර 'ඩබ්ලියු පහ, එච් එක' ජනප්‍රිය ක්‍රමවේදයකි. මෙයින් ප්‍රකාශ වන්නේ ඩබ්ලියු අකුරින් ආරම්භ වන ප්‍රශ්න පහකට හා එච් අකුරින් ආරම්භ වන ප්‍රශ්නයකට වාර්තාකරුවා පිළිතුරු සැපයිය යුතු බව ය. ඒ මෙසේ ය.

1. සිදු වී ඇත්තේ කුමක් ද? WHAT
2. ඒ සඳහා මුල් වී ඇත්තේ කවුරු ද? WHO
3. එය සිදු වූයේ කවර දා ද? WHEN
4. එය සිදු වූයේ කොහේ දී ද? WHERE
5. එය සිදු වූයේ ඇයි? WHY
6. එය සිදු වූයේ කෙසේ ද? HOW

ප්‍රවෘත්ති වාර්තාවක දී සාමාන්‍යයෙන් පිළිතුරු සැපයෙන්නේ මෙහි මුල් ප්‍රශ්න සතරට පමණි. ප්‍රවෘත්තියකට අදාළ සිදුවීමක් පදනම් කර ගනිමින් ලියවෙන ලිපියක දී WHY හා HOW යන ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සැපයෙයි.

ඉහත ඉදිරිපත් කළ ප්‍රවෘත්ති වාර්තාව ගොඩ නැංවීම සඳහා මේ ක්‍රමවේදය කොතෙක් දුරට අනුගමනය කර ඇත්තේ දැයි විමසා බලමු.

1. සිදු වී ඇත්තේ කුමක් ද? වල්ලාපට්ටා ගස් අනවසරයෙන් කපමින් වනය විනාශ කිරීම
2. ඒ සඳහා මුල් වී ඇත්තේ කවුරු ද? ජාවාරම්කරුවෝ
3. සිදු වූයේ කවර දා ද?
4. එය සිදු වූයේ කොහේ දී ද? - යට්ටපාත හා තිනියාවල ප්‍රදේශ ආශ්‍රිත වනාන්තරවල දී
5. එය සිදු වූයේ ඇයි? වල්ලාපට්ටා ශාක කොටස් ලක්ෂ ගණනකට අලෙවි කළ හැකි නිසා
6. එය සිදු වූයේ කෙසේ ද? හොර රහසේ වල්ලාපට්ටා ගස් කැපීමෙනි.

ඉහත වාර්තාවේ එය සිදු වූ දිනය සඳහන් නො වේ. එසේ වුව ද අදාළ සිදුවීම පාඨකයාට මැනවින් අවබෝධ වන ලෙස ප්‍රවෘත්තිය සාරාංශ කර ගනිමින් මෙහි ඉදිරිපත් කර තිබේ.

පුවත්පත් වාර්තා පිළියෙල කිරීමේ දී පහත සඳහන් කරුණු කෙරෙහි ද ඔබේ අවධානය යොමු කිරීම වැදගත් වේ.

1. වාර්තා කරන සිද්ධියට අදාළ ස්ථානය හා දිනය සඳහන් කිරීම
2. අසත්‍ය හෝ අනුමාන හෝ පක්ෂග්‍රාහී නිගමන හෝ ඉදිරිපත් නො කිරීම
3. පාඨකයාට ප්‍රයෝජනවත් වන හා කුතුහලය දනවන වැදගත් තොරතුරු තෝරා ගැනීම
4. ඉදිරිපත් කරන කරුණු නිරවුල්ව, පැහැදිලිව, නිවැරදිව ඉදිරිපත් කිරීම
5. පුද්ගලයෙකුට, ආයතනයකට, ජාතියකට, ආගමකට අපහාස වන අන්දමේ කරුණු වාර්තා නො කිරීම
6. අපරාධ පිළිබඳ වාර්තා අධිකරණ කටයුතුවලට බාධාවක් නො වන සේ ඉදිරිපත් කිරීම

## දැන්වීම්

කිසියම් කාරණයක් දැනුම් දීම සඳහා සම්පාදිත පණිවුඩය, දැන්වීමක් ලෙස හැඳින්විය හැකි ය. වර්තමානය වන විට සන්නිවේදන මාධ්‍යවල වර්ධනයක් සමග ඒ එක් එක් මාධ්‍යයට අනන්‍ය ලක්ෂණ සහිත දැන්වීම් දැකිය හැකි ය. එහි දී වචන, වාක්‍ය, රූප ආදිය පමණක් නො ව විඩියෝ දර්ශන, සංගීතය ආදිය භාවිත කෙරේ. මෙම පාඩමේ දී අපගේ අවධානය යොමු වන්නේ මුද්‍රිත මාධ්‍ය දැන්වීම් පිළිබඳව ය.

වර්තමානයේ දැන්වීම් යන වචනය අප සිතට නංවන්නේ වාණිජ අරමුණු පදනම් කර ගත් දැන්වීම්කරණය යි. එහෙත් වර්තමානයේ දී ද සමාජයට කිසියම් කාලීන තොරතුරක් දැනුම් දීම අරමුණු කර ගත් දැන්වීම් වෙයි.

දැන්වීම්කරණයේ දී භාෂා භාවිතය අතිශය වැදගත් සාධකයකි. මතකයේ රැඳෙන ඉක්මනින් අර්ථ ග්‍රහණය කළ හැකි පද යෝජනය සාර්ථක දැන්වීමක අත්‍යවශ්‍ය අංගයකි. දැන්වීමට අවශ්‍ය කාරණය ඕනෑ ම තරාතිරමක අයකුට පහසුවෙන් අවබෝධ කර ගත හැකි වන ලෙස හා පෙලඹීමක් ඇති වන ආකාරයට දැන්වීම් නිර්මාණ කළ යුතු ය.



සමාජයේ බහුල වශයෙන් භාවිත කෙරෙන දැන්වීම් පත්‍රිකා සියල්ලට ම පොදු ආකෘතියක් තිබේ.

1. කවර දැන්වීම් පත්‍රිකාවක වුව ද සිත් ගන්නාසුලු මාතෘකාවක් යෙදීම.

දැන්වීම පිළිබඳව මනා පෙලඹවීමක් ඇතිකර වීමට එහි මාතෘකා පාඨය සමත් විය යුතු ය. රසවත් කෙටි මාතෘකා මෙන් ම කුතුහලය දනවන මාතෘකා ද දැන්වීම් පත්‍රිකා සරසයි.

2. දැනුම් දිය යුතු අත්‍යාවශ්‍ය කරුණු පාඨකයාට අවධාරණය වන ලෙස දැන්වීම් පත්‍රිකාවේ යෙදීම.

එකී නිශ්චිත කරුණු කුඩා ඡේද වශයෙන් හෝ අංක වශයෙන් හෝ ඉදිරිපත් කළ හැකි ය. මේ සඳහා උදාහරණයක් ගත හොත් දැන්වීම ගායන තරගයක් පිළිබඳව නම්,

i. තරග කොන්දේසි
ii. තරග විනිශ්චය
iii. පැවැත්වෙන දිනය, ස්ථානය, වේලාව
iv. ත්‍යාග වැනි ශීර්ෂ යටතේ කරුණු දැක්විය හැකි ය.

3. දැන්වීම සිදු කරන්නේ කවුරුන් දැයි දැන්වීම් පත්‍රිකාව අවසානයේ සඳහන් කිරීම
4. දැන්වීම සඳහා සිත් ගන්නාසුලු ආකෘතියක් නිර්මාණය කර ගැනීම
5. දැන්වීම් සිරස්තලය, දින, ස්ථාන ආදිය, ලිපි යොමුවක් තිබේ නම් එය වැනි අවශ්‍ය ශීර්ෂ දැන්වීමේ කැපී පෙනෙන ලෙස ඉදිරිපත් කිරීම
6. දැන්වීම සඳහා මුල් වන වැදගත් කරුණු සියල්ලක් ම සාරාංශ කර පාඨකයාට ඉක්මනින් කියවා ගත හැකි ලෙස ඉදිරිපත් කිරිම

දැන්වීම් පත්‍රිකාවක් ඇගයිම සඳහා දැන්වීම් කලාවේ අනුගමනය කෙරෙන අයිඩා ආකෘතිය (AIDA MODEL) පහත දැක්වේ.

A- ATTENTION - අවධානය/ආකර්ෂණය
I- INTEREST - ප්‍රයෝජනය/ලාභය
D - DESIRE - යෝග්‍ය බව/කැමැත්ත
A - ACTION - ක්‍රියා කිරීම

දැන්වීමක් නෙතු ගැටුණු විගස එය නැවතත් බැලීම සඳහා ආකර්ෂණයක් තිබේ නම් එය සාර්ථක දැන්වීමකි. එසේ ම ඒ දැන්වීමෙන් පාඨකයාට/ශ්‍රාවකයාට/නරඹන්නාට කිසියම් ප්‍රයෝජනයක් තිබිය යුතු වේ. දැන්වීම කියවන පුද්ගලයාට ඒ සඳහා කැමැත්තක් තිබීම ද වැදගත් ය. අවසානයේ දැන්වීමෙන් සන්නිවේදනය කිරීමට බලාපොරොත්තු වූ සේවාව සඳහා පුද්ගලයා ක්‍රියාත්මක විය යුතු වේ. මේ න්‍යාය වෙළෙඳ දැන්වීම් සම්බන්ධයෙන් බොහෝ දුරට වැදගත් වන අතර අනෙකුත් දැන්වීම් සඳහා ද එය ආකර්ෂණීය අයුරින් භාවිත කළ හැකි ය. කරුණු රාශියක් ග්‍රාහකයාට ඉතා රසවත්ව ඉතා හරවත්ව ඉතා ලුහුඬු ලෙස සන්නිවේදනය කළ හැකි වීම දැන්වීමක සාර්ථකත්වයට හේතු වේ.



## ඔබ සතු මුදල් නෝට්ටු සැබෑ නෝට්ටුදැයි තහවුරු කරගන්න

- නෝට්ටු මුද්‍රිත කඩදාසියේ ස්වභාවය ස්පර්ශයෙන් හඳුනාගන්න
- පහත දක්වා ඇති ආරක්ෂණ සලකුණු එකකට වඩා වැඩි ප්‍රමාණයක් පරීක්ෂාවෙන් බලන්න



සටහන:

ශ්‍රී ලංකා මහ බැංකුව විසින් සංසරණය සඳහා නිකුත් කරන ලද අනෙකුත් මුදල් නෝට්ටු තවදුරටත් ශ්‍රී ලංකාව තුළ ඕනෑ ම මුදලක් ගෙවීම සඳහා නීතියෙන් වලංගු වේ.

**1. දිය සලකුණ**

එක් එක් නෝට්ටුවේ මුහුණත දකුණුපස දක්වා ඇති පක්ෂීන් ගේ රූප අදාළ නෝට්ටුවේ දිය සලකුණ ලෙස දක්වා ඇත. තවද නෝට්ටුවේ වටිනාකම විශේෂිත දිය සලකුණක් ලෙසින් සිරස් අතට ඉලක්කම්වලින් දක්වා ඇත.

**2. ආරක්ෂණ නූල**

ආරක්ෂණ නූල නෝට්ටුවෙන් නෝට්ටුවට වෙනස් වන අතර රු. 100, 50 සහ 20 නෝට්ටුවල "CBSL" යන අක්ෂර සහ අදාළ නෝට්ටුවේ වටිනාකම, Rs. 100, Rs. 50 යනාදී වශයෙන් නෝට්ටුවේ සිරස් අතට ඇතුළත් කර ඇත. රු. 5000, රු. 1000 සහ රු. 500 යන නෝට්ටුවල පිළිවෙලින් මි.මී. 3, මි.මී. 2.5 හා මි.මී. 2 යන පළලින් යුතුවූ, රතු සහ කොළ ලෙස වර්ණය වෙනස්වන්නා වූ "ස්ටාර්ක්‍රෝම්" ආරක්ෂණ නූල සිරස් ව තැනින් තැන මතු වී පෙනෙන ලෙස යොදා ඇත. රු. 100, රු. 50 සහ රු. 20 නෝට්ටුවල යොදා ඇති නූල සම්පූර්ණයෙන් ම නෝට්ටුව තුළට ඇතුල් කර ඇති අතර, එය අඛණ්ඩ ඉරක් ලෙස දිස්වේ.

**3. වැරගැන්වූ කොන්**

"වැර ගැන්වූ කොන්" නමැති දිය සලකුණ එක් එක් නෝට්ටුවේ කොන් හතරේ විකර්ණ ආකාරයෙන් දිලෙන්නා වූ ඉරි ලෙසින් දැක්වේ.

**4. විනිවිද පෙනෙන සලකුණ**

නෝට්ටුව ආලෝකයට යොමු කොට බැලීමේ දී, නෝට්ටුවේ මුහුණත වර්ණ දෙකකින් දක්වා ඇති වටිනාකම සඳහන් ඉලක්කම් කොටස් (සමනල රූපය අසල) නෝට්ටුවේ පිටුපස ඇති ඒ හා සමාන ඉලක්කම් කොටස් සමඟ එකිනෙකට සමපාත වී සම්පූර්ණ ඉලක්කම් සේ දිස්වේ.

**5. ඉතා කුඩා අක්ෂර**

නෝට්ටුවේ සමනල රූපයට පහළ කොටස් දෙස සමීපව බැලූවිට, ඉතා කුඩා ලෙස මුද්‍රිත "CBSL" යන අක්ෂර සහ නෝට්ටුවේ වටිනාකම ඉලක්කමින් දැකිය හැකිය.

**6. දෘශ්‍යාබාධිත පුද්ගලයන් වෙනුවෙන් යොදා ඇති සලකුණ**

නෝට්ටුවේ වම්පස සිරස් අතට රළු ලෙස මුද්‍රිත තිත් නෝට්ටුවේ වටිනාකම අනුව වැඩිවෙමින් යන ආකාරයට මුද්‍රණය කර ඇති අතර (රු. 20 නෝට්ටුවේ එක් තිතක්) ඒවා දෘශ්‍යාබාධිත පුද්ගලයන්ට නෝට්ටුවල වටිනාකම හඳුනාගැනීමට උදව් වේ.

**7. උස් වූ මුද්‍රිත**

නෝට්ටුව ඇඟිලිතුඩු මඟින් ස්පර්ශ කිරීමේ දී උස්ව මුද්‍රිත ප්‍රදේශ හඳුනාගත හැකිය. (උදා : ශ්‍රී ලංකා මහ බැංකුව නමැති පාඨය සහිත කොටස සහ නෝට්ටුව මධ්‍යයේ පිහිටි මෝස්තර).

**මුදල් නෝට්ටු විකෘති කිරීම හෝ අනුකරණය කිරීම දඬුවම් ලැබිය හැකි වරදකි**

ශ්‍රී ලංකා මහ බැංකු මුද්‍රණාලය, අංක 58, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර මාවත, රාජගිරිය

2011 පෙබරවාරි 04 වන දින නිකුත් කෙරුණු

ශ්‍රී ලංකාවේ 11 වන මුදල් නෝට්ටු කාණ්ඩ

**සංවර්ධනය, සෞභාග්‍යය සහ ශ්‍රී ලංකාවේ නැටුම් ශිල්පීන්**

ව්‍යවහාර මුදල් දෙපාර්තමේන්තුව
ශ්‍රී ලංකා මහ බැංකුව
අංක 30, ජනාධිපති මාවත
කොළඹ 01

දුරකථනය: 011 2477587 විද්‍යුත් තැපැල: @cbsl.lk
වෙබ් අඩවිය: www.cbsl.gov.lk

මෙය ශ්‍රී ලංකා මහ බැංකුවේ අනුමැතිය ඇතිව ප්‍රතිනිෂ්පාදනය කරන ලදි.

## වෙළඳ දැන්වීම්

ලාභ පරමාර්ථය මුල් කර ගත්, භාණ්ඩ හා සේවා අලෙවි කිරීමේ කාර්යයන් සඳහා යොදා ගන්නා දැන්වීම් වෙළඳ දැන්වීම් ලෙස හැඳින්වේ. වර්තමානයේ දැන්වීම්කරණය හා ප්‍රචාරණය යනුවෙන් විෂය ක්ෂේත්‍රයක් ලෙස ද මෙය වර්ධනය වී ඇත. ලොව පුරා මහා පරිමාණයේ ආයතන වශයෙන් ද ව්‍යාප්ත වී ඇති දැන්වීම්කරණය, නිර්මාණාත්මක කලාවක් ලෙස ද සැලකේ.

පාරිභෝගිකයාට භාණ්ඩ හා සේවාවල ස්වභාවය, එයින් ලැබිය හැකි ප්‍රයෝජන, ඒවා භාවිත කරන ආකාරය, මිල ගණන් හා මිල දී ගත හැකි ස්ථාන ආදිය පිළිබඳ දැනුම් දීම වෙළඳ දැන්වීමක මූලික කාර්යය යි. සාර්ථක දැන්වීම්කරුවකු අයිස්ලන්තයට ශීතකරණයක් විකිණීමට සමත් විය යුතු යැයි නූතන ව්‍යවහාරයේ විනෝදාත්මකව පැවසෙන්නේ පාරිභෝගික අවශ්‍යතාව ඉක්මවා යන පරිභෝජනයකට ඔහු පෙලඹවීමට දැන්වීම්කරුවා සමත් විය යුතු බව යි. එහෙත් දැන්වීම්කරණයේ දී සම්මත ආචාරධර්ම පද්ධතියකට අනුව කටයුතු කළ යුතු ය. පෙලඹවීමක් ඇති කිරීම සඳහා ව්‍යාජ කරුණු දැක්වීම උචිත නො වේ.

# ජීවිතයට පරිගණකය

***සාමාන්‍ය ජීවිතයේ දී තාක්ෂණය උපයෝගී කර ගෙන වඩා වේගවත්ව පහසුවට සහ නිවැරදි ලෙස තමන්ගේ එදිනෙදා වැඩ සඳහා පරිගණක තාක්ෂණය භාවිත කිරීමට සියලු ම ක්ෂේත්‍රයන් සඳහා ගැළපෙන පරිගණක පාඨමාලා***

| පාඨමාලාව | කාලය | ගාස්තුව |
|---|---|---|
| **පරිගණක අධ්‍යයනය පිළිබඳ සහතික පත්‍ර පාඨමාලාව**<br>මුල සිට ම පරිගණක තාක්ෂණය ඉගෙනීමට අවශ්‍ය අයට ගැළපේ. | මාස 3 | රු. 10,000 |
| පරිගණක ආශ්‍රිත නිර්මාණකරණය | මාස 5 | රු. 12,000 |
| පරිගණක අලුත්වැඩියාව සහ නඩත්තුව | මාස 6 | රු. 15,000 |
| පරිගණක ආශ්‍රිත ගිණුම්කරණය | මාස 12 | රු.20,000 |





නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

## ආකෘති පත්‍ර සකස් කිරීම හා සම්පූර්ණ කිරීම

තොරතුරු ලබා ගන්නා හා තොරතුරු ලබා දෙන ලිඛිත ක්‍රමවේදයක් ලෙස ආකෘති පත්‍රය හැඳින ගත හැකි ය. ආකෘතියක් යනු නිර්මාණය, හැඩය, සැලැස්ම යන තේරුම් ඇති වදනකි. ආදර්ශයක් වශයෙන් ගත යුතු කරුණු එහි ඇතුළත් කෙරේ.

ආකෘති පත්‍රයක් උපයෝගී කර ගෙන අවශ්‍ය තොරතුරු ලබා දෙන්නේ ද ලබා ගන්නේ ද කිසියම් සැලසුමකට අනුව ය. ඇබෑර්තු නො කළ රැකියාවක් ඉල්ලා සිටීම, පුහුණු පාඨමාලාවකට ඇතුළත් වීම, කිසියම් තරගයකට ඉදිරිපත් වීම වැනි අවස්ථාවල දී අපට ආකෘති පත්‍රයක් නිර්මාණශීලී අයුරින් සකස් කර ගැනීමට සිදු වෙයි. එම ආකෘති පත්‍රය ජීව දත්ත පත්‍රිකාව ලෙස ද ව්‍යවහාර කෙරේ. පරිගණකය භාවිතයෙන් අපට මෙබඳු ජීව දත්ත පත්‍රිකාවක් නිර්මාණය කර ගැනීමට සිදු වේ. ඒ ඒ රැකියාවේ හා පුහුණුවේ ස්වරූපය අනුව ජීව දත්ත තොරතුරු ඉල්ලා සිටීම හා ලබා දීම වෙනස් විය හැකි ය. එසේ වුව ද ආකෘති පත්‍රයක අනිවාර්යයෙන් ම ඇතුළත් විය යුතු අංග කිහිපයක් ම වෙයි. ඒවා මෙසේ ය.

1. අ. සම්පූර්ණ නම: ................................
   ආ. මුලකුරු සමග නම: .........................
2. අ. තැපැල් ලිපිනය: .............................
   ආ. දිස්ත්‍රික්කය: ...............................
   ඇ. පළාත: .....................................
3. අ. උපන්දිනය: .............................
   ආ. දිස්ත්‍රික්කය: ...........................
   ඇ. පළාත:.....................................
4. ස්ත්‍රී/පුරුෂ භාවය:................................
5. විවාහක/අවිවාහක බව..............................
6. ජාතික හැඳුනුම්පත් අංකය:.........................
7. අධ්‍යාපන සුදුසුකම්: .................................
8. අමතර සුදුසුකම්:...................................... ආදි වශයෙනි.

මේ අයුරින් තමා අයදුම් කරන කරුණට අදාළ තොරතුරු ලබා දීමට හැකි වන ලෙස ආකෘති පත්‍රයේ අංග ඇතුළත් කර ගත යුතු වේ.
එදිනෙදා ජීවිතයේ විවිධ කටයුතු සඳහා අපට ආකෘති පත්‍ර සම්පූර්ණ කිරීමට සිදු වෙයි. බැංකු, ප්‍රාදේශීය ලේකම් කාර්යාල, තැපැල් කාර්යාල ආදි ආයතනවල දී අපට විවිධ රාජකාරි කටයුතු සඳහා විවිධාකාරයේ ආකෘති පත්‍ර සම්පූර්ණ කිරීමට සිදු වෙයි.

ආකෘති පත්‍ර සම්පූර්ණ කිරීමේ දී එය නිවැරදි අයුරින් සිදු කර ගැනීමට නම්,

- **ආකෘති පත්‍රයේ සඳහන් කරුණු හොඳින් කියවා අවබෝධ කර ගත යුතු ය.**
- **ආකෘති පත්‍රයේ විමසා ඇති සෑම කරුණකට ම පිළිතුරු සැපයිය යුතු ය.**
- **තමා සම්පූර්ණ නො කළ යුතු කොටස් වේ නම් ඒවා හිස්ව තැබිය යුතු ය.**

විශේෂ කාරණයක් සඳහා සකස් කෙරුණු ආකෘති පත්‍රයක් පහත දැක්වේ. ආකෘති පත්‍රයක ස්වභාවය හඳුනා ගැනීම සඳහා එය විමසා බලන්න.

බිම් සවිය මැනුම්

ප්ලෑන් පිටපත් සඳහා ඉල්ලුම් පත්‍රය

காணிப்படங்கள் பெறுவதற்குரிய விண்ணப்பம்

APPLICATION FOR PLANS

(කොළඹ දිස්ත්‍රික් මිනින්දෝරු කාර්යාලයේ ප්‍රයෝජනය සඳහා පමණි.)

අංකය ..............

1. ඉඩමේ නම / காணியின் பெயர் / Name of Land } ..............................

2. ගම / கிராமம் / Village } ..............................

3. දිස්ත්‍රික්කය / பிரிவு / District } ..............................

4. කඩයිම් සිතියම් අංකය / கடத்திரள் வரைபட இலக்கம் / Cadastral Map No: } ..............................

කලාප අංකය / தொகுதி இலக்கம் / Block No: } ..............................

කැබලි අංකය / காணித்துண்டு இலக்கம் / Lot No: } ..............................

බිම් ප්‍රමාණය / பரப்பு / Extent

කාර්යාල ප්‍රයෝජනය සඳහා

ජායා පිටපත සඳහා-

ගාස්තුව:- ..............................

12% VAT:- ..............................

..............................

සත්‍ය උධෘතය සඳහා-

ගාස්තුව:- ..............................

12% VAT:- ..............................

..............................

5. මායිම් / எல்லைகள் – / Boundaries –

උතුරට / வடக்கு / North } ..............................

දකුණට / தெற்கு / South } ..............................

නැගෙනහිරට / கிழக்கு / East } ..............................

බස්නාහිරට / மேற்கு / West } ..............................

6. ඉඩමේ ඔබට ඇති අයිතිවාසිකම් සඳහන් කරන්න / காணியில் உமக்கு உள்ள உரிமை விபரம் / State your interests in the land } ..............................

7. ඉල්ලුම්පත්‍රය එවීමට හේතුව / காணியின் படம் தேவைப்படும் காரணம் / State purpose for which application is made } ..............................

8. නම සහ ලිපිනය (පැහැදිලිව ලියන්න) / விண்ணப்பக்காரரின் பெயரும் விலாசமும் (பெரிய எழுத்துக்களில்) / Name and Address of Applicant (in BLOCK LETTERS) } ..............................

(* මහතා/මහත්මිය/මෙනෙවිය/ *திரு./ திருமதி/ செல்வி/ *Mr./ Mrs./ Miss

..............................

..............................

..............................

..............................

..............................

දිනය / திகதி / *Date* } ..............................

අයදුම්කරුගේ අත්සන / விண்ணப்பக்காரரின் கையொப்பம் / *Signature of Applicant*

* අනවශ්‍ය කොටස් කපා හරින්න *பொருந்தும் அற்றவற்றை நீக்கிவிடவும்/*Delete words inapplicable.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. වීර උදාරගම දිලෙන තරු යොවුන් සමාජය සිංහල හා හින්දු අවුරුද්ද වෙනුවෙන් සිරිත් පරිදි මෙවරත් බක්මහ අවුරුදු උත්සවයක් අප්‍රේල් මස 10 දින වීර උදාරගම සුගලා දේවි වැව් පිටියේ දවස පුරා පැවැත්වීමට තීරණය කර තිබේ. එහි දී පෙ. ව. 8.00 සිට සිංහල ජන ක්‍රීඩා තරග, තිරික්කල රේස් තරග, අලි ධාවන තරග, ඔරු පැදීමේ තරග, අවුරුදු කුමරිය තේරීමේ තරග, ජනගායන තරග ක්‍රියාත්මක වේ.

   තරගවාර අතරතුර ගමට අවුරුදු ඒම, සංදර්ශනාත්මකව ඉදිරිපත් කෙරේ.

   **දිලෙන තරු යොවුන් සමාජයේ ලේකම් උපුල් දිසානායක ඔබ යයි සිතා ගමේ ප්‍රදර්ශනයට සුදුසු දැන්වීමක් නිර්මාණය කරන්න.**

2. "වෙදගම පුලතිසි වෙද නිවසින් වටිනා ශාකසාර මුසු කර සම පැහැපත් කරවන, සුවඳ මුසු මෘදු ආලේපයක් නිෂ්පාදනය කර තිබේ. හඳුන්වා දීමක් වශයෙන් එය අප්‍රේල් මාසය තුළ 50% ක සහනදායි මිලකට අලෙවි කෙරේ. මේ නිෂ්පාදනය බෙදා හැරීම සඳහා අලෙවි නියෝජිතවරුන් ද බඳවා ගැනේ."

   **ඉහත විස්තරයට ගැළපෙන ආකර්ෂණීය වෙළෙඳ දැන්වීමක් නිර්මාණය කරන්න.**

3. **සාහිත්‍ය සතිය වෙනුවෙන් ඔබේ විදුහලේ පැවැත්වුණු 'නිර්මාණකරණය රසවින්දනය සහ ජනමාධ්‍ය සම්මන්ත්‍රණය' පිළිබඳව පුවත්පත් වාර්තාවක් ලියන්න.**

4. **පහත ඉදිරිපත් කෙරෙන විස්තරයට යෝග්‍ය ආකෘති පත්‍රයක් සකස් කරන්න.**

   "ප්‍රාදේශික සුළු ව්‍යාපාර සංවර්ධනය සඳහා කර්මාන්ත සංවර්ධන අමාත්‍යාංශය ප්‍රාදේශීය ලේකම් කොට්ඨාස මට්ටමින් කුඩා ව්‍යාපාර හා කර්මාන්තවල නියැලී සිටින්නන්ගෙන් තොරතුරු ලබා ගැනීම ආරම්භ කර තිබේ. ඔබ ද කුඩා ව්‍යාපාරයක්/කර්මාන්තයක් පවත්වා ගෙන යන කෙනෙකැයි සිතා ඒ පිළිබඳ තොරතුරු ඇතුළත් කර යැවීමට සුදුසු ආකෘති පත්‍රයක් නිර්මාණය කරන්න."

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **තේමා කිහිපයක් තෝරා ගෙන, පුවත්පත් වාර්තා රැස් කර, ඒවා ගොනු වශයෙන් සකස් කර පන්ති පුස්තකාලයේ තබා පරිශීලනය කරන්න.**
2. **පුවත්පත්වල පළ වූ වෙළඳ දැන්වීම් කිහිපයක් ගෙන ඒවායේ තේමා පාඨ රැස් කරන්න.**
3. **විවිධ ආකෘති පත්‍ර පහක් රැගෙන ඒවා සියල්ලේ ම ඇතුළත් වන ශීර්ෂ මොනවා දැයි විමසා බලන්න. එම අකෘති පත්‍ර සම්පූර්ණ කරන්න.**

23

# සුභාෂිතය

පුද්ගලයා තුළ සුදන ගුණ වර්ධනය කිරීම පිණිස පැරණි, සාහිත්‍යකරුවන් විශාල මෙහෙයක් කළ බව අපේ ඇතැම් පැරණි පද්‍ය කෘතිවලින් සනාථ වේ. වීදාගම මෛත්‍රේය හිමියන්ගේ ලෝවැඩ සඟරාව, රණස්ගල්ල හිමියන්ගේ ලෝකෝපකාරය, සිල්වා ගුරු මුහන්දිරම්තුමාගේ සිරිත් මල්දම මෙබඳු පද්‍ය නිර්මාණ කෘති කීපයකි. මේවා උපදේශ කාව්‍ය ගණයෙහි ද සැලකේ.

උපදේශ කාව්‍ය අතර සුභාෂිතයට හිමි වන්නේ විශේෂ ස්ථානයකි. ලෝවැඩ සඟරාව, ලෝකෝපකාරය වැනි කෘති බුදුදහම පදනම් කර ගෙන ලියැවුණ ද සුභාෂිතය එසේ නො වීම විශේෂත්වයකි. 'සුභාෂිතය' යනු මනා වූ කියුම් යන්න ය. සීතාවක යුගයේ දී අලගියවන්න මුකවෙටිතුමා විසින් මේ කෘතිය රචනා කර ඇත. ඔහු හිස්සැල්ලේ ධර්මධ්වජ පඬිතුමාගේ පුත්‍රයා ය. සැවුල් සන්දේශය, කුස ජාතක කාව්‍යය හා දහම් සොඬ දා කව අලගියවන්න කවියාගේ සෙසු කෘති වෙයි. කුස්තන්තීනු හටන හා පරංගි හටන යන කෘති ද ඔහුගේ බවට මතයක් පවතී.

සීතාවක යුගය දේශපාලන මෙන් ම සමාජාර්ථික හා සංස්කෘතික පරිහාණි කාලයක් සේ පිළිගැනේ. එවන් අවධියක සමාජය තුළ සාරධර්ම පිරිහී යාම නිතැතින් ම සිදු වේ. එදා සමාජයේ තිබූ දුර්වලතා හඳුනා ගෙන යම් ප්‍රමාණයකට හෝ යහගුණ වර්ධනය කිරීම පිණිස උපදෙස් දීම අරමුණු කර ගෙන මෙය ලියැවුණු බව පෙනේ. ඉදිරිපත් කරන ජීවන දර්ශනය දෘෂ්ටාන්ත (උපමා ආදිය) මගින් සනාථ කර දැක්වීම ද මෙහි ලක්ෂණයකි. බොහෝ පද්‍යවල පළමු දෙපදයෙන් පැවසෙන කාරණය ඊළඟ පාද දෙකේ දැක්වෙන උපමාවෙන් විස්තර කර ඇත.

පාලි ධම්ම පදය, දෙමළ උපදේශ ග්‍රන්ථ වන තිරුක්කුරළ්, නාලඩියාර් වැනි ග්‍රන්ථ ද සංස්කෘත උපදේශ ග්‍රන්ථ වන පංච තන්ත්‍රය, හිතෝපදේශය ආදිය ද අලගියවන්න සුභාෂිතය රචනයේ දී මූලාශ්‍රය කර ගත් බව දැක ගත හැකි ය.

එමෙන් ම රසිකයාට බෙහෙවින් සමීප විරිතක් වූ සමුද්‍රඝෝෂ විරිත යොදා ගෙන ඇති සුභාෂිතයෙහි අනුප්‍රාසය, එළිසමය වැනි කාව්‍ය උපක්‍රම සාර්ථකව භාවිත කර ඇත. මේ පාඩමට ඇතුළත් වන්නේ සුභාෂිතයෙන් උපුටා ගත් කවි කිහිපයකි.

| | |
|---|---|
| නො වි ත ර තෙද බලැති මහතුන් හට | පවර |
| වැ ර සැ ර නො වන නුනුවණ දන බඳිනු | වෙර |
| තු ගු ත ර ගිරි පළන දළ දළගින් | පැහැර |
| ම ත ව ර ණිඳුට පෙදෙනැන වෙහෙසෙන | අයුර |

**අදහස :**

අප්‍රමාණ තේජස් ද බලය ද ඇත්තා වූ උතුම් මහාත්මයන් හට වීරසාර ගතියෙන් හා නුවණින් අඩු මිනිසුන් වෛර බැඳීම විශාල පර්වත දැඩි දළ අගින් පහර දී පළා දමන මත් ඇත් රජකුට පයින් ඇන වෙහෙස ගන්නාක් වැන්න.

| | |
|---|---|
| අ ම ර ස වන් අඹ රස බුදිමින් | සිනිඳු |
| නිති ගෙ උයන් පෙදෙසෙහි සරමින් | පසිඳු |
| එක පැහැයෙන් ඉඳිතත් කොවුලනට | බඳු |
| නද පමණින් දැන ගත හැකි රිටුන් | ඉඳු |

**අදහස :**

අමා රසය බඳු මිහිරි අඹ රසය අනුභව කරමින්, ප්‍රසිද්ධ ගෙවතු ප්‍රදේශයන්හි නිතර සැරි සරමින් කෝකිලයන් හට පැහැයෙන් සමානව සිටියත්, නාදය පමණකින් කපුටන් ඒකාන්තයෙන් දැන ගත හැකි ය.

| | |
|---|---|
| ස පෙ ක් එකකු කැව නසිනේ ඔහු ම | වද |
| අ නෙ ක් ලොවින් නො නැසෙයි සතෙකුත් | එක ද |
| ප ස ක් දුදන පබු කන මුව ළං කළ | ද |
| ව ග ක් නැසෙයි වැනසෙයි එමතු ද ඔහු | ද |

**අදහස :**

සර්පයෙක් එක් තැනැත්තකු දෂ්ට කෙළේ නම් එයින් මිය යන්නේ ඒ තැනැත්තා ම නො වේ ද? ලෝකයේ අනෙක් කිසි සතෙක් (ඒ නිසා) නො මැරෙයි. දුදනකු (කේලාම් කීම පිණිස) අධිපතියාගේ කනට මුව ළං කළොත් ඒ නිසා මුළු ජාතියක් ම නසී. එපමණක් නො වෙයි. ඒ අසත්පුරුෂයා ද එයින් විනාශයට පත් වෙයි.

| | |
|---|---|
| වනත් නොයෙක් ගං හෝ ඇළ කඳුරු | පැන |
| මහත් ගැඹුරු සිඳු නො යනේ’ව් වෙරළ | පැන |
| ලදත් මෙමුළු දඹදිව රජ සිරි | සුදන |
| සිරිත් ලෙසට පවතී උඩගු | නොවමින |

**අදහස :**
නොයෙකුත් ගං, ඔය, ඇළ, දොළවල ජලය ගලා ආවත් මහත් ගැඹුරු සයුර වෙරළ ඉක්මවා නො යන්නාක් මෙන්, සත්පුරුෂයා මේ මුළු ජම්බුද්වීපයෙහි රාජ්‍ය ශ්‍රීය ලැබුණත් අහංකාර නො වී සිරිත් පරිදි ජීවත් වෙයි.

| | |
|---|---|
| තිරසර ගුණැති සුදනෝ පර වැඩ | නැති ද |
| වර සුර පුරෙහි වත් නො වසති නිරය | ලෙද |
| ගොර තර නිරෙහි වත් පරනට වැඩ | ඇති ද |
| සුර පුර ලෙසට සලකා හැසිරෙත් | නිබඳ |

**අදහස :**
බෙහෙවින් තහවුරු ගුණ ඇති සත් පුරුෂයෝ අනුන් හට යහපතක් නො වේ නම් උතුම් දෙව් ලොව වුවත් නිරය මෙන් සලකා එහි වාසය නො කරති. අනුන් හට වැඩක් සැලැසේ නම් අතිශය ඝෝර වූ නරකාදියෙහි වුවත් දෙව් ලොව සේ නිතර කල් ගෙවති.

| | |
|---|---|
| බ ල යු ත් තුමුල මත වරණිඳු | මෙදෙනැ’විස |
| දි වෙ ත ත් සෙද තමන් සොඬ නො මඬින | විලස |
| ල දු ව ත් නැණැති දන මුළු ලොව ඉසුරු | රැස |
| නො පනත් දෙයක් නො කෙරෙති තිසි දේ ම | මිස |

**අදහස :**
මහත් බලවත් මත් හස්ති රාජයා මදයෙන් කලබලයට පත්ව ඉක්මන් කොට දිවුව ද තම හොඬවැල නො පාගන්නාක් මෙන් නුවණැත්තෝ මුළු ලෝකයෙහි සම්පත් සියල්ල ලැබුණත් තමන් හට තරම් වන දේ මිස නො ගැළපෙන දෙයක් නො කරති.

## අවබෝධය

1. **අසා ඇති ප්‍රශ්නවලට වඩාත් නිවැරදි පිළිතුර, දී ඇති වරණ අතුරින් තෝරා ලියන්න.**

   i. සුභාෂිතය අයත් වන්නේ කුමන කාව්‍ය ගණයට ද?
      (අ) ඛණ්ඩ කාව්‍ය (ඇ) ජන කාව්‍ය
      (ආ) උපදේශ කාව්‍ය (ඉ) ප්‍රශස්ති කාව්‍ය

   ii. උපදේශ කාව්‍ය ගණයට අයත් නො වන කෘතිය වන්නේ
      (අ) සිරිත් මල්දම (ඇ) ගුත්තිල කාව්‍යය
      (ආ) ලෝවැඩ සඟරාව (ඉ) ලෝකෝපකාරය

   iii. **නො ගැළපෙන කියමන තෝරන්න.**
      (අ) සුභාෂිතය කියවීමෙන් ජීවන අත්දැකීම් ලබා ගත හැකි ය.
      (ආ) පවසන කරුණ දෘෂ්ටාන්තයකින් තහවුරු කිරීමට සුභාෂිත කතුවරයා මැළිකමක් දක්වා ඇත.
      (ඇ) උපදේශ කෘති නොමැති යුගවල සාරධර්ම පිරිහී ඇත.
      (ඉ) සුභාෂිතය රචනයේ දී පාලි, සංස්කෘත, ද්‍රවිඩ කෘතිවල ආභාසය ලබා ගෙන ඇත.

   iv. **තේජස් සහිත උත්තමයාට වෛර කිරීම කවියා දක්වන්නේ**
      (අ) පර්වතයකට දළින් පහර දීමක්
      (ආ) පර්වතයක් පළා දැමීමක්
      (ඇ) මත් වූ ඇත් රජෙකුට පයින් පහරදීමක්
      (ඉ) වීර්යය හා නුවණ අඩු වීමක්, **ලෙස ය**

   v. **හයවන කවියෙන් කතුවරයා ඉස්මතු කරන අදහස වන්නේ**
      (අ) මත් වූ හස්ති රාජයා තම හොඬය නො පාගයි,
      (ආ) මදයෙන් මත් වූ විට ඇතාට මහත් බලයක් ලැබේ,
      (ඇ) කොතෙක් ඉසුරු ලැබුණත් නැණවතා අයෝග්‍ය දේ නො කරයි,
      (ඉ) කෝප වූ විට හස්ති රාජයා වහා දුවන්නට ගනී **යන්න යි.**

2. **පහත අසා ඇති ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.**

   i. මේ පද්‍ය පන්තියේ එක් එක් පද්‍යයෙන් ඉස්මතු කෙරෙන සුදන ගුණ ලියා දක්වන්න.
   ii. සුභාෂිතය හා ලෝවැඩ සඟරාව අතර විශේෂ වෙනස්කම කුමක් ද?
   iii. 'සමුද්‍රය වෙරළ ඉක්මවා නො යන්නාක් මෙන්' යන්නෙන් තහවුරු කරන්නේ කුමක් ද?
   iv. කවියා යොදා ගෙන ඇති උපමා තුනක් සරල බසින් ලියන්න.
   v. සුභාෂිත කතුවරයා යොදා ගත් භාෂා ලක්ෂණ තුනක් ලියන්න.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. පහත සඳහන් යෙදුම්වල අර්ථ පැහැදිලි කරන්න.
   - i. වැරසැර නො වන නුනුවණ දන බඳිනු වෙර
   - ii. නද පමණින් දැන ගත හැකි රිටුන් ඉඳු
   - iii. සපෙක් එකකු කැව නසිනේ ඔහු ම වද?
   - iv. සිරිත් ලෙසට පවතී උඩගු නො වමින
   - v. සුර පුර ලෙසට සලකා හැසිරෙත් නිබඳ

2. පහත යෙදුම්වල අරුත් පැහැදිලි කරන්න.
   - i. මත වරණිඳු -
   - ii. රිටුන් -
   - iii. පබු කන -
   - iv. ගොරතර නිරෙහි -
   - v. මෙදෙනැවිස -

3. පහත දී ඇති පදවල අර්ථ පැහැදිලි වන ලෙස වාක්‍ය තනන්න.
   - i. පවර -
   - ii. දුදන -
   - iii. සිඳු -
   - iv. තිරසර -
   - v. නැණැති -

4. පහත දී ඇති පද කුමන වියරණ ගණයට අයත් දැයි දක්වන්න.
   - i. බලැති -
   - ii. පවර -
   - iii. දළගින් -
   - iv. බුදිමින් -
   - v. දුදන -
   - vi. ගුණැති -
   - vii. සුරපුරෙහි -
   - viii. වරණිඳු -
   - ix. නො කෙරෙති -
   - x. මිස -

5. පාඩමේ ඇතුළත් පද්‍ය ඇසුරෙන් පහත වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| පද්‍යය | උපදේශය | දෘෂ්ටාන්තය/උපමාව |
|---|---|---|
| 1 | | |
| 2 | | |
| 3 | | |
| 4 | | |
| 5 | | |
| 6 | | |

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. වෙනත් උපදේශ ග්‍රන්ථ තුනකින් පද්‍ය පහ බැගින් ලියන්න.
2. ‘තිරසර ගුණැති උතුමෝ පර වැඩෙහි ම යෙදෙති’ යන මාතෘකාව යටතේ වාක්‍ය රචනයක් ලියන්න.
3. උපදේශාත්මක අගයකින් යුත් පද්‍ය පන්තියක් නිර්මාණය කරන්න.

# අත්දැකීම් ප්‍රතිනිර්මාණය

24

සාහිත්‍ය කලා නිර්මාණයකින් සිදු කෙරෙන්නේ නිර්මාණකරුවා විසින් අත්විඳින ලද හැඟීම් හා සමාන මානසික තත්ත්වයක් ඒ නිර්මාණය ආස්වාදනය කරන්නාගේ මනසෙහි ද ජනිත කිරීමේ කාර්යයකැයි සැලකේ. කලාකරුවකු නිර්මාණයකට පාදක වන හැඟීම නැත හොත් අත්දැකීම ලබා ගන්නේ යම් වස්තුවක්, අවස්ථාවක්, සිද්ධියක් පදනම් කර ගනිමින් එය ස්වකීය බුද්ධි මහිමයෙන් අවබෝධ කර ගැනීමෙනි. ඇතැම් විට එම අවබෝධය, තර්කඥානය ඉක්මවා ගිය තත්ත්වයක් විය හැකි ය. විචාරකයන් විසින් 'අන්තර්ඥානය' යනුවෙන් හඳුන්වනු ලබන්නේ මේ ශක්තිය යි. කලා නිර්මාණයක් බිහි කිරීමට මෙන් ම එය ආස්වාදය කිරීමට ද මේ තත්ත්වය අවශ්‍ය වන බව පෙන්වා දෙනු ලැබේ. විවිධ කලාකරුවන් විසින් විඳින ලද අත්දැකීම් පදනම් කර ගනිමින් කලා නිර්මාණ බිහි කිරීම සිදු කළ ආකාරය පිළිබඳ විවරණයක් මේ පාඩමෙන් ඉදිරිපත් කෙරේ. එය සකස් කර ඇත්තේ මහාචාර්ය විමල් දිසානායකගේ නිර්මාණය හා විචාරය, මහාචාර්ය ඒ. වී. සුරවීරගේ නිර්මාණ පසුබිම යන ග්‍රන්ථ ඇසුරිනි.

අපි විවිධ දේ අනුභව කරමු; භුක්ති විඳිමු. සාහිත්‍ය කෘතියක් නිර්මාණය කරන ලේඛකයා මෙන් ම වෙනත් කලා නිර්මාණයක් බිහි කරන නිර්මාණකරුවා ද තම නිර්මාණයට පාදක කර ගන්නේ තමන් විසින් විඳින ලද, අත්දකින ලද නැත හොත් මනසින් ග්‍රහණය කර ගන්නා ලද දෑ ය; නැත හොත් කිසි යම් සිද්ධියකට හෝ අවස්ථාවකට සම්බන්ධ වීමෙන් හෝ නිරීක්ෂණය කිරීමෙන් ඔහු ඒ සිද්ධිය හෝ අවස්ථාව පිළිබඳ ලබා ගන්නා අවබෝධය ය. උසස් සාර්ථක කලාකරුවා තමා, අත්විඳින ලද දෙය ඒ ආකාරයෙන් ම ඉදිරිපත් නො කරයි; ඔහු ඒවා වින්දනාත්මක අර්ථයක් ජනනය වන පරිදි ප්‍රතිනිර්මාණය කරයි. එමඟින් තමන් ලැබූ වින්දනය අන්‍යයන්ට ද ලබා දීම ඔහුගේ කාර්යය වේ. පාඨකයා ද සාහිත්‍ය නිර්මාණයක් පරිශීලනය කරනුයේ තමන් මීට පෙර අත් නො විඳි අන්දමේ, එනම් අපූර්ව අත්දැකීමක් විඳ ගැනීමේ අරමුණෙනි.

සාහිත්‍යකරුවාගේ නිර්මාණශීලීත්වය හෙළි වන්නේ ඔහු සිය නිර්මාණය සඳහා අර්ථවත් අත්දැකීම් තෝරා ගැනීම හා ඒ අත්දැකීම පාඨකයාට වින්දනයක් ඇති වන ආකාරයෙන් නැවත ඉදිරිපත් කිරීම සිදු කර ඇති අන්දම අනුව ය. ඔහු තමා අත්දුටු දෙය ඒ ආකාරයෙන් ම ඉදිරිපත් නො කරයි. සිතින් මවා ගත් යම් ප්‍රමාණයක් ද ඊට එක් කරයි. සිතින් මවා ගැනීම පරිකල්පනය යනුවෙන් හඳුන්වනු ලැබේ. එහෙයින් හොඳ කලා නිර්මාණයක් බිහි වන්නේ අත්දැකීම්වල මෙන් ම පරිකල්පනයේ ද සංකලනයෙන් බව කිව හැකි ය. හොඳ කලාකරුවාගේ කාර්යය සත්‍යය ඉදිරිපත් කිරීම යැයි පිළිගැනේ. එහෙත් ඔහු ඉදිරිපත් කරන්නේ "සත්‍යය" නො ව "සත්‍යයේ මායාව" බව විචාරකයෝ පෙන්වා දෙති. මේ තත්ත්වය ඇති වන්නේ කලාකරුවා තමා ඇසූ දුටු සියල්ල ඒ ආකාරයෙන් ඉදිරිපත් නො කර ඒ ඇසුරෙන් සිදු වීමට ඉඩ ඇති, සිදු විය හැකි දෙයක් නිර්මාණය කරන බැවිනි.

අත්දැකීමක් යනු හුදු කතා පුවතක් පමණක් නො වේ. කතා පුවතකින් තොර වූ හැඟීම් සමුදායක් ද ඇතැම් විට නිර්මාණකරුවකුගේ අත්දැකීමක් බවට පත් විය හැකි ය. කතා පුවතක් ගැබ් නො වුණු ඇතැම් කාව්‍ය නිර්මාණයකින් ද අප ආස්වාදයක් ලබන්නේ එහි කතා පුවතක් නැතත් කාව්‍යමය අත්දැකීමක් අන්තර්ගත වන බැවිනි. මේ අත්දැකීම කිසියම් විචාරාත්මක අදහසක් වීමට ද පුළුවන. කතා පුවතක් ඇතත් නැතත් හොඳ නිර්මාණයකට පාදක වන අත්දැකීම අපූර්ව හෙවත් මින් පෙර නුවූ විරූ එකක් විය යුතු ය. එමෙන් ම එහි අර්ථාන්විතභාවයක් ද ගැබ් වීම අත්‍යවශ්‍ය ය; නිතර දෙවේලේ අසන්නට දකින්නට ලැබෙන සුලබ පුවතකින් ආස්වාදයක් නො ලැබෙන බැවිනි. එමෙන් ම එම අත්දැකීම විශ්වසනීයත්වයෙන් යුක්ත වීම ද අවශ්‍ය වේ. එනම් මෙලොව සිදු විය හැකි දෙයක් සේ පෙනී යෑම යි. කලාකරුවකු ඉදිරිපත් කරන දුර්ලභ ගණයේ අත්දැකීමක් අස්වාභාවික හෝ අභව්‍ය සිද්ධිවලින් යුක්ත වේ නම් එයින් ගැඹුරු අරුතක් පළ නො වේ. එබැවින් කලාකරුවා අත්දැකීම් අතුරින් තෝරා ගත යුත්තේ ඒ ඒ සිද්ධියට, අවස්ථාවට, චරිතයට අතිශයින් ම අදාළ හා උචිත දෑ පමණකි. අප කියවන්නේ හෝ අසන්නේ හෝ නරඹන්නේ හෝ කල්පිතයක් බව අපි දනිමු. අප විඳින්නේ සිදු වූ දෙය නො ව ලොව සිදු විය හැකි දෙයක් බව අපි දනිමු. එයින් අපට ආස්වාදයක් ලැබිය හැක්කේ කලාකරුවා උචිත හා අදාළ දේ පමණක් තෝරා ඔහුගේ පරිකල්පනයෙන් ඒවා විචිත්‍රවත් කොට ඉදිරිපත් කර ඇති බැවිනි.

කලාකරුවා සිය අත්දැකීම් ප්‍රකාශ කිරීමේ දී ඒවා ඉදිරිපත් කළ යුත්තේ අත්දැකීමෙන් ඈත් වී එය විග්‍රහ කරමින් බව විචාරක මතය යි. එසේ නො වූ කල බිහි වන්නේ නව නිර්මාණයක් නො ව සිදුවීම් සමූහයක වාර්තාවක් පමණකි.

කලාකරුවා විසින් විඳින ලද දෙය ඇසුරින් කරන ලද නිර්මාණය පරිශීලනය කරන පාඨකයාගේ හෝ ප්‍රේක්ෂකයාගේ හෝ ශ්‍රාවකයාගේ හෝ මනසෙහි ද කලාකරුවා විසින් විඳ ගන්නා ලද අනුභූතිය ඒ ආකාරයෙන් ම ජනිත වන බව අපේක්ෂා කෙරේ. මේ තත්ත්වය සහානුභූතිය යනුවෙන් හැඳින්වේ. සහානුභූතිය යනු කලාකරුවාගේ සිතුම් පැතුම් හා ආකල්ප සමඟ සමාන තත්ත්වයකට පත් වීමකි. එහි ලා නිර්මාණය පරිශීලනය කරන්නා හා නිර්මාණකරුවා සමඟ අදහස් අතින් සමපාත වීමක් සිදු වෙතැයි අපේක්ෂා කෙරේ. මේ හේතුවෙන් උසස් රසිකයා, කලාකරුවා හා සමාන මානසික මට්ටමක් ඇතැයි යන අදහසින් සහෘදයා (සමාන හෘදයක් හෙවත් එක සමාන වින්දන මට්ටමක් ඇති තැනැත්තා) යනුවෙන් හැඳින්වෙයි.

අපේ ප්‍රවීණ ලේඛකයන් කිහිප දෙනෙකු ඔවුන්ගේ නිර්මාණ හා ඒවාට පාදක වූ අත්දැකීම් සම්බන්ධයෙන් ගෙන හැර පා ඇති තොරතුරු සමහරක් පහත දැක්වෙයි. සිය අත්දැකීමක් අන්‍යයන් සසල කරවන නිර්මාණයක් බවට පත් කර ඇත්තේ කෙසේ දැයි ඔබට එයින් වටහා ගත හැකි වනු ඇත.

මගේ 'වහල්ලු' කෙටිකතාව ලියන්ට මගේ කල්පනාව පිබිදුණේ මෙසේ යි: අවුරුදු හතළිහකට පමණ පෙර මා ගල්කිස්සේ පදිංචි ව සිටි කාලයේ වඩාත් කාලය ගත කළේ කෙටිකතා ලියන්ට යි. කෙටිකතාවලට වස්තු සොයන්ට හිසට වද දෙන ඒ කාලයේ දවසක මා හවස් වරුවේ ගෙදර බලා ගමන් කළා. මගේ ගෙදරට අල්ලපු ඉඩම හිස් එකක්. එහි මහලු ගවයකු බිම ලැග විට සපමින් සිටිනු මා දුටුවා. එකෙණෙහි ම මට මතක් වුණා මා කුඩා කල දැන සිටි අල්ලිස් නමැති කරත්තකාරයෙක්. ඔහු ඉරිදා සෙනසුරාදා හැර අනික් දවස්වල කොග්ගල ඔයේ පාලම අසලට තිරික්කලය ගෙන ගොස් මඟීන් තුන් දෙනෙකු පටවා ගෙන ගාලු නගරයට ඇතුළු වන කඩවතට යනවා. ඔහුගේ තිරික්කලය ගාලු නගරයට දක්කා ගෙන යන්ට ඔහුට ලයිසන් පත්‍රයෙන් ඉඩ දී නැත. නගරයේ කුලී කරත්තයකට ලයිසන් ගැනීමට රුපියල් විස්සක් තිහක් වැඩිපුර ඕනෑ. අල්ලිස් කියන මිනිහා හවස ගාල්ලේ කඩවත සිට කොග්ගලට හා කතළුවට ආපසු යන මඟීන් තුන් දෙනෙකු තිරික්කලයේ පටවා ගෙන ගමට යනවා. ඔහු ජීවිකාව සපයා ගත්තේ තිරික්කලයේ මඟීන් පටවා ගෙන ගාල්ලට යෑමෙන්.

අල්ලිස් පිළිබඳ මගේ අත්දැකීම එපමණ යි. ඒ අත්දැකීම ඇසුරෙන් රචනා කළ 'වහල්ලු' කතාවේ අල්ලිස්ගේ චරිතය ශෝකාන්ත අමුතු නිර්මාණයක්. ඒ නිර්මාණය සඳහා මා ජීවන තොරතුරු සොයා ගත්තේ මගේ අත්දැකීම් කුණුගොඩ ගැරීමෙන්. ඔහු තිරික්කලයෙන් වැටී කොන්ද කැඩී හැම දා ලෙඩකු ලෙස ජීවත් වුණා. සනීපයෙන් සිටිය දී ඔහු නිදා ගත්තේ ඉස්තෝප්පුවේ වූ ඇඳේ. අසනීප වූ පසුත් ඔහුට ඒ ඇබ්බැහිකම හරින්ට බැරි වුණා. ඔහුගේ ගොනා පිං ගොනෙකු වුණා. ඒ කාලයේ හැම ගමක ම පිං ගොනුන් හිටියා. වැඩ ගෙන මහලු වූ හරකුන් ගැමියන් මස්කඩකාරයන්ට වික්කේ නැහැ. උන් තැනින් තැන පිට්වල ඇවිද තණ කා අගලකින් වතුර බී ජීවත් වුණා.

ගැමියන් සමහර විට මේ පිං ගොනුන් අල්ලා කාගෙන් වත් ණයට ඉල්ලා ගන්නා කරත්තයක බැඳ පොල් ලෙලි හෝ පොල් අද්දනවා. හවසට උංට පුනක්කු ටිකක් බොන්ට දී අත හරිනවා. ගමේ කාටත් අයිති නිසා ගැමියන් එවැනි හරකුන් හැඳින්වූයේ පිං ගොනුන් ලෙස. මගේ 'වහල්ලු' නමැති කතාව ලියන්ට අරමුණ නොහොත් වස්තු බීජය සොයා ගත් සැටිත් ඒ වස්තු බීජය විකාසනයෙන් එය ශෝකාන්ත නිර්මාණයක් කරනු සඳහා මගේ ගැමි අත්දැකීම්වලින් උචිත දේ ගරා තෝරා ගත් සැටිත් යට කියන ලද කරුණුවලින් හෙළි වෙයි.

මගේ කෙටිකතා අතර ඉතා ප්‍රසිද්ධ කතාවක් තමයි 'වෙසක් පහන'. එය හොඳ කතාවක් බව කවුරුත් පිළිගන්නවා. ඔබ කැමති ඇති ඒක ලියූ ආකාරය දැන ගන්ට. ඇත්ත කියනවා නම් මම ළමයින්ට ඒ තරම් ප්‍රිය කරන්නෙ නෑ. අඹු දරුවන් සහිත පවුල් ජීවිතයක් ඇතිව දරුවන් සුරතල් කරන්ට මගේ ආසාවක් තිබුණේ නෑ. මම පුංචි කාලේ මගේ වැඩිමල් සහෝදරයා වෙසක් කූඩුවක් තනනවා මම බලාගෙන හිටියා. මේ අත්දැකීමෙන් තමයි මම 'වෙසක් පහන' ලියුවෙ. නමුත් අත්දැකීමෙන් ලැබුණ දෙයක් ම නො වෙයි. කොටින් කියනවා නම් ඒ කතාවේ තියෙන්නේ පට්ටපල් බොරුවක්. මම කවදාවත් වෙසක් කූඩුවක් හදලා නැහැ. හැදූ බවක් මට නම් මතක නෑ.

කතාවක් ලියන හැම ලේඛකයෙකුට ම තියෙනවා යම් කිසි අරමුණක්, පරමාර්ථයක්. තමන් ලියන කතාවෙන් ලේඛකයා ඒ අරමුණ ඉටු කර ගන්නවා. මේක සමහර විට විචාරකයින්ට තේරෙන්නේ නැහැ. මගේ 'ගමන' නම් කෙටිකතාව ගනිමු. ඒ කතාවෙන් කියන්නේ ගම්බද පොහොසත් පවුලක් ගැන. මේ කතාව ලියුවේ ඒ පවුලේ උපන් දරුවෙකුට තමන්ගෙ තත්ත්වය පෙනෙන හැටි කියන්ට. ඒ ළමයාගේ මවුපියන් මිය ගොස් වැළලූ සැටි කීමෙන් කතාව කෙළවර කළ හැකියි. එතනින් කතාව නො නවත්වා තව දුර ලියුවේ ඇයි? මට තවත් කාරණා කියන්ට ඕනෑ වුණා. දරුවාගේ පවුලේ තත්ත්වය, දෙමවුපියන්ට ඇති ආදරය, ගෞරවය විතරක් නො වෙයි ආත්මානුකම්පාව වැනි දේ කීමත් මගේ අරමුණක් වුණා. දෙමවුපියන්ගේ භූමදානයෙන් කතාව අවසන් කරන්ට තිබුණා. එතකොට මගේ අනික් අරමුණ ඉටු වෙන්නේ නැහැ. කුඩා දරුවා දුක් වින්ද සැටි, ඔහු ලොකු වී තම මවුපියන්ගේ මිනී වළවල් වෙත ගොස් වැන්ද සැටි, මේ ආදිය කියුවේ මගේ දෙවන අරමුණ ඉටු කර ගන්ටයි. විචාරකයන් මොනවා කීවත් කතාව සම්පූර්ණ වන්නේ මේ ආකාරයෙන් බවයි මගේ පිළිගැනීම.

සාහිත්‍ය නිර්මාණ ශක්තිය දෙයාකාරයකින් ඇති වෙනවා. මෙහෙම හිතමු. අඹ ගහක අඹ මල් පිරී තියෙනවා. ලේඛකයා අඹ මල් දකිනවා. මොහුට පෙනෙන්නෙ එක විදියකට. ජීව විද්‍යාඥයාත් මේක බලනවා. ඔහුට පෙනෙන්නේ වෙනත් පැත්තක්. වඩුවෙක් අඹ ගහ දිහා බලනවා. එයාට පෙනෙන්නේ ගහේ දැව දඬුවල වටිනාකම. ලේඛකයා තම සිතේ ඇති කර ගත් හැඟීම, ඔහුගේ අවබෝධය, සත්‍යය කතාවෙන් කියවෙනවා. ඒක ජීවිත සත්‍යයක්. එදිනෙදා දකින සත්‍යය.

බොහෝ කතා අපේ හිතට එන්නේ කෙසේ ද කියලා ප්‍රශ්නයක් අහන්ට පුළුවන්. ඒ කොහොම ද කියා හරියට කියන්ට බෑ. සමහර විට ක්ෂණිකව අහසින් හෙණ ගෙඩියක් එන්නා වාගෙ. අපට නො දැනෙන හැඟීම් තියෙනවා අප තුළ. ආසාවල් තියෙනවා. මේවා කොතන තියෙනවා ද කියා කියන්ට බෑ. අවිඥානිකව පහළ වෙනවා කියලා හිතන්ටත් පුළුවනි. එදිනෙදා ජීවිතේ අත්දැකීම් ඇති වෙනවා. අපි හිතමු මිනිහෙක් කෙනෙකුට තඩිබානවා. නැත්නම් අම්මා කෙනෙක් දරුවෙක් මැරිලා අඬනවා. ළමයෙක් කාර් එකක හැපෙනවා. මේ ඔක්කොම සමාජ අත්දැකීම්. මේ අනුව අපේ අත්දැකීම් කොටස් දෙකකට බෙදන්ට පුළුවනි. පුද්ගල අත්දැකීම් හෙවත් ලේඛක අත්දැකීම් එක් කොටසක්. අනෙක් කොටස තමා සමාජ අත්දැකීම්. මේ අත්දැකීම් දෙවර්ගයෙන් ම ලේඛකයා ප්‍රයෝජන ගන්නවා. නිර්මාණ කිරීමට මේ අත්දැකීම් පමණක් මදි. පුළුවන් තරම් පොත් කියවලා දැනුම ලබා ගන්ට ඕනෑ.

ඉහත පළමු උද්ධෘතය, මාර්ටින් වික්‍රමසිංහගේ වහල්ලු කෙටිකතාව නිර්මාණයට පාදක වූ අත්දැකීම විස්තර කරන්නකි. දෙවැන්නෙන් කියැවෙන්නේ ජී. බී. සේනානායකගේ 'වෙසක් පහන' හා 'ගමන' යන කෙටිකතාවලට පාදක වූ අත්දැකීම් පිළිබඳව කරන ලද විවරණයකි.

මහගම සේකර ස්වකීය කාව්‍ය නිර්මාණ කිහිපයකට පාදක වූ අත්දැකීම් සම්බන්ධයෙන් කළ විවරණයක් පහත දැක්වෙයි.

දැන් මගේ කවි ම උදාහරණයට ගත හොත්, මා තෝරා ගෙන කියන හඳ සහ නිව්යෝර්ක් නුවර කියන කවි පංතිය මා කෙළින් ම ලබා ගත් අත්දැකීමක්, මට සිදු වූ දෙයක් ලෙස හඳුන්වන්ට පුළුවනි. ඒ වගේ ම 'මක් නිසා ද යත්' පොතේ එන බොහෝ දේවල් මා ලැබූ අත්දැකීම් බව කියන්ට ඕනෑ. හැබැයි ඒ පොතේ මගේ හැබෑ අත්දැකීම් පමණක් නො වෙයි යම් යම් අයගේ, වෙනත් පුද්ගලයන්ගේ අත්දැකීම් මගේ අත්දැකීම් බවට පත් කර ගත් අවස්ථාත් තියෙනවා. ඒවා අනුන්ගෙන් ලබා ගත් අත්දැකීම් වුණත් මගේ අත්දැකීම් බවට පත් කර ගෙනයි ඇතුළත් කළේ. වෙන වෙන අයට වෙච්චි සිද්ධි, අපේ නෑදෑයන්, මවුපියන්, අසල්වාසීන්, එහෙමත් නැත්නම් කවදා වත් නාඳුනන පුද්ගලයන් හා සම්බන්ධ සිද්ධි තියෙනවා. වෙන වෙන අයට වෙච්චි දේවල් කවියාගේ අත්දැකීම් කර ගත්ත අවස්ථා තියෙනවා. **බෝඩිම** පොතේ එන 'බෝඩිම' නම් කවි පංතිය, එහෙම නැත්නම් **රාජතිලක ලයනල් සහ ප්‍රියන්ත** පොතේ එන චරිත වගේ දේවල් කෙළින් ම මා ලබාපු අත්දැකීම් හැටියට සලකන්ට පුළුවන් කමක් නෑ. මා දන්නා අඳුනන යම් යම් පුද්ගලයන්ගේ චරිත ආශ්‍රයෙන් ගොඩ නැගූ දේවල් ඒ පොත්වල තියෙනවා.

තමා කෙළින් ම ලැබූ අත්දැකීම් වෙන්ට පුළුවන්. තමා ආශ්‍රය කරන යම් යම් පුද්ගලයන් දිහා බලලා ඔවුන්ගෙන් ලබාපු අත්දැකීම් වෙන්ට පුළුවන්. එහෙමත් නැත්නම් පොත්පත් කියවීමෙන් අත්දැකීම් ලබා ගන්ටත් පුළුවන්. චිත්‍රපටි බැලීමෙන් අපට අත්දැකීම් ලැබෙනවා. මේවා සමහර විට කාව්‍යයේ වස්තු බීජය වෙන්ට පුළුවන්.

මගේ **බෝඩිම** කවි පොතේ තියෙන 'මාර යුද්ධය' කියන කවි පෙළ. නැත්නම් **සක්වා ලිහිණි** නම් පොතේ එන 'බුද්ධත්වය' කියන කවි පංතිය ගනිමු. මේ කවි පංතිවල තියෙන්නෙ බුදුන් වහන්සේගේ චරිතයේ යම් යම් අවස්ථා පොත පතින් කියවලා දැන ගෙන අලුත් විදියකට ඉදිරිපත් කිරීමක් බව කියන්ට ඕනෑ. උදාහරණයක් වශයෙන් අපි දන්නවා මේ මාර යුද්ධය පොත්වල විස්තර කරලා තියෙන්නෙ කොහොම ද කියන කාරණය. වසවර්ති මාරයා බුදුන් ඉදිරියට ඇවිත් ලොකු යුද්ධයක් කරලා තියෙනවා. අර තණ්හා, රතී, රඟා කියන මාර දූන් තුන්දෙනා ඇවිත් නටලා බුදුන් වසඟ කර ගන්ට හැදුවා ලු. 'මාර යුද්ධය' කියන කවි පංතියේ දී මා කර තිබෙන්නේ මේ කාරණා වෙනත් ආකාරයකින් ඉදිරිපත් කිරීම යි. මේ සිද්ධි දිහා මා බැලුවේ වෙනස් ආකාරයකින්.

සිද්ධාර්ථ කුමාරයා මහබිනික්මන් කරලා තවුස් දම් පුරන කාලයේ තමන්ගේ ගෙදර දොර ජීවිතය ගැනත් මතක් වෙනවා. තමන්ට ඉතා ආදරයෙන් ජීවත් වූ යශෝධරා බිසව ගැන මතක් වෙනවා. ඇගේ ගුණ යහපත්කම්, පති භක්තිය, උතුම් චරිතය ආදි දේ සිහිපත් වීම නිසා භාවනාවට හිත එකඟ කර ගන්ට අමාරු වෙනවා. මේ වාගේ දේවල් තමා මාර යුද්ධයෙන් මා ඉදිරිපත් කරලා තියෙන්නෙ. සංකේත හෙමත් යොදලා තියෙනවා. මේ හැටියට අපට පොතින් පතින් අත්දැකීම් ලබා ගත හැකියි. මීට අමතරව පොදු සමාජයේත් අත්දැකීම් තියෙනවා. මේවා සමාජ අත්දැකීම් කියලා නම් කරන්ට පුළුවනි...

...**'රාජතිලක ලයනල් සහ ප්‍රියන්ත'** පොතේ රාජතිලකගේ චරිතය නිර්මාණය කිරීමේ දී මූලික වශයෙන් නම් මට මතක් වුණේ අපේ පළාතෙ ඉන්න ප්‍රභුවරයෙක්. ඒ පොතේ කියවෙනවා කිසි යම් ප්‍රභුවරයෙකුගේ මරණය ගැන. පොත ලියන කාලේ මේ මා කියන ප්‍රභුවරයා තමයි මගේ හිතේ ඇඳී තිබුණු චිත්ත රූපය. නමුත් ඔහුගේ චරිතයේ අඩංගු හැම දෙයක් ම පොතේ රාජතිලක රාළහාමි ළඟ නෑ. යම් යම් දේවල් ගත්තා. ඔහු අශ්ව කරත්තේ යනවා. බක්කි කරත්තේ යනවා. උත්සව සභා, අවමංගල සභා ආදියේ කතා පවත්වනවා. හැම දෙනාට ම සලකනවා. මේවා අර ප්‍රභුවරයා ළඟත් තිබුණා. මීට අමතරව යම් යම් දේත් රාජතිලකගේ චරිතයේ තියෙනවා. අමුතුවෙන් එකතු කරපු දේවල්. රාජසිංහ රජ්ජුරුවෝ මම දැකලා නෑ. පොත්වල කියවලා තියෙනවා. ජනප්‍රවාදයක් තියෙනවා, රාජසිංහ රජ්ජුරුවෝ කුළු මී හරකෙකුගේ අං දෙකෙන් අල්ලලා මෙල්ල කළා කියලා. මගේ පොතේ රාළහාමිත් මේ වාගේ හපන්කම් කරනවා. පොතේ හැටියට රාළහාමි මළාට පසුව 'රහත් ගුණ' තියෙනවා කියලා මිනිස්සු කියන්ට පටන් ගන්නවා. මේ වාගේ අයට රහත් ගුණ ඇති වෙන්නෙ නැති බව මම දන්නවා. ඒත් රාළහාමි ළඟ රහත් ගුණ තියෙන බව කියා තියෙනවා. මේ රාළහාමි වෙනත් ගෑනියක සමග හාදකම් පැවැත්වූ බව කවි පොතේ කියනවා. ඇගේ නම සිරිපිනා. මා කලින් කියූ අර ප්‍රභුවරයාට නම් අනියම් බිරිඳක් හිටි බවක් මා අහලා නෑ. මේ ප්‍රභුවරයා මත්පැන් පානය කරන්නෙත් නෑ. නමුත් රාජතිලක මත්පැන් බොනවා. මා කියන පුද්ගලයා අංශබාගේ හැදිලා නො වෙයි මළේ. රාජතිලක මැරෙන්නෙ අංශබාගෙන් බව කවි පොත කියනවා. දැන් පෙනෙනවා ඇති රාජතිලක රාළහාමිගේ චරිතය නිර්මාණය කිරීමේ දී අර එක් හැබෑ පුද්ගලයෙක් ගැන පමණක් නො ව වෙනත් අය ගැනත් සිතූ බව. අමුතුවෙන් එකතු කරපු දේත් තියනවා...

...මට අද විශේෂයෙන් පැවරී තියෙනවා එක් කවි පංතියක් ගැන වැඩියෙන් යමක් කීමට. මා තෝරා ගත්තේ 'හඳ සහ නිව්යෝර්ක් නුවර' කියන කවි පෙළයි. මේ ගැන දැන් මම කතා කරන්නම්. ඒ කවි පෙළ මෙහෙමයි.

**හඳ සහ නිව්යෝර්ක් නුවර**

කලු ගැහී තරගයට ඉහළ ගිය
සිමෙන්ති බිත්ති මිසක
ඇසට නිලට
අහසක් ගහක් කොළක
අවටක් නැත.

නිව්යෝර්ක් නම් පුරවර
සියක් මහල් එක් ටැම් ගෙය මුදුනේ
දොර ජනෙල් වසා සිර කළ කාමරයක
ඇඳක් - පුටුවක් - මේසයක්
මම.

මහ පොළොවේ අනිත් පැත්තෙ
සෙනෙහැති දෙමාපියන්
නෑ මිතුරන් අඹු දරුවන්
මට සිහි වෙයි.
පලවන්නට මළ පාළුව
කවියක් හඬ නගා කියමි.
නින්නාදව ආපසු එයි මගෙ කට හඬ
මගෙ කනටම.
යා යුතු අතක් නො දැන

කවුළුව හැර එබී බලමි.
ප්‍රපාතයට එබී බලමි.
මූණට කටු ඇන ගෙන
සීතල කඩා පතිත

අසු වී විදුලි එළිය පිටාරයට
මොර දී ගෙන යයි වාහන ඒ මේ අත
ඉවසිල්ලක් නො මැතිව
දිව ගෙන යයි ඒ මේ අත

කුරා කුහුඹු මිනිස් යන්ත්‍ර
මොහොතක් නැවතී මා දෙස
ආදරයෙන් බලන කෙනෙක්
වගතුග අසන කෙනෙක්
දන්නා අඳුනන්නෙක්
මෙතන නො මැත
ඒ හැම දෙන මහ පොළොවේ අනිත් පැත්තෙ
මට සිහි වෙයි.

මහා දුකින් ඉහළ බලමි.
දිලිහි දිලිහි ආකාසේ
රන් පිඟාන සේ
හඳ.
මා දන්නා අඳුනන
අපේ ගමේ වෙල් එළියට පායන හඳ
පෝය දාට බෝ මළුවට පායන හඳ.

මට එක් අවස්ථාවක දී යන්ට පුළුවන්කම ලැබුණා යම් කිසි කටයුත්තකට ඇමෙරිකාවේ එක්සත් ජාතීන්ගෙ මූලස්ථානයට. මේ කවි පෙළ රචනා කළේ ඒ වෙලාවෙ මගේ හිතේ ඇති වෙච්චි පාළු ගතිය කියන්න යි. අපි දන්නවා මේ පාළුව ගැන කොතෙකුත් අපේ පැල්කවි තියෙනවා.

ඉන්නේ දුම්බරයි මහ කළු ගලක් යට
කන්නේ කරවලයි රට හාලේ බතට
බොන්නේ බොර දියයි පූරුවෙ කළ පවට
යන්නේ කවදා ද මවුපියො දකින්නට

මේ කවියෙන් කියවෙන්නෙත් තමන් ආදරය කරන අයගෙන් ඈත් වෙලා තනියම ඉන්න කොට හිතට දැනෙන පාළුවයි. ඒ නිසා මගේ මේ කවිපෙළත් එක් අතකින් බලන කොට අමුතු දෙයක් නොවෙයි. මේ පුද්ගලයා ඉන්නේ බොහෝ ඈත රටක. විශාල රටක. ඒකෙ අපේ රටේ වාගෙ නොවෙයි විශාල තරගයක් තියෙනවා. අපේ රටෙත් මේ තරගය තියෙන නමුත් අමෙරිකාව වැනි රටක මේ තරගය බොහෝ ම බරපතළ යි. මේ තරගෙදි මිනිස්සු යන්ත්‍ර වගේ, මැෂින් වගේ එහෙ මෙහෙ දුවනවා. එක මොහොතක් තව කෙනෙක් එක්ක වචනයක් කතා කරන්න වෙලාවක් නෑ. ඉස්පාසුවක් නෑ. අපි ජීවත් වෙන්නෙ මීට වඩා වෙනස් පරිසරයක. අපි දවස ගෙවන්නෙ කාලසටහනකට අනුව දවස බෙදා ගෙන නො වෙයි. අපට ඕනෑ තරම් විවේක තියෙනවා. ඒ රටවල එහෙම විවේකයක් නෑ. මේ මට පෙනුණු හැටි. ඒ අය හිත් පිත් නැති යන්ත්‍ර බවට පත් වෙලා ඉන්නෙ. මේක තමා ඒ රටේ දියුණුව. සෞභාග්‍යය. ඇහැට පේන්ට ගහක් කොළක්, අහසක්, ඉඩක් නෑ, තට්ටු හැට හැත්තෑව, ඊටත් වැඩි උස ගොඩනැගිලි. අහසක් පේන්නෙ වත් නෑ. සියලු දේ ම බිත්තිවලින් හිර වෙලා. මේ පුද්ගලයා මේ බිත්ති අතරෙ හිර වෙලා තනිය ම ඉන්නවා, දොර ජනෙල් වැසූ කාමරයක. සීතල සුළඟ නිසා දොරක් ජනේලයක් අරින්න බෑ.

කවියෙ තියෙන්නෙ ‘දොර ජනෙල් වසා සිර කළ කාමරයක ඇඳක් - පුටුවක් - මේසයක් - මම’ කියලා යි. ඒ කාමරයේ තනියම මම ඉන්න බව නො කියා මගේ පාළුවට ඇඳක් පුටුවක් මේසයක් තිබෙන බව කියනවා. මෙයින් මා අදහස් කළේ මේ පුද්ගලයාගේ පාළුව කැපිලා පෙන්නන්ටයි. ඔය කාමරේ තනිය ම ඉන්න වෙලාවේ මා ඇත්තට ම කවියක් කීවේ නෑ. නමුත් කවියේ තියෙනවා ඒ පුද්ගලයා කවියක් කියූ බව. ඔහු කවියක් කියන්නෙත් පාළුව උහුලා

ගන්න බැරුව යි. මෙහෙම කාමරයට හිර වෙලා තනිකම දරා ගන්න බැරි තැන ඔහු එළියෙ තියෙන කටුක සීතල ආවත් කමක් නෑ කියලා ජනේලයක් අරිනවා. ජනේලය ඇරලා පහළට ඔළුව දානවා. මනුෂ්‍ය ප්‍රවාහය සිත්පිත් නැති වාහනවලින් එහාට මෙහාට දුවනවා. විදුලි වාගේ දුවනව පේනවා. නමුත් මෙයාට වචනයක් කතා කරන්න හිතවත් කෙනෙක් නෑ. මෙයාට හිතෙනවා මා දන්නා අඳුනන උදවිය, මගේ දෙමවුපියන්, නෑදෑයන් ඉන්නෙ පොළොවෙ අනික් පැත්තෙ නේ ද? මා තනියම ඉන්නෙ කොච්චර ඈත ද? ඊ ළඟට ඔහු මහා දුකකින් ඉහළ බලනවා. ඉහළින් හඳක් පේනවා. ඔහුට හිතෙනවා මේ හඳ නේ ද ගෙදරදිත් දකින්නෙ? ගමේදිත්, බෝ මළුවෙදිත් පායන හඳ. හොඳ යාළුවෙක් හමු වුණා වාගෙ හැඟීමක් මේ පුද්ගලයට ඇති වෙනවා. මේ කවියෙන් කියන්ට වෑයම් කරන්නේ මේ ටික යි.


**නිර්මාණ පසුබිම - ඒ.වී. සුරවීර**

ඉහත දක්වන ලද්දේ ලේඛකයන් විසින් සිය නිර්මාණවලට පාදක වූ අත්දැකීම් මෙන් ම ඒ ඒ නිර්මාණ පිළිබඳවත් දක්වන ලද අදහස් කිහිපයකි. පාඩමෙහි සඳහන් කළ නිර්මාණ සොයා ගෙන කියවා ඒ ඒ ලේඛකයා මෙහි විස්තර කර ඇති අත්දැකීම් පාදක කර ගනිමින් විවිධ භාෂා ප්‍රයෝග, ප්‍රකාශන විලාස හා රචනා රීති උපයෝග කර ගනිමින් තම අත්දැකීම් පරිපූර්ණ කලා නිර්මාණ බවට පත් කර ඇති ආකාරය ඔබට අවබෝධ කර ගත හැකි ය. නිර්මාණ කාර්යය යනු කලාකරුවා සිය අත්දැකීම් ඇසුරෙන් තමා ලද වින්දනයක් අන්‍යයන් වෙත ඉදිරිපත් කිරීමකි. එම වින්දනය මාර්ගයෙන් විවිධ තලවල පසු වන්නන් එකට සම්බන්ධ වන බවත් ඒ සඳහා කලාකරුවන් යොදා ගන්නා විවිධ ප්‍රයෝග හා උපක්‍රමත් වටහා ගැනීම මගින් අනාගතයේ ඔබ අතුරින් ද සාර්ථක ලේඛකයන් බිහි වනු ඇත.

## අවබෝධය

1. හොඳ නිර්මාණයක් බිහි වීමට අත්දැකීම් සමග සංකලනය කළ යුතු අනෙක් සාධකය කුමක් ද?
2. අත්දැකීමක විශ්වසනීයත්වය යනු කුමක් ද?
3. ලේඛකයාට ලැබෙන අත්දැකීම් වර්ග දෙක මොනවා ද?
4. කාව්‍යයට වස්තු විය හැකි වෙනත් සාහිත්‍යමය මාධ්‍ය දෙකක් පාඩමෙන් උපුටා දක්වන්න.
5. කලාකරුවකුට සහෘදයකු විය හැක්කේ කෙබඳු පුද්ගලයකුට ද?

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පාඩමෙන් උපුටා ගත් පහත දැක්වෙන ඡේදය ලේඛන ව්‍යවහාරයට හරවා ලියන්න.**

බොහෝ කතා අපේ හිතට එන්නේ කෙසේ ද කියලා ප්‍රශ්නයක් අහන්ට පුළුවන්. ඒ කොහොම ද කියා හරියට කියන්ට බෑ. සමහර විට ක්ෂණිකව අහසින් හෙණ ගෙඩියක් එන්නා වාගෙ. අපට නො දැනෙන හැඟීම් තියෙනවා අප තුළ. ආසාවල් තියෙනවා. මේවා කොතන තියෙනවා ද කියා කියන්ට බෑ. අවිඥානිකව පහළ වෙනවා කියලා හිතන්ටත් පුළුවනි. එදිනෙදා ජීවිතේ අත්දැකීම් ඇති වෙනවා. අපි හිතමු මිනිහෙක් කෙනෙකුට තඩිබානවා. නැත්නම් අම්මා කෙනෙක් දරුවෙක් මැරිලා අඬනවා. ළමයෙක් කාර් එකක හැපෙනවා. මේ ඔක්කොම සමාජ අත්දැකීම්. මේ අනුව අපේ අත්දැකීම් කොටස් දෙකකට බෙදන්ට පුළුවනි. පුද්ගල අත්දැකීම් හෙවත් ලේඛක අත්දැකීම් එක් කොටසක්. අනෙක් කොටස තමා සමාජ අත්දැකීම්. මේ අත්දැකීම් දෙවර්ගයෙන් ම ලේඛකයා ප්‍රයෝජන ගන්නවා. නිර්මාණ කිරීමට මේ අත්දැකීම් පමණක් මදි. පුළුවන් තරම් පොත් කියවලා දැනුම ලබා ගන්ට ඕනෑ.

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **ඔබ ලැබූ සතුටුදායක අත්දැකීමක් හා දුක්ඛදායක අත්දැකීමක් වස්තු විෂය කරගෙන පද්‍ය පන්ති දෙකක් නිර්මාණය කරන්න.**
2. **ඔබේ මුල් ම ගුරුතුමිය ස්මරණය කරමින් පාසල් බිත්ති පුවත්පතෙහි පළ කිරීම පිණිස පද්‍ය නිර්මාණයක් රචනා කරන්න.**
3. **සිසුන් කණ්ඩායම් හතරකට බෙදී ප්‍රේමය, සොබාදහම, සමාජ ප්‍රශ්න, ගැමි දිවිය යන තේමා යටතේ ජාතික පුවත්පත් හා සඟරාවල පළ වූ කවි එක් රැස් කර පන්තියට ඉදිරිපත් කරන්න.**

# 25 ශ්‍රී ලංකාවේ ජුරාසික යුගය

පෘථිවිය වසර බිලියන 4.54ක් තරම් පැරණි බව ස්වභාව විද්‍යාඥයන්ගේ මතය යි. ආරම්භයේ සිට අද දක්වා පෘථිවියේ ආයු කාලය භූ විද්‍යාත්මක යුග කිහිපයකට බෙදා දැක්වෙයි. අදින් වසර මිලියන 225ක තරම් මෑත අතීතය තෙක් අවධිය මෙසොසොයික භූ යුගය යනුවෙන් නම් කෙරේ. මෙසොසොයික අවධියේ මධ්‍ය භාගය, එනම් වසර මිලියන 201 සිට 145 තෙක් කාලය සැලකෙනුයේ ජුරාසික යුගය වසයෙනි. ජුරාසික යුගය සත්ත්ව පරිණාමය පමණක් නො ව සත්ත්ව විකාසනය අතින් ද ඉතා වැදගත් භූ අවධියක් සේ සැලකේ. මේ කාලයේ ලංකාව ද ඉන්දියාවේ ගිනිකොන දිග වෙරළට යාබදව පැවති බැව් සනාථ කරන ජුරාසික ෆොසිල හමු වී තිබේ. බහුසෛලික ජීවීන්ගේ ෆොසිල හමු වන ශ්‍රී ලංකාවේ පැරණිතම යුගය ලෙස ජුරාසික යුගය හැඳින්විය හැකි ය. භූ ඉතිහාසයේ අදින් වසර මිලියන 201 සිට මිලියන 144 දක්වා වූ කාල පරිච්ඡේදය ඊට අයත් වෙයි. මෙම අවධිය වන විට ලොව ප්‍රධාන පෘෂ්ඨවංශී සත්ත්ව කාණ්ඩ ලෙස ගැනෙන කාටිලේජ මසුන්, අස්ථික මසුන්, උභයජීවීන්, උරගයන් හා ක්ෂීරපායීන්ගේ පරිණාමය සිදු වී පැවතිණි. මුල් ම පක්ෂීන්ගේ සාධක පහළ වීම නිසා ජුරාසික යුගය තවත් පෘෂ්ඨවංශී සත්ත්ව කාණ්ඩයක පරිණාමය සම්බන්ධයෙන් ද ඉතා වැදගත් වෙයි. ශ්‍රී ලංකාවේ ජුරාසික යුගයේ තතු පිළිබඳව සොයා බැලෙන මේ ලිපිය පුරාවිද්‍යා පශ්චාද් උපාධි ආයතනයේ ප්‍රාග් ඉතිහාස පර්යේෂණ ව්‍යාපෘතියේ ජ්‍යෙෂ්ඨ පර්යේෂක කැලුම් නලින්ද මනමේන්ද්‍ර ආරච්චි විසින් සම්පාදිත ය.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

## ශ්‍රී ලංකාවේ ජුරාසික තැන්පතු

ඉහළ ජුරාසික යුගයට අයත් අවසාදිත තැන්පතු අවම වශයෙන් ආකාර තුනක් ලෙස ශ්‍රී ලංකාවේ වයඹ දිග පෙදෙසෙහි ප්‍රාග්කේම්බ්‍රීය සම්භවයක් ඇති විජයානු සංකීර්ණයේ වූ සානු තුළ තැන්පත්ව ඇත. මේ ජුරාසික තැන්පතු අතුරෙන් අනුරාධපුර - පුත්තලම මාර්ගයේ කිලෝමීටර් දහතුනක් පමණ ගිය තැන හමු වන තබ්බෝව වැවේ බටහිර පෙදෙසේ ඇති අවසාදිත පොළොව මතුපිට පිහිටා තිබේ. අනෙක් ජුරාසික අවසාදිත දෙක වන තබ්බෝව සිට කිලෝමීටර් 32ක් දකුණින් පිහිටි ආඬිගම තැන්පතුව හා තබ්බෝව සිට කිලෝමීටර් 43ක් දුරින් පිහිටි පල්ලම තැන්පතුව ද නූතන පාංශු තැන්පතු මඟින් මුළුමනින් ම පාහේ ආවරණය වී ඇත. ශ්‍රී ලංකාවේ ජුරාසික තැන්පතුවලට සමගාමීව ඉන්දියානු අර්ධද්වීපයේ නැගෙනහිර පෙදෙසෙහි වර්ග කිලෝමීටර් 3218ක කලාපයක පිහිටි අවසාදිත තැන්පතු ද බොහෝ විට එක ම කාල පරිච්ඡේදයකට අයත් වන අතර මෙම තැන්පතු ඉතා ගනව පිහිටයි.

## තබ්බෝව ජුරාසික තැන්පතු

1925 දී භූ විද්‍යාඥ ඊ.ජේ. වේලන්ඩ් විසින් තබ්බෝව ජුරාසික තැන්පතුව පිළිබඳව මුල් ම වාර්තා කිරීම් සිදු කොට ඇත. මෙම තැන්පතුවේ මතුපිට පැතිරීම වර්ග කිලෝමීටර් පහක් හෝ හතක් පමණ වෙයි. විද්‍යාඥයන් විසින් මෑත කාලයේ දී අනාවරණය කර ගන්නා ලද ශාක ෆොසිල සියල්ල ම පාහේ තබ්බෝව වැවේ වාන් දොරටු අසල වූ විශේෂයෙන් ම අළු, කහ හෝ දුඹුරු පැහැති අවසාදිත තැන්පතු අතර තිබී හමු වී ඇත. මේවා තෝනිගල සංකීර්ණයේ වූ ග්‍රැනයිට් හා නයිස් පාෂාණ සමග පිහිටා තිබේ.

විද්‍යාඥයන් මෑතක දී සිදු කළ ගවේෂණවලට අනුව තබ්බෝව ජුරාසික ෆොසිල හමු වූයේ වැලිගල් අතර වූ මඩගල් තැන්පතු හා තුනී වැලිගල් තැන්පතු අතුරිනි. මෙම ෆොසිල, ශාක පත්‍ර හා කුඩා අතු රිකිලි වශයෙන් එම අවසාදිත තුළ සලකුණු ලෙස සුරක්ෂිතව තිබිණ. මෙහි තිබූ ෆොසිල ශාක අතර කොනිෆරස් ගස්, සයිකේඩ් ගස් හා පර්ණාංග ශාක විශේෂයෙන් සඳහන් කළ හැකි ය. එම පර්යේෂණවල දී පර්ණාංග ශාක ෆොසිල බොහෝමයක් අනාවරණය කිරීමට හැකි වූයේ තබ්බෝව තැන්පතුවලිනි. එහි දී හමු වූ ඇතැම් ශාක විශේෂ, ඉන්දියාවේ දමෝදාහි පිහිටි රජ්මහල් තැන්පතු හා මදුරාසි ද්‍රෝණියේ තැන්පතුවලින් හමු වන ශාක ෆොසිලවලට



තබ්බෝව තැන්පතුවෙන් හමු වූ ශාක ෆොසිලයක්

සමාන ය. තබ්බෝවෙන් හමු වන ශාක ෆොසිලවලට අනුව එම තැන්පතු ඉහළ ගොන්ඩ්වානා පද්ධතිය තුළ ඉහළ ජුරාසික යුගයට අයත් වන බව සඳහන් කළ හැකි ය.

තබ්බෝව අවසාදිත තැන්පතුව පිළිබඳ අදහස් දක්වන භූ විද්‍යාඥයෝ ඒවා ජලය මඟින් සිදු වූ තැන්පත් වීම් බව පවසති. බොහෝ විට මෙම අවසාදිත තැන්පතු නො ගැඹුරු මිරිදිය හෝ කලපු ඩෙල්ටා තැන්පතු වීමට ඉඩ ඇත. වරින් වර ඇති වූ මුහුදු මට්ටමේ වෙනස් වීම් මත ගලා ආ මුහුදු ජලය නිසා මේ තැන්පතුවේ ඉතා තුනී හුණුගල් ස්තරයක් ද දැකිය හැකි ය. මෙම විශාල තැන්පතුවේ බර හේතුවෙන් ඒවා එකිනෙකට සුසංගත වී වැලි සමග පෑහී ඇත.



තබ්බෝව වැව. මෙහි පෙනෙන ගල්, ජුරාසික යුගයේ තැන්පත් වූ අවසාදිත ය.



තබ්බෝව තැන්පතුවල පාෂාණීභූත වූ ශාකවල සලකුණු හිඟ වීමත්, ගල් අඟුරු මුළුමනින් නො දැරීමත්, අඩු තරමින් කාබොනේසියස් තැන්පතු නො දැරීමත් නිසා පැහැදිලි වනුයේ මේ කලාපයේ එකල ඉතා සුළු ශාක ප්‍රමාණයක් පැවතී ඇති බව යි. බොහෝ විට එම අවධියේ අර්ධ ශුෂ්ක දේශගුණික තත්ත්වයක් පැවතීම මේ සඳහා හේතු වූවා විය හැකි ය. ඒ අනුව මෙම තබ්බෝව ෆොසිල ඒ අසල කඳු අතර ශීත දේශගුණයක් යටතේ වැඩුණු, ජලය මඟින් ප්‍රවාහනය වී ඩෙල්ටාවල තැන්පත් වූ ශාකයන්ගේ කොටස් විය හැකි ය.

මෙහි වූ ගොරෝසු වැලි, තැන්පතු, ගංවතුර හා ගංගාවල වේගවත් ජලයේ ක්‍රියාකාරිත්වය නිසා සිදු වූ තැන්පතු වීමට ඉඩ කඩ ඇති අතර, මැටි තැන්පතු සෙමෙන් සහ කලබලයෙන් තොරව ගැලූ ගංගාවල ක්‍රියාකාරිත්වයන් නිසා තැන්පත් වන්නට ඇත. තබ්බෝව තැන්පතුව බොහෝ විට ඩෙල්ටා තැන්පතුවක් හෝ ද්‍රෝණි තැන්පතුවක් විය හැකි ය. යම් හේතුවක් නිසා සිදු වූ සෝදා පාළුව හේතුවෙන් එම තැන්පතු ප්‍රාක්කේම්බ්‍රීය පාදමක් මතට පතිත වී ඇත.

## ආඬිගම හා පල්ලම තැන්පතු

ආඬිගම ජුරාසික තැන්පතුව කොළඹ-පුත්තලම මාර්ගයේ සැතපුම් 63½ කණුවේ පිහිටි ප්‍රදේශයේ කිරියංකාලි ග්‍රාමයේ සිට කිලෝමීටර් දහතුනක් නැගෙනහිර දෙසට ගිය කල හමු වන ආඬිගම ග්‍රාමයේ පිහිටා ඇත. 1966 සහ 1969 වර්ෂවල දී කරන ලද පර්යේෂණවලට අනුව වර්ග කිලෝමීටර් තිස් තුනක් පමණ බිම් ප්‍රදේශයක් පුරා පැතිර පවත්නා ආඬිගම ද්‍රෝණිය, ආඬිගම සිට කිලෝමීටර් එකොළහක් පමණ දකුණෙන් පිහිටි පල්ලම ග්‍රාමය දක්වා දිවෙන බව අනාවරණය වී තිබේ. නැගෙනහිරෙන් මීටර් 90ක් හා බටහිරින් මීටර් 1200ක් පමණ වූ ගනකමින් යුත් මෙම සමස්ත ද්‍රෝණිය දිගින් කිලෝමීටර් 20ක් පමණ වේ. මෙහි දක්නට ලැබෙන බීජානුධානී, පරාග, සුරක්ෂිතව ඇති පිටත ශාක ආවරණ කොටස් හා අනෙකුත් ශාක කොටස් අනුව මෙම ආඬිගම හා පල්ලම තැන්පතු, මධ්‍යම හා පහළ ජුරාසික තැන්පතු හෙවත් ඉහළ ගොන්ඩ්වානා අවධියට අයත් බව සනාථ වෙයි.

## ශ්‍රී ලංකාවේ ජුරාසික අධ්‍යයන ඉතිහාසය

තබ්බෝව ජුරාසික ශාක ෆොසිල එකතුවක් ප්‍රථම වතාවට සකස් කරන ලද්දේ ඊ.ජේ. වේලන්ඩ් විසිනි. එය තබ්බෝව ප්‍රදේශය ආශ්‍රිතව වසර 1914-1916 කාල පරිච්ඡේදයේ දී සිදු කෙරිණි. 1922 දී මෙම ජුරාසික ෆොසිල පිළිබඳ විස්තර ඒ. සී. සීවර්ඩ් සහ ආර්. ඊ. හෝල්ටම් විසින් ප්‍රකාශයට පත් කරන ලදි. මෙහි දී මොවුන් ශාක විශේෂ හතක් පිළිබඳ විස්තර ඉදිරිපත් කොට ඇති අතර සයිකේඩ්, කොනිෆරස් හා තවත් පර්ණාංග ශාක ඊට ඇතුළත් වෙයි. මීට අමතරව වසර 1921 දී රීඩ් විසින් ද, 1929 දී එෆ්. ඩී. ඇඩම්ස් විසින් ද ශ්‍රී ලංකාවේ භූ විද්‍යා තොරතුරු ප්‍රකාශයට පත් කොට ඇත. එමෙන් ම ඊ. ජේ. වේලන්ඩ් විසින් 1924 දී ප්‍රකාශයට පත් කරන ලද ශාස්ත්‍රීය ලිපියක් මඟින් මෙම ජුරාසික තැන්පතු පිළිබඳ සවිස්තරාත්මක තොරතුරු ඉදිරිපත් කොට තිබේ. 1938 දී කේ. ජාකොබ් විසින් තබ්බෝව ජුරාසික ෆොසිල පිළිබඳ සිදු කරන ලද පර්යේෂණයන්ට අදාළව සැකසුණු ලිපිය ද මෙම විෂය හා සම්බන්ධව ලියැවුණු සාහිත්‍යමය ලිපි අතරට එක් කළ හැකි ය.

කෞතුකාගාර දෙපාර්තමේන්තුවේ ප්‍රථම ශ්‍රී ලාංකික අධ්‍යක්ෂ වූ පී. ඊ. පී. දැරණියගල විසින් 1940 දී රචිත ‘ශ්‍රී ලංකාවේ ගොඩ්වානා තැන්පතු’ හා ‘ශ්‍රී ලංකාවේ ඇතැම් උද්භිද විද්‍යාත්මක ෆොසිල’ යන ලිපි ද මෙරට ජුරාසික ෆොසිල පිළිබඳ ලියැවී ඇති ශාස්ත්‍රීය මූලාශ්‍රය අතරට එක් වේ. මෙහි දැක්වූ දෙවැනි ලිපියෙහි තබ්බෝව හා ආඬිගම ෆොසිල පිළිබඳවත්, රත්නපුර ආශ්‍රිතව දියලු තැන්පතු අතර සුරක්ෂිතව පවත්නා ප්ලයිස්ටොසීන අවධියට අයත් ශාක ෆොසිල පිළිබඳවත් තොරතුරු දැක්වෙයි. ශ්‍රී ලංකාවේ ජුරාසික තැන්පතුව පිළිබඳව හැඳින්වීමක් ද තබ්බෝව තැන්පතු හා එහි හමු වන ශාක ෆොසිල පිළිබඳ සංක්ෂිප්තව අදහස් ද දැරණියගලගේ ඉහත ලිපියේ ඇතුළත් වෙයි. එහි දී තව දුරටත් කරුණු දක්වන දැරණියගල, තබ්බෝව තැන්පතුව ඉන්දියාවේ ඉහළ ගොන්ඩ්වානා යුගයට අයත් කොටා තැන්පතුවලට සම කාලවකවානුවකට අයත් වන බව ද, ආඬිගම තැන්පතුව, රජ්මහල් තැන්පතුවට සමාන වන බව ද සඳහන් කරයි. එමෙන් ම පොළොව මට්ටමේ සිට මීටර් දොළහක්-පහළවක් පමණ ගැඹුරින් පිහිටා ඇති ආඬිගම ජුරාසික තැන්පතුව වඩාත් පැරණි තැන්පතුවක් ලෙස ඔහු පිළිගනී.

වසර 1944 දී ආර්.වී. සිතෝලි විසින් ශ්‍රී ලංකාවේ පුරාසික ෆොසිල පිළිබඳව පළ කොට ඇති අගනා ශාස්ත්‍රීය ලිපියෙහි මූලික වශයෙන් තබ්බෝව හා ආඬිගම පුරාසික තැන්පතුවලින් අනාවරණය කර ගන්නා ලද ශාක ෆොසිල ගැන විස්තර කර ඇතත් සත්ත්ව ෆොසිල පිළිබඳ කිසිදු සඳහනක් දක්වා නැත. ඔහු විසින් 1942 දී රචිත 'ඉන්දියාවේ පුරාණ උද්භිද විද්‍යාව' නම් ශාස්ත්‍රීය ලිපියෙහි ඉන්දියානු පුරාසික ශාක ෆොසිලයන්ට වඩා මනාව සුරක්ෂිත වූ ශ්‍රී ලංකාවේ ෆොසිල එකතුව මගින් අංග සම්පූර්ණ ශාස්ත්‍රීය ලිපියක් සම්පාදනය කිරීමට අවස්ථාව ලද බැව් සඳහන් කර ඇත. එම එකතුවෙන් හඳුනා ගන්නා ලද ශාක ෆොසිල අතුරෙන් විශේෂ පහක් මෙම දිවයිනෙන් වාර්තා වූ ප්‍රථම අවස්ථාව වීම එහි වූ වැදගත්කම තවදුරටත් ඉහළ තලයකට ගෙන යෑමට සමත් වෙයි.

## වර්තමාන පර්යේෂණ

විද්‍යාඥයන් විසින් 2010-2011 යන වර්ෂවල දී ද තබ්බෝව තැන්පතුව පරීක්ෂාවට ලක් කෙරිණි. වර්තමානයේ සිදු කෙරෙන ජල කළමනාකරණ ඉදිකිරීම් හේතුවෙන් තබ්බෝව තැන්පතුව බොහෝ දුරට විනාශයට ලක් වී ඇති බව එහි දී දැක ගත හැකි විය. එහි දී හමු වූ ශාක ෆොසිල අතර විශේෂ කිහිපයක් හඳුනා ගැනීමට සමත් වුව ද හඳුනා ගැනීම සඳහා තවත් නිදර්ශක ඉතිරිව ඇත. ආඬිගම පුරාසික තැන්පතුව පොළව මතුපිට දැකිය නො හැකි බැවින් එම ප්‍රදේශයෙන් මෑතක දී හාරන ලද වගා ළිංවලින් ඉවත් කෙරුණු පස් පරීක්ෂාවට ලක් කෙරිණි. එහෙත් තබ්බෝව තැන්පතුවේ මෙන් මනාව සුරක්ෂිත වූ ෆොසිල අනාවරණය කර ගැනීමට මෙහි දී අපොහොසත් විය. එමෙන් ම ශාක ෆොසිල හැරුණු විට සත්ත්ව ෆොසිල කිසිවක් පිළිබඳ පැහැදිලි සාධක ද මෙතෙක් හමු වී නැත. පල්ලම හා ආඬිගම තැන්පතුවලට වඩා ෆොසිල වැඩි වශයෙන් අනාවරණය කොට ගෙන ඇති තබ්බෝව තැන්පතුව වර්තමානයේ විනාශයට ලක් වෙමින් පවතින නිසා මෙය අනාගත පාෂාණීභූත පර්යේෂණ වෙනුවෙන් නිසි කළමනාකාරිත්වයකින් සංරක්ෂණය කළ යුතු වෙයි.

## අරුත් පැහැදිලි කිරීම

| | |
|---|---|
| බහුසෛලික ජීවීන් | - සෛල කිහිපයකින් හෝ සෛල රාශියකින් සැදුම් ලත් සිරුරු දරන ජීවීන් (උදා: ගැඩවිලා, කපුටා, ඕලු ගස, ගස්ලබු ගස) |
| ෆොසිල | - පාෂාණීභූත වූ සතුන් හෝ ශාක, ජීවීන්ගේ කොටස්, සතුන්ගේ පාද සලකුණු, ශාක පත්‍රවල සටහන් ආදිය |
| පෘෂ්ඨවංශීන් | - කොඳු ඇට පෙළක් දරන සතුන් (ක්ෂීරපායීන්, පක්ෂීන්, උරගුන්, මසුන් හා උභය ජීවීන්) |
| කාටිලේජීය මසුන් | - කාටිලේජවලින් සැදුම් ලත් සැකිලි පද්ධතියක් දරන මසුන් (උදා: මෝරුන් හා මඩුවන්) |


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

| | |
|---|---|
| අස්ථික මසුන් | - අස්ථිවලින් සැදුම් ලත් සැකිලි පද්ධතියක් දරන මසුන් (උදා: තෝරා, පරවා හා බලයා) |
| උභයජීවීන් | - ජීවන චක්‍රයේ යම් කාලයක් ජලයේ ගත කරන ජීවීන් (උදා: ගෙම්බන්, මැඩියන්, හිරිදණ්ඩන් ආදිය) |
| උරගුන් | - සර්පයින්, කටුස්සන්, හූනන්, කබරගොයින්, ඉබ්බන්, කැස්බෑවුන්, කිඹුලන් ආදීන් අයත් වන සත්ත්ව කාණ්ඩය |
| ක්ෂීරපායීන් | - මවගෙන් ස්‍රාවය වන කිරි බී වැඩෙන පැටවුන් ඇති සත්ත්ව කාණ්ඩය (උදා: මිනිසා, හික්මීයා, වවුලා, ඩොල්ෆින්, අලියා) |
| පරිණාමය | - පූර්වජ පරපුරකින් පැවත එන්නවුන් කාලයත් සමග පරිසරයට උචිත අයුරින් ජානමය හා බාහිර රූපාකාරයෙන් වෙනස් වෙමින් පැවත ඒම |
| අවසාදිත | - ජලය මගින් රැගෙන විත් තැන්පත් වුණු ඛනිජ හා (හෝ) කාබනික ද්‍රව්‍ය අඩංගු ස්තර. |
| තැන්පතු | - ජලය, සුළඟ, නාය යෑම් ආදි ස්වාභාවික හේතූන් මත හෝ මානව ක්‍රියාකාරීත්වය මත තැන්පත් වන පාංශු හෝ වෙන යම් ස්තර |
| ප්‍රාක්කේම්බ්‍රීය | - භූ ඉතිහාසයේ අදින් වසර මිලියන 4567-541ටත් පෙර පැවති යුගය |
| විජයානු සංකීර්ණය | - ශ්‍රී ලංකාවේ භූ විද්‍යාත්මක ලක්ෂණ අතර කඳුකර පාෂාණ කාණ්ඩයට දෙපසින් පිහිටන පාෂාණ ආකාරය වේ. මෙය ශ්‍රී ලංකාවේ බටහිර දෙසින් කුරුණෑගල සිට මාන්කුලම් දක්වාත්, නැවත දකුණු සීමාවේ හම්බන්තොට සිට ත්‍රිකුණාමලය දක්වාත් දිවේ. |
| ගොන්ඩ්වානා පද්ධතිය | - වර්තමානයේ ඉන්දියාව, ඕස්ට්‍රේලියාව, ඇන්ටාටිකාව, දකුණු අප්‍රිකාව, මැඩගස්කරය, දකුණු අමෙරිකාව යන විශාල ගොඩබිම් එක්ව සෑදුණ, අතීතයේ පැවති අතිවිශාල භූමි ප්‍රදේශය |
| ග්රැනයිට් | - තිරුවානා, ඕර්තොක්ලේස්, ෆෙල්ඩ්ස්පාර් හා මයිකා අන්තර්ගත රළු කණිකාමය පාෂාණ |
| නයිස් පාෂාණ | - විපරීත සම්භවයක් ඇති ස්ඵටිකමය තීරු දරන රළු කණිකාමය පාෂාණයකි. |
| වැලි ගල් | - තිරුවානා වැලි ශක්තිමත්ව හා ඒකාබද්ධව සෑදුණු ගල් |
| මඩ ගල් | - ශක්තිමත්ව ඇසිරුණු මඩ හෝ මැටි ගල් |

| | |
|---|---|
| කොනිෆරස් ගස් | - කේතුධර ගස් |
| සයිකේඩ් | - මඩු ගස් |
| පර්ණාංග | - පුරාණ සම්භවයක් ඇති එදිනෙදා ව්‍යවහාරයේ මීවන ශාක ලෙස හැඳින්වෙන මල් හට නො ගන්නා ශාක |
| රජ්මහල් | - ඉන්දියාවේ රජ්මහල් කඳුවැටිය ආශ්‍රිත පෙදෙස |
| කලපු ඩෙල්ටා | - ගඟක් සමුද්‍රයට අවතීර්ණය වීමට ආසන්නයේ දී අතු ගංගා රාශියකට බෙදුණු අවස්ථාව |
| කාබොනේසියස් | - අංගාර අන්තර්ගත තැන්පතු |
| අර්ධ ශුෂ්ක දේශගුණික තත්ත්වය | - වර්ෂාපතනය අවම, වසරේ වැඩි කලක් වියළි තත්ත්වයේ පවතින දේශගුණික ස්වභාවය (උදා: මන්නාරම හා හම්බන්තොට ප්‍රදේශ) |
| ද්‍රෝණි | - කඳු අතර පිහිටි පහත් බිම් |
| ප්‍රාක්කේම්බ්‍රිය පාදම | - ප්‍රාග්කේම්බ්‍රිය යුගයට අයත් පාෂාණ ස්තරය |
| බීජානුධානී | - පර්ණාංග ශාකවල බීජ පොකුරු වශයෙන් පිහිටන කොටස |
| පරාග | - මල් හටගන්නා ශාකවල තම වර්ගයා බෝ කිරීම සඳහා වූ ක්ෂුද්‍ර පුරුෂ සාධකය |
| දියලු තැන්පතු | - ගංගා, ඇළ දොළ මගින් ප්‍රවාහනය වී තැන්පත් වුණු මඩ, බොරලු හා සියුම් වැලි ආදිය |
| ප්ලයිස්ටොසීන | - අදින් වසර මිලියන 2.58 කට පෙර ආරම්භව අදින් වසර 11,700කට පෙර නිමා වුණු අවධිය |
| කොටා තැන්පතු | - ඉන්දියාවේ ශ්‍රී ලංකාවට සමගාමීව පිහිටා ඇති ජුරාසික යුගයට අයත් ශාක ෆොසිල හමු වන තැන්පතුව |

## අවබෝධය

1. ජුරාසික යුගය වන විට ලොව පරිණාමයට පත්ව සිටි සත්ත්ව විශේෂ නම් කරන්න.
2. ශ්‍රී ලංකාවේ ජුරාසික අවසාදිත තැන්පතු පිහිටි ස්ථාන තුන සඳහන් කරන්න.
3. තබ්බෝව අවසාදිත තැන්පතුව පිළිබඳව භූ විද්‍යාඥයන් දක්වන අදහස කුමක් ද?
4. ශ්‍රී ලංකාවේ ජුරාසික තැන්පතු පිළිබඳ පර්යේෂණ කළ භූ විද්‍යාඥයෝ කවරහු ද?
5. ආඬිගම තැන්පතුව පිළිබඳව පී. ඊ. පී. දැරණියගලගේ නිගමනය සඳහන් කරන්න.
6. ආර්. වී. සිතෝලි ශ්‍රී ලංකාවේ ෆොසිල එකතුවේ වැදගත්කම තහවුරු කරන සාධකය ලෙස දක්වා ඇති කරුණ කුමක් ද?


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **පහත දැක්වෙන විශේෂණ පද සුදුසු පරිදි යොදා වාක්‍ය සම්පූර්ණ කරන්න.**

   (විවේචනාත්මක, විස්තරාත්මක, ආන්දෝලනාත්මක, විනෝදාත්මක, පුරාවිද්‍යාත්මක, උපහාසාත්මක, කලාත්මක, ප්‍රහාරාත්මක)

   i. ශ්‍රී ලංකාවේ මෑත කාලයෙහි කරන ලද කැණීම්වලින් ආදි මානවයා පිළිබඳ ....... ............................ සාධක අනාවරණය වී ඇත.
   ii. පසු පෙළ ක්‍රීඩකයන්ගේ .................................. පිති හරඹය නිසා තරගය ජයග්‍රහණය කිරීමට හැකි විය.
   iii. ටී. ජී. ඩබ්ලිව්. ද සිල්වා ................................... කතා ලියූ කෙටිකතාකරුවෙකි.
   iv. ඇමතිතුමා, ව්‍යාපෘති පිළිබඳ ............................ වාර්තාවක් ලබා දෙන ලෙස ලේකම්වරයාට දැන්වී ය.
   v. සඳකඩපහණ, හෙළ කලාකරුවාගේ .............................. ප්‍රතිභාව විදහා පාන කැඩපතකි.
   vi. එදිනෙදා සිදු වන ............................... සිදුවීම් පුවත්පත්වල මුල් පිටුවේ පළ වෙයි.
   vii. යාල අභය භූමිය බලා ගිය චාරිකාව අපට ........................... අත්දැකීමක් විය.
   viii. සංවර්ධන සමිතියේ සාමාජිකයකු දැක්වූ ........................... අදහස් සභාපතිවරයා බෙහෙවින් අගය කෙළේ ය.

2. **පහත දී ඇති කොටස් සඳහා සුදුසු තනි පද පාඩමෙන් සොයා ලියන්න.**
   i. වැසි ජලයෙන් පස සෝදී යෑම
   ii. අන්‍යාකාරයකට පෙරළීම
   iii. ගංගා, වැව් ආදියේ ජලය
   iv. ගොඩබිම තුළට නෙරා ගිය මුහුදු කොටස
   v. දිය ගොඩ දෙකෙහි ම ජීවත් වන සතුන්
   vi. එක්ව ගමන් ගන්නා
   vii. කිරි බී වැඩෙන සතුන්
   viii. විස්තර සහිත
   ix. මනා සේ රැක ගැනීම
   x. මැනවින් එක්ව බැඳුණු

# විරාම ලක්ෂණ

පහත දැක්වෙන වාක්‍ය හා වාක්‍ය කොටස් දෙස අවධානය යොමු කරන්න.

මේ තැන්පතු ඉතා ගනව පිහිටයි.
අස්ථික මසුන්, උභයජීවීන්, උරගයන් හා ක්ෂීරපායීන්ගේ පරිණාමය සිදු වී පැවතිණි.
අනුරාධපුරය මාර්ගයේ කි. මී. 14ක් ගිය තැන...
1914-1916 කාල පරිච්ඡේදයේ දී...
පී. ඊ. පී. දැරණියගල විසින් රචිත ‘ශ්‍රී ලංකාවේ ගොන්ඩ්වානා තැන්පතු’ නම් ශාස්ත්‍රීය ලිපිය...

මේ වාක්‍යවල අකුරු හා අංක හැරුණු කොට වෙනත් සංකේත කිහිපයක් ද යෙදී ඇති බව ඔබට දැක ගත හැකි ය. ඒවා ‘විරාම ලක්ෂණ’ යනුවෙන් හැඳින්වෙයි. ලේඛනයේ දී යොදා ගැනෙන මේ ලකුණු අර්ථය නිවැරදිව ග්‍රහණය කර ගැනීම සඳහා අනුබලයක් සපයයි.

පහත දී ඇති වගුව ඇසුරෙන් ලේඛනයේ දී නිතර භාවිත වන විරාම ලක්ෂණ කීපයක් හඳුනා ගනිමු.

| විරාම ලක්ෂණය | යෙදෙන අවස්ථා | උදාහරණ |
|---|---|---|
| . (තිත) | වාක්‍ය අවසන් කිරීම<br>නාම කෙටි කොට දැක්වීම<br><br>අවුරුදු මාස දින වෙන් කිරීම<br>දශම, භාග දැක්වීම | මිනිස්සු වැඩ කරති.<br>ජී. බී. සේනානායක,<br>මැ. කො. (මැතිවරණ කොමසාරිස්)<br>1948.02.04<br>5.78 (පහයි දශම හතයි අට) |
| , (කොමාව) | වාක්‍යයක කොටස් අතර මැද විරාමයක් දැක්වීම | අපි ජයග්‍රාහී කණ්ඩායම වෙත ගොස්, ඔවුන්ට සතුට පළ කොට ආවෙමු.<br>ශ්‍රී ලංකාවේ වෙළෙඳ භෝග අතර තේ, පොල්, රබර් ප්‍රධාන වෙයි. |
| ? (ප්‍රශ්නාර්ථ ලකුණ) | ප්‍රකාශය ප්‍රශ්නයක් බව දැක්වීම | මිනිසුන් යුද වදින්නේ ඇයි?<br>නංගී බත් කෑවා ද? |
| ! (විස්මයාදි ලකුණ) | විස්මය, ප්‍රීතිය, ශෝකය, ප්‍රාර්ථනය ආදිය දැක්වීම | අනේ මෙහෙමත් අපරාධයක්!<br>සුබ උදෑසනක් වේවා! |
| ; (තිත් කොමාව) | ඒක කර්තෘක වාක්‍ය සම්බන්ධ කිරීම | ඈ වේදිකා නිළියකි; ටෙලි නාට්‍ය ශිල්පිනියකි; ගායිකාවකි. |
| : (දෙතිත) | නිදසුන් හා විස්තර දැක්වීම<br><br>අනුපාතය දැක්වීම | උත්සවයට සහභාගි වන ආරාධිතයෝ:<br>මේ මුදල 2:3 අනුපාතයට බෙදන්න. |

| “ ” (යුගල උඩු කොමා) | ප්‍රකෘති කථන, උද්ධෘත පාඨ, විශේෂ ව්‍යවහාර දැක්වීම | “මම ඊට එකඟ වෙමි” යි ඔහු පැවසී ය.<br>සිදත් සඟරාව ආරම්භ වන්නේ “මහද ගඳකිළි කර” යනුවෙනි. |
|---|---|---|
| ‘ ’ (තනි උඩුකොමා) | ප්‍රකාශයක ඇතුළත් විශේෂ ව්‍යවහාර දැක්වීම | “මම ‘විරාගය’ කියවා ඇත්තෙමි” යි ඔහු පැවසී ය. |
| - (කෙටි ඉර) | කාලපරිච්ඡේද ඉලක්කමින් දැක්වීම | 1815 - 1948 කාල පරිච්ඡේදයේ දී |
| / (ඇල ඉර) | විකල්ප ව්‍යවහාර දැක්වීම | පියා/මව/භාරකරුගේ අත්සන |

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **උචිත පරිදි විරාම ලක්ෂණ යොදා මේ වාක්‍ය නැවත ලියන්න.**
   i. අ පො ස සා පෙළ විභාගය දෙසැම්බර් මාසයේ දී පැවැත්වේ
   ii. විශේෂ අමුත්තා පැමිණියේ ය කතා කළේ ය පිටත්ව ගියේ ය
   iii. අනුරාධපුරය පෙලොන්නරුව දඹදෙණිය යන නගර රාජධානි විය
   iv. ඔබට සුබ අලුත් අවුරුද්දක් වේවා
   v. මහාචාර්ය පරණවිතාන මහතා සීගිරි ගී කියවා අර්ථ දැක්වීමෙන් පුළුල් මෙහෙවරක් කළේ යයි දේශකයා පැවසී ය

# 26 තල මල පිපිලා

නාට්‍යය යනු ශ්‍රව්‍ය දෘශ්‍ය කලා මාධ්‍යයකි. එනම් බැලීමෙන් හා ඇසීමෙන් රස විඳින මාධ්‍යයකි. නාට්‍යය වූ කලී බැලීමෙන් රස විඳීමට ඇති කාව්‍ය විශේෂයකි. ඊට දෘශ්‍යය යි කියන්නේ එබැවිනි. නාට්‍යයට රූප හෙවත් රූපක යයි ද කියනු ලැබේ. එය ද එම අර්ථයෙනි. “නළුවෝ ද නිළියෝ ද වෙස් වළා ගෙන අවුත් ප්‍රේක්ෂකයන් ඉදිරියේ කිසියම් අවස්ථාවක් දක්වති. එවිට නාට්‍යයක් පහළ වේ.” යනුවෙන් මහාචාර්ය එදිරිවීර සරච්චන්ද්‍ර කල්පනා ලෝකය කෘතියේ සඳහන් කරයි. සැබෑ ජීවිත පුවතක් හෝ ගොතන ලද කතාවක් ප්‍රේක්ෂක සමූහයක් ඉදිරියේ චතුර් අභිනය (වාචික - ආංගික - සාත්වික - ආහාර්ය) යොදා ගනිමින් නිරූපණය කිරීම නාට්‍යයක් ලෙස සරලව අර්ථ දැක්විය හැකි ය. එහි මූලික ම කර්තව්‍යය වන්නේ නාට්‍ය පිටපත හෙවත් පෙළ රචනය යි. රචකයා විසින් තමා ලද අත්දැකීමක්, කතා පුවතක් හෝ වෙනත් වස්තු බීජයක් ඇසුරු කරගෙන තම පරිකල්පනය ද ඇසුරින් නාට්‍ය පිටපත රචනා කරයි. “නාට්‍යයක් මුලින් ම රඟ දැක්වෙන්නේ රචකයාගේ සිත නමැති වේදිකාව මත ය.” සුප්‍රකට නාට්‍ය රචක බර්නාඩ් ෂෝගේ ඉහත කියමන මෙය තහවුරු කරයි.

අන්දරේලා, (1995 රාජ්‍ය සාහිත්‍ය සම්මාන) ගුරුතරුව (1997 රාජ්‍ය සාහිත්‍ය සම්මාන) සඳගිර, කනේරු මල් ප්‍රවීණ නාට්‍යවේදී ආචාර්ය ජයලත් මනෝරත්න අතින් රචිත නාට්‍ය නිර්මාණ කිහිපයකි. ගල්වඩුරාළ, සිංදුයි බින්දුයි යන ළමා කෘති ද දවස තව තරුණයි නවකතාව ද, වැහි එනතුරු, මිනිහට නින්ද යන්න ඇති යන කෙටිකතා සංග්‍රහ ද ඔහුගේ නිර්මාණ අතර වේ. මේ පාඩමෙහි ඇතුළත් වන්නේ මනෝරත්නගේ තල මල පිපිලා නාට්‍යයෙහි ජවනිකාවකි. නාට්‍ය පිටපත් රචනය පිළිබඳ ඔහු විසින් සම්පාදනය කරන ලද මග පෙන්වීමක් ද මේ පාඩමට ඇතුළත් ය. නාට්‍ය රස වින්දනය, නාට්‍ය පිටපත් රචනය පමණක් නො ව සාම්ප්‍රදායික යෙදුම් භාවිතය පිළිබඳ අවබෝධයක් ද මෙම පාඩම ඇසුරින් ලබා ගත හැකි ය.

'තලමල පිපිලා' නාට්‍යයේ තේමාව, සම්ප්‍රදාය හා නවීනත්වය අතර ගැටුම යි. නවීකරණය හේතුකොට ගෙන සාම්ප්‍රදායික උරුමයන් ගුණදහම් හා සාරධර්ම, පුරුෂාර්ථ වැනසී යෑමේ අභියෝගයට සමාජය මුහුණ පා ඇති අයුරු නිරූපණය කිරීම යි. මෙම නාට්‍යය සමාජ ගැටලුවක් දෙස නිරීක්ෂණාත්මක විමසුම් බැල්මක් හෙළන නාට්‍යයකි. සමකාලීන අත්දැකීමක් පිටුපස ඇති මානුෂීය ප්‍රබලත්වය විමසන එහි යථාර්ථවාදී ලෙස ජන නැටුම්, ජන ඇදහිලි ආදි සාම්ප්‍රදායික කලාංග ද උපයෝග කර ගෙන ඇත.

## දෙවැනි ජවනිකාව

(නුගගහට ඉහළින් සඳ පායා ඇත. රංබරණා සහ හේතු, ගෙයි ඉදිරිපස මිදුලේ වාඩි වී කතා බහේ යෙදී සිටිති.)

රංබරණා: ආරා තල්ගස ගොන් වැඩුණා සේ
මෝරා තලමල එන අන්දන්...
පීරා වරලස අවුල් හරින සේ
තලමල සුළඟට යන අන්දන් ...

හේතු : (එම කවි පද යළි ගයමින්) ලොකු අත්තෙ... ලොකු අත්තා කොහොම ද ඔය තරං ලස්සනට කවි සීපද වන්නං කියන්ට ඉගෙන ගත්තෙ?

රංබරණා : ලොකු අත්තගෙත් අප්පච්චිගෙන්!

හේතු: ඒ අප්පච්චි ඉගෙන ගත්තෙ?

රංබරණා: එයාගෙත් අප්පච්චිගෙන්

හේතු: කිරිමුත්තේ!!

රංබරණා: අන්න හරි... කිරි මුත්තගෙන් තමයි. අත්ත, මුත්තා, නත්තා, පනත්තා, කිත්තා, කිරිකිත්තගෙ ඉඳල ඕවා කටින් කටට ගෙනාපුවා.

හේතු: කිරිමුත්තේ!

රංබරණා: නැටුං ශිල්පෙ විතරක් නෙවී කොල්ලො, ජෝතිසේ, වෙදකම, බලිතොවිල්, කොහොඹ කංකාරි... ඔය ඕනෑ එහෙකට හපන්නු අපේ පරම්පරාව. කන්ද උඩරට කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ මහ රජ්ජුරුවන්ගෙ දේවින්නාන්සෙට වෙදකං කරල තියෙනව, අපේ මී මුත්තෙක්. ඕවට නම්බු නාම, ගම් බිම්, පදවි තානාන්තර ලබල තියෙනවා.

හේතු: ලොකු අත්තා මොනව ද ඒ කාලෙ කළේ?

රංබරණා: මම! ඒ කාලෙ මං හිටියෙ නෑනෙ පැටියෝ. ඔන්න මං ගැටයා කාලේ නං නේරු අගමැතිතුමා ඉස්සරහ, මහ රැජින ඉස්සරහ, සියං කුමාරයා ඉස්සරහ නැටුං නටල ප්‍රශංසා ලබලා තියෙනවා. බුරුමෙ සියමෙ අපේ මහප්පොච්චිලා ගහපු අඩව් කරණංවලට ඒ රටවල ඇත්තො බලං හිටියයි කියන්නෙ උඩුකුරිඤ්ඤං වෙලාලු. ඔය මේ කාලේ අපේ එවුන් සුද්දො පිටුපස්සෙ ගියාට!

හේතු: ලොකු අත්තට නැටුං ඉගැන්නුවෙ ලොකු අත්තගෙත් අප්පච්චි කිව්වනෙ.

රංබරණා: ඔව්... උඹලගෙ අප්පච්චිට මං ඉගැන්නුව වගේ තමයි. අපේ අප්පච්චි මට ඉගැන්නුවෙ...

හේතු: (කල්පනා කරමින්) එහෙනං අපෙ අප්පච්චි මට නැටුං උගන්නන්නෙ නැත්තෙ?

රංබරණා: (වික්ෂිප්තව කම්පා වෙමින්) ඒ වුණාට හේතුවෝ මං උඹට උගන්නනව නෙ ...

හේතු: අප්පච්චි මට කියනවා, දැං ලොකු අත්තගෙ නැටුං ඉගෙනගත්තා ඇතිලු. අලුත් නැටුං ඉගෙන ගන්ට නුවර හෝටලේට එන්ටලු... අම්මාත් හරියට කරදර කරනවා ලොකු අත්තෙ නුවරට එන්ට කියලා. දැං කීප දවසක් ම ඉස්කෝලෙටත් ආවනෙ. අම්මට හරි පාළුයිලු මං නැතුව.

රංබරණා: ඉතිං ඒකට තියෙන්නෙ අම්මට ඇවිල්ලා මෙහේ උඹත් එක්ක නවතින එකනෙ. බලපං එතකොට උඹට ඉස්කෝලෙටත් ළඟ යි. නැටුං ශිල්පෙ ඉගෙන ගන්ටත් පුළුවං.

හේතු: ඒ වුණාට අම්ම කියන්නෙ මේක අපේ තැනක් නෙවීලු. ලොකු අත්තගෙලු. මෙතන හිටියොත් මාව හරියට හදා ගන්න බැරි වෙනවලු.
(රංබරණා නිහඬව කල්පනාවේ ගැලෙයි.)
අම්මට පිස්සු නේද අත්තෙ?

රංබරණා: උඹට තවම මේවා තේරුං ගන්ට වයස මදි පැටියො. උඹ අහන ඒවට උත්තර දෙන්ටත් මම වයස වැඩියි... නීලකොබෝ සන්දේසෙ තියෙනවා මෙන්න මෙහෙම කවියක්...

> එමින් කිරුළු රදහට පොරණ තිලතු රූ
> කෙළෙන් පසඟ තුරු නද ලැබ ම තනතු රූ
> බියෙන් නො හැර කරනා විලස අද තු රූ
> පුහුන් කරති සත මෙහි පසඟ ගොස තු රූ

ඔය කවියෙන් කියන්නෙ, පුරාණ කාලෙ ඉඳන්ම තනතුරු ලබා ගෙන, ඒ නරේන්ද්‍රයා වෙනුවෙන් පංචතූර්ය ඝෝෂාව නිරන්තරයෙන් ම කළ හෙයින් නොනවත්තා ම පවත්වන පරිද්දෙන්, එගම වැසියෝ පංචතූර්ය නාදය අද දක්වා ම කර ගෙන එනවාය කියන එක නේ...

හේතු: ඉතිං හැම කෙනෙක්ම ඕවා ඉෂ්ට කරනවා ද?

රංබරණා: නැතුව? අතරගල්ල කොනකලගල ගම්වාසීන්ට ගම්වර දීල තියෙන්නෙ පංචතූර්ය නාදෙට තමයි. අමුණක වපසරිය වෙනුවෙන් සියලු දේවාල ගොඩනැගිලිවල, විහාර මළුවල රාජකාරි කරන්ට ඕනැ. පෙරහැරේ දී පළිහ, මුතුකුඩේ, උස්සන්ට ඕනැ. නටන්ට ඕනැ. තේවාව කරන්ට ඕනැ.
(රංබරණා නිහඬව කල්පනාවේ ගැලෙයි.)

හේතු: ඔන්න ඔව්වා අමතක කරමු ලොකු අත්තෙ. අපි තවත් කවියක් කියමු ද?

රංබරණා: හ්ම්...! වරෙං!
(රංබරණා නුගගහයට වාඩිගනියි. හේතු හොරෙකු මෙන් බුලත් තට්ටුව වෙත ඇදෙයි.)

හේතු: ලොකු අත්තෙ... මට බුලත්විටක්...!

රංබරණා: දෙනවා උඹට මම විටක්...!

හේතු: අනේ ලොකු අත්තෙ...

රංබරණා: හේතුවෝ ඕවා කෑව ම ඉංග්‍රීසි කියවගන්ට බැරි වෙනවලු.

හේතු: එහෙනං ලොකු අත්ත කන්නේ?

රංබරණා: මම ඉංග්‍රීසි කියනවයැ?

හේතු: මමත් නොකිය ඉන්නවා.

රංබරණා: එහෙම බෑ නෙ. උඹලගෙ අම්මට උවමනා කරන්නෙ උඹට ඉංග්‍රීසි කියවන්ට නෙ.

හේතු: අදට විතරක්...!

රංබරණා: හ්ම්... අදට විතරයි...වරෙං... මේ කවිය සොකරි කතාවේ ගුරුවට වෙච්ච ඇබැද්දියක්.

දේසේ සිට ආ එගුරු මහල්ලා
දියට යන්ට ලබු ගෙඩියක් එල්ලා
තඹරාවිට වෙද රාළගෙ බල්ලා
කාපිලු ගුරුවගෙ කකුලම අල්ලා

සභාපති: කාගෙ කකුල ද බල්ල හැපුවයි කියන්නෙ?

රංබරණා: ආ... සභාපති මහත්තයො... නෑ... මේ සොකරි කතාවේ සිද්ධියක් විස්තර කෙරුවා පොඩි එකාට... තඹරාවිට වෙදාගෙ බල්ලා ගුරුවගෙ කකුල කාපු හැටි.

සභාපති: කාගෙ බල්ලා වුණත් කමක් නෑ... ඉන්ජෙක්ෂන් විසිඑක ගහගන්ට වෙනව වෙනවා ම යි.

රංබරණා: (අන්දමන්ද වෙමින්) හේතු... උඹට නිදිමත නං ගිහිල්ලා නිදාගනිං! හෙට ඉස්කෝලෙ යන්ටත් එපායැ.
(හේතු පිටවෙයි)

සභාපති: ඔය කොල්ලා මෙතන ම තියා ගන්න ද ගුරුන්නාන්සෙගෙ අදහස?

රංබරණා: උගේ හපන්කම් විදිහට මෙතනට වඩා ගැළපෙන තවත් තැනක් නෑ ආයිබොවන්ඩ.

සභාපති: (වාඩිවෙමින්) මෙයා මේ ත්‍රිපිටකෙ වනනවා! මෙහෙ නෙවෙයි... ඔය ළමයි යවන්ට ඕන රට. කොච්චර දේවල් තියෙනවා ද ඉගෙන ගන්ට. මගේ හිතේ විශාල වේදනාවක් තියෙනවා. මේ කොට්ඨාසෙ ළමයින්ගෙ හපන්කම්වලට තැනක් නැති වීම ගැන. සුදු මහත්තයත් එක්ක එකතු වෙලා ඒ වාගේ ළමයි රට යවන්න පිළිවෙළක් හදන්නෙ ඒකයි මේ තරං වද විඳ ගෙන.

රංබරණා: රට යවන්ට? මේ... මේ... පොඩි ළමයි?

සභාපති: ගුරුන්නාසේ මම මේ කියන්නේ ළෙන්ගතුකමට. මේ බිත්ති හතරෙන් එහා තියෙනව තවත් ලෝකයක්. අර තියෙන්නෙ... “ලෙන තුළ සිරවී සිටි කුමරුන් දා ලොව බැලුමට ලොල් වී ලෙන බින්දා” කියලා... ගල් ලෙන බිඳ ගෙන ලු ගියා කියන්නෙ... කවුද මේ. මනමේ කුමාරයා.

රංබරණා: ම...න...මේ කුමාරයා නෙවී... එහෙම ලෙන බිඳ ගෙන ගියා කියන්නේ සිහබා කුමාරයා.

සභාපති: ආ... මිනිහත් ගියා ද? වෙන්ටැති වෙන්ටැති.

රංබරණා: එහෙම බිඳ ගෙන යන්ට ලෙනක් මෙතැන තියේවි යැ?

සභාපති: ලෙනක් නැති වුණාට මේ රුස්ස නුගේ මදැයි. ඔය නුගේ කළුවර හෙවණැල්ලෙන් ගුරුන්නාන්සෙගෙ ඇස් අන්ධ වෙලා. අනිත් අයගෙත් ජීවිත කොටු වෙලා.

රංබරණා: පරම්පරා ගණනාවක නෙත් පාදපු මේ උත්තම වෘක්ෂරාජයා ගැන ඔහොම

| | |
|---|---|
| | කතා කරන්ට එපා. ආයුබොවන්ඩ... |
| සභාපතිඃ | නෑ... නෑ... මම කතා කරන්නෙ නෑ... මම කතාකරන්නෙ නෑ... අපි ගහක් ගැන කතා කෙරුවත් මිනිස්සු හිතන්නෙ වෙන දෙයක්. (තමාටම) අනික නුග ලී මොනවට ගන්ටද මට?... ගුරුන්නාන්සෙ! මම මේ තකහනියක් ම රාත්‍රියෙ ගෙට ගොඩ වුණේ වැදගත් රාජකාරියකට... මට ඔත්තුවක් ලැබිලා තියෙනවා මේ රංගසභාවෙ ඉන්නවයි කියලා... මේ... |
| | (ගෙතුළින් හේතුගේ කටහඬ ඇසෙයි.) |
| රංබරණාඃ | අනේ සභාපති මහත්තයෝ... පොඩි එකා හීනෙං බය වෙලා ද කොහෙද? ළඟ නො හිටියොත් එහෙම ම යි. වාඩි වෙලා ඉන්ට... |
| | (රංබරණා ගෙතුළට දිව යයි. සභාපති වාඩි වී සිටිත් ම ගුණවංශ පිවිසෙයි.) |
| සභාපතිඃ | මුන්නැහෙ? |
| ගුණවංශඃ | (මඳ සැකයෙන් යුතුව) මම මේ ගුරුන්නාන්සෙ හම්බු වෙන්ට කියල. |
| සභාපතිඃ | මේ පළාතෙ ද? |
| ගුණවංශඃ | මම දකුණෙ |
| සභාපතිඃ | අපිත් දකුණෙ... |
| | (මඳ නිහඬතාවක්) |
| | මම තමයි මේ කොට්ඨාසෙ සභාපති... මේ ඊ? |
| ගුණවංශඃ | හුඟ දවසක් වෙනව ගුරුන්නාන්සෙ මට පණිවිඩයක් එවලා. බෙර ගෙඩියක් දෙකක් හදා ගන්ට ඕනෑ කියල. අපේ ගම් පළාතෙ තියෙනවනෙ ඇහැල... ගංසූරිය... කොහොඹ කොට... |
| සභාපතිඃ | අප්පච්චියේ ඔච්චර දුර යන්ට ඕනෑයැ මේ පුංචි බෙරේකට? |
| ගුණවංශඃ | බෙරේ පුංචි වුණාට වැඩේ ලොකුයි සභාපති මහත්තයෝ. ගුරුන්නාන්සෙත් බොහොම අමාරුවෙන් නෙ මේ වැඩ ටික කර ගෙන යන්නෙ. අවුරුදු දහයකට ඉස්සර ගැටවැල් ලණුවක් සත විසි පහ යි. අද රුපියල් හැත්තෑපහ යි. හංකඩ කැල්ලක් රුපියල් සීය යි. |
| සභාපතිඃ | හංවල ගණකම ඈ...? |
| ගුණවංශඃ | ඒ විතරක් නෙවී. මුව හං වඳුරු හං හොයන්ට ඕනෑ. කොහොම හරි අමාරුවෙන් හොයා ගත්තයි කියමුකො. කැලේ ඉඳල ගෙනෙද්දී පොලිසියට එහෙම අහු වුණොත් හමයි කොටෙයි දෙක ම නෑ. |
| සභාපතිඃ | දැං තියෙනවනෙ ඉතිං අපි ගෙන්නලා හොඳ ඉම්පෝර්ටඩ් ප්ලාස්ටික් ලණු! |
| ගුණවංශඃ | ඒවා හොඳයි නාහෙට දාන්ට... (බෙරයට තට්ටු කර) බෙරේ නියම නාදෙ ගන්ට නම්, නියම හම් නියම කොටේ අහු වෙන්ට ඕනෑ. නැත්තං සද්දෙ බැල් බැල්. අපි ඉතිං මේ වගෙ තැන්වලට උදව් කරන්ට එපා යැ. |
| සභාපතිඃ | නැතුව නැතුව... කන්ද උඩරටෙයි කිය කියා හිටියට අපේ උදව්ව නැතිව බෑ. ඇත්ත ම කියනව නං අපිත් දෙනවා ආධාර ඔය කලායතනවලට. ඒ වුණාට මේ කලායතනවල තියෙන්නෙ පුදුම මැජික්, පැමිණීම විසිහත යි. පැමිණීමේ පොතේ විසිහතරදාස් හාරසීය දෙක යි නම්. ඉතින් දෙන ආධාරෙත් අන්තිමේ අනාථාධාරෙ! |
| ගුණවංශඃ | හුඟ කලායතන එහෙම වුණාට මෙතන නම් එහෙම තැනක් වෙන්ට බෑ... |

සභාපතිඃ විකාර! අපි ඔහෙලා දකුණෙ වුණාට අපෙ කනිනුත් රිංගනව මේ ගොල්ල. මං සුදු මහත්තයෙකුත් එක්ක එකතු වෙලා සැලසුම්කරලා තියෙනවා ෂෝක් වැඩ පිළිවෙළක්. අලුත් ම සම්ප්‍රදායක් අද හෙට ම බිහිකරන්ට.

ගුණවංශඃ (වික්ෂිප්ත වෙමින්) අලුත් ම සම්ප්‍රදායක්!

සභාපතිඃ ඔව්!

ගුණවංශඃ අද හෙට ම!

සභාපතිඃ ඔව්!

ගුණවංශඃ සමා වෙන්ට... පැෂන් එන එන තාලෙට ඇඳුම් මාරු කරනවා වගේ කාලෙන් කාලෙට පුළුවන් ද සභාපති මහත්තයෝ සම්ප්‍රදාය වෙනස් කරන්ට?

සභාපතිඃ කවුද බෑ කියන්නේ? නෑ බෑ වචන මගෙ ළඟ නෑ.

ගුණවංශඃ නෑ?

සභාපතිඃ නෑ

ගුණවංශඃ එහෙනං ඔය නෑ කිව්වෙ?

සභාපතිඃ හදිස්සියකට ගන්ට එකක් දෙකක් තියෙනවා...? දැං බලන්ට මුළු ඉතිහාසෙ පුරා ම වෙනස්කම් කරපු නිසා තමයි අපි අද මේ තරං සෞභාග්‍යයෙන් ඉන්නෙ. සම්ප්‍රදාය අන්න ඒ වගේ වෙනස් කරන්ට ඕනෑ.

ගුණවංශඃ මේ කාලෙ විද්‍යාවෙ දියුණුවෙන් සකස් වෙච්චි සංස්කෘතියක ජීවත් වුණාට ගුරුන්නාන්සෙගෙ මුල් තියෙන්නෙ ප්‍රවේණි වැඩවසම් කාලෙ. ඉතිං වෙනස්කම් කරන්ට ඕනෑ බුද්ධිමත්ව හෙමින්.

සභාපතිඃ මේ කාලෙ හෙමින් ගියොත් පරාදයි. දැං බලන්ට අපේ මනුස්ස ශිෂ්ටාචාරෙ. ඉස්සරෝම ගල්යුගේ. ගල එපා වුණා ම එඬේර යුගය. එතැනින් ගොවිතැන. අන්තිමේ කාර්මික යුගය. (රහසින් මෙන්) තව අවුරුදු ගණනාවකින් උපදිනවලු කොම්පියුටර් යුගය. රොබට්වරුන්ගෙ. ඉතිං මේ දියුණුව ලැබුණෙ කා නිසා ද? වෙනස් වීම්වලට හැඩ ගැහුණු නිසා.

ගුණවංශඃ දැං ඔය කවුරු දියුණු වෙච්ච කතාව ද සභාපති මහත්තයා කියන්නෙ?

සභාපතිඃ අපි! (හදිසියේ සිහිපත් වී) නෑ...මේ... අපි ඔහෙලා!

ගුණවංශඃ අපේ අත්තා මුත්තා ගොයිතැං බතක් කරගෙන, කොයිතරම් සරල ජීවිතයක් ද ගත කළේ. ඒ විතරක් ද? සිල්ප සාත්තරේ හදාරනව. සම්භාව්‍ය කලා කෘති, සාහිත්‍ය කෘති නිර්මාණය කරන්ට වෙලාව ඉතුරු කර ගත්තෙ නැද්ද? අද කෝ ඒ විවේකය? එදා ඉඳල මේ කාර්මික යුගයට එනකල් ඔය කියන දියුණුව වුණා නම්, අපි හැමෝටම තියෙන්ට එපා යැ ඒ වගේ සිය ගුණයක විවේකයක්. නිස්කලංකයක්. හරියට නිකං බොත්තම එබුවම ඔක්කොම කෙරෙනව වගේ.

සභාපතිඃ කවුද නෑ කියන්නෙ? දැං බලන්ට මගෙ කාරෙක. බොත්තමක් ඔබපු ගමන් දොර ඇරෙනව. තව එකක් එබුවම ස්ටාර්ට් වෙනවා. අනික් බොත්තමට මෙන්න ඉගිලෙනව.

ගුණවංශඃ බොත්තමක් තියා කාසයක් මහගන්න නූල් පොටක් නෑ හුඟ දෙනෙකුට. සේරමලා වලිග ගිනි ගත්තු හනුමලා වගේ දුවනව, උදේ හිට රෑ වෙනකල් ජීවිතේ කරවන්ට. ඒත් අනිතිමට දොඩං ගොඩ බදා ගත්තා වගේ ඉතුරු වෙන පිච්චියකුත් නෑ.

සභාපති: අන්න ඔය සමාජ අසාධාරණය, අසමතුලිතතාව, අසමජ්ජාති බව නැති කරන්ට තමයි, මම මේ රංග සභාවෙන් පටන් ගන්ට යන්නෙ, අලුත් ම සම්ප්‍රදායක්. බලන්ට මේක ක්‍රියාත්මක කළා ම දොඩං ගෙඩි කීයක් අතේ ඉතුරු වේවි ද කියල.

(රංබරණා පැමිණෙයි)

රංබරණා: ආ...! මේ ළමයත්.

(තමා අඳුන්වා නො දෙන ලෙසට ගුණවංශ ඉඟි කරයි.)

සභාපති: ළමයා නිදා ගත්ත ද?

රංබරණා: ඔව්... ඒ ළමයත් නිදා ගත්තා.

සභාපති: ගුරුන්නාන්සේ මගෙ වෙලාව පැන්නා. මම වෙන දවසක ගොඩවෙන්නං.

(පිට වී යාමට සූදානම් වෙයි.)

රංබරණා: සභාපති මහත්තයා මොනවත් කනව ද?

සභාපති: න්...නෑ... මම මේ කැමකට යන ගමන්. ගිහින් එන්නං හොඳේ.

(සභාපති පිටව යයි.)

ගුණවංශ: මිනිහට බඩගිනි නැතිව ඇති. මෙච්චර වෙලා ම සම්ප්‍රදාය කෑවා.

(අඳුර ගලයි)

## අත්දැකීම් හා නාට්‍ය පිටපත් රචනය

-ආචාර්ය ජයලත් මනෝරත්න-

නාට්‍යයක පෙළ හෙවත් පිටපත් රචනය වෙනත් සාහිත්‍ය නිර්මාණ මෙන් ම ලේඛන කාර්යයකි. එහෙත් වෙනත් රචනා මෙන් නාට්‍ය, පෙළ ලිවීමෙන් පමණක් නතර නො වීම විශේෂ ලක්ෂණයකි. අත්දැකීමක් කලාත්මකව, වචන, වාක්‍ය, සංවාද, පද්‍ය ඇසුරෙන් කවිය, කෙටිකතාව, නවකතාව මාර්ගයෙන් පාඨකයාට කෙළින් ම පැවසිය හැකි වුවත් නාට්‍යය රචකයාට හුදෙක් භාෂාව මාර්ගයෙන් පමණක් රස නිපැයීමට ඉඩක් නො ලැබේ. එයින් පූර්ණ රසයක් නො ලැබෙන බැවිනි.

නිතර ශ්‍රවණය වන නාට්‍යය හා රංග කලාව යන වචන දෙක ඇසුරෙන් මෙය පැහැදිලි කළ හැකි ය. නාට්‍යය යනු පෙළ රචනා කිරීම වන අතර, රංග කලාව යනු එම පෙළ ඇසුරු කර ගනිමින් වේදිකාව මත ගොඩ නැගෙන කලාත්මක ප්‍රයත්නය යි. නාට්‍ය රචකයා ලියන්නේ වාර්තාවක් හෝ යම් සංසිද්ධියක් ගැන තොරතුරක් හෝ නො වේ. සජීවී නළු නිළියන්ගේ මුවට නංවා අර්ථය උද්දීපනය කොට පළ කරවන, සංවාද හෝ කව් ගී රචනා මෙන් ම යම් නාටකීය අවස්ථාවක් ගොඩ නංවා ගැනීමට උපකාරී වන දර්ශන, ජවනිකා අංක ආදිය හා බැඳුණු රංගෝචිත කතා වස්තුවකි.

“නාට්‍යය වූ කලි කෙනෙකුගේ සිතෙහි පහළ වන නිර්මාණාත්මක ප්‍රපංචයකි.” යනුවෙන් මහාචාර්ය ඇලඩයිස් නිකොල් පවසයි. එය වචන ඔස්සේ සංවාදයට පෙරළී වේදිකාව මත ජීවය ලබයි. මෙහි වචන යනු එකකි. සංවාද යනු තවත් එකකි. සියලු ම වචන සංවාදවලට නො ගැළපේ. ඒ නිසා ‘නාට්‍යෝචිත භාෂාව’ යන්න අප සොයා යා යුතු ය. විශිෂ්ට ගණයේ නාට්‍ය රචනයක අඩංගු වචන, අඩු හෝ වැඩි හෝ නැත. එක ද වචනයක්වත්

ඉවත් කළ නො හැකිවා සේ ම අලුතෙන් එකතු කළ නො හැකි ය. සුගතපාල ද සිල්වා නාට්‍යවේදියා "නාට්‍ය රචකයා වචන භාවිත කළ යුත්තේ මසුරකු ලෙස ය." යනුවෙන් ප්‍රකාශ කර ඇත්තේ එබැවිනි. නාට්‍යය යනු "වෘත්තාන්තමය වශයෙන් කතාවක් කීම හෝ කාර්යයන් ඔස්සේ වස්තුවක් විකාශය කිරීම" යනුවෙන් ද සුගතපාල ද සිල්වා විසින් විස්තර කර ඇත. නාට්‍යයක් රචනා කරන්නේ නිවී සැනසිල්ලේ තමාට ම කියවා ගෙන රහසේ රස විඳීමට නො වේ. සංවාද, ගීත, කවි උච්චස්වරයෙන් අර්ථාන්විතව ස්වර හා තාලානුකූලව බොහෝ දෙනාට ශ්‍රවණය කිරීමට හැකි වන ලෙස දෙඩීමට හා ගැයීමට යි.

ගැඹුරින් විමසන විට නාට්‍ය රචනය සාහිත්‍යමය ක්‍රියාවලියක් වුවත් නාට්‍ය රචකයා සාහිත්‍යකරුවකු මෙන් ම නාට්‍යකරුවෙක් ද වේ. ඔහු පිටපත රචනා කරන්නේ කියවීමට පමණක් නො ව රඟපෑමට ද සමග ය. එය මේසය මත තබා ලියූව ද කරලිය මත ප්‍රාසංගිකව සජීවීව මැවීමටත් හැකියාව තිබිය යුතු ය. 'නාට්‍යය මුලින් ම රංග ගත වන්නේ රචකයාගේ මනස් කරලියේ ය' යන කියමන ගොඩ නැගී ඇත්තේ ඒ නිසා ය.

නාට්‍යයක් රචනා කිරීමට අත්දැකීමක් පාදක විය යුතු ය. එය තම අත්දැකීමක් හෝ උපකල්පනය කරනු ලැබූ අත්දැකීමක් විය යුතු ය. ගොඩනැගිල්ලක් තැනීමට වාස්තු විද්‍යාඥයකු උපදෙස් දෙන්නේ ගෘහ නිර්මාණ ශිල්පියා විසින් නිර්මාණය කරනු ලැබූ ගෘහ නිර්මාණ සැලසුමට අනුව ය. එලෙස නාට්‍ය අධ්‍යක්ෂවරයා නාට්‍යය නිෂ්පාදනය කිරීමට උපයෝගි කර ගන්නේ රචකයා විධිමත්ව පිළියෙල කළ නාට්‍ය පිටපත යි.

නාට්‍යයේ පෙළට පාදක වන්නේ යම් කතා පුවතකි. සංස්කෘත නාට්‍යයේ දී ඉතිවෘත්තය ලෙස හඳුන්වා ඇත්තේ මේ කතා පුවත යි. (ඉති - මෙසේ, වෘත්ත - සිදු විය) භරතමුනි පඬිවරයා ද නාට්‍යයේ ශරීරය ඉතිවෘත්තය ලෙස සඳහන් කරයි. ඉතිවෘත්තය ඉතිහාස පුවතක්, ජනශ්‍රුතියක්, ජනප්‍රවාදයක්, පුරාණෝක්තියක්, සමකාලීන සමාජ අත්දැකීමක් හෝ විය හැකි ය. නිදසුන් ලෙස මහාචාර්ය එදිරිවීර සරච්චන්ද්‍රයන්ගේ නාට්‍ය කීපයක් විමසා බලන්න. **මනමේ, වෙස්සන්තර, මහාසාර, බව කඩතුරාව, ලෝමහංස, කදා වළලු, පබාවතී** වැනි නාට්‍ය ජාතක කතා ඇසුරිනුත්, **රත්තරං, එලොව ගිහිං මෙලොව ආවා, වෙල්ලවැහුං** වැනි නාට්‍ය ජන කතා ඇසුරිනුත්, **සිංහබාහු නාට්‍යය** වංශ කථාගත ප්‍රවාද ඇසුරිනුත් නිර්මාණය කර ඇත. **කිරිමුට්ටිය ගඟේ ගියා, වටපුළුවේ ගෙවල් බිඳලා** වැනි නාට්‍ය සමකාලීන සමාජ අත්දැකීම් පාදක කර ගෙන ඇති අතර **කපුවා කපෝති, මඟුල් ප්‍රස්තාව** වැනි නාට්‍ය විදේශ කෘති ඇසුරෙන් ද නිර්මාණය කර ඇත.

තලමල පිපිලා නාට්‍යයට පාදක වී ඇත්තේ අපගේ සමකාලීන සමාජ අත්දැකීමකි. මා ඉපදී ළමා කාලයේ වාසය කළේත් පාසල් ගියේත් කන්ද උඩරට පිටිසර ගම්මානයක ය. මා පුංචි කාලයේ ගමේ රඟ දක්වන ලද සොකරි, කිඳුරු ගැමි නාටකත් ඒවායෙහි රඟ පෑ ගැමියනුත් ගමේ විහාරයේ තේවාව කළ ගුණයා, රංබරණා, සේදරමා ආදි වැඩිහිටියනුත් පමණක් නො ව ගම ද විශාල වෙනසකට ගොදුරු වී තිබුණු බව විශ්වවිද්‍යාල ජීවිතය හා රැකියා ජීවිතය නිම කර ආපසු ගමට ගිය මා ලැබූ එක්තරා අත්දැකීමකි.

විශේෂයෙන්ම කලාන්තරයක් මුළුල්ලේ පරම්පරානුගතව ශේෂ වී තිබුණු සිංහල සංස්කෘතික දායාද නවීකරණය, බටහිරීකරණය ඉදිරියේ විශාල වෙනස් වීම්වලට භාජනය වන ආකාරය මේ නාට්‍යයට පාදක වූ තේමාව යි. ඇස් පනාපිට දක්නට තිබුණු, පුළුල් වපසරියක විහිදුණු මෙම බේදවාචකය ඇසුරෙන් එක් ගැමි පවුලක් කේන්ද්‍ර කොට ගෙන චරිත කීපයක්

ගොනු කර ගනිමින්, නාට්‍යෝචිත සිදුවීම් පෙළ ගස්වමින්, සංකේතාත්මකව නාට්‍ය රචනය නිර්මාණය කර ගැනීමට හැකි විය.

රංබරණා ගුරුන්නාන්සේ අපගේ පාරම්පරික චින්තනයත්, බාල බංඩාර දෙවැනි පරපුරේ නවීකරණයත් ඔකනල් බටහිරකරණයත් ගුණවංශ රැඩිකල් වාමාංශිකයත් සභාපති අධිපති දේශපාලන ව්‍යූහයත් මහේෂිකා ජනප්‍රිය සංස්කෘතියත්, හේතු තම අක්කාගේ සංවේදනය වටහා ගත්තා වූ තුන්වැනි පරපුරත් ආදි වශයෙන් මෙහි චරිත සංකේතාත්මක ලෙස ගොඩ නැඟීමට හැකි විය.

නාට්‍ය පිටපතක් රචනා කිරීමේ දී පහත දැක්වෙන ලක්ෂණ අන්තර්ගත විය යුතු ය.

(10 ශ්‍රේණියේ පෙළ පොතෙහි 14 පාඩමෙහි නාට්‍ය පිටපත් රචනය කොටස ද උපකාරී කර ගන්න.)

- නාට්‍ය පිටපතට සුදුසු තේමාව
- තේමාව ඉදිරිපත් කිරීමට සුදුසු කතා වස්තුව
- පාඨකයාට/ප්‍රේක්ෂකයාට දෙන පණිවිඩය/ජීවන දෘෂ්ටිය/අරමුණ
- අරමුණ කරා යෑමට සිද්ධි, පෙළ නිර්මාණය
- නාට්‍යයේ කාලයට අනුරූප කතා වින්‍යාසය
- උක්ත ශෛලියක් (ශෛලිගත/ස්වාභාවික)
- නාට්‍යයේ සන්දර්භයට (ආරම්භය - විකාශය - උච්ච අවස්ථාව - නිරාකරණය) අනුව
- ජවනිකා අංක
- එහි නිරූපිත චරිත ගණන
- කතා වස්තුවෙහි නාට්‍යයට උචිත අවස්ථා හඳුනා ගැනීම
- ශෛලිගත නාට්‍ය පෙළෙහි ගැටුම් අවස්ථා යොදා ගැනීම
- චරිත හා ගැටුම්වලට අදාළ වාග් විලාසය හා සංවාද
- රංග විධාන යොදා ගැනීම
- නාට්‍යයේ නිමාව (සුඛාන්ත/දුඃඛාන්ත)

## අවබෝධය

1. **පෙර දැනුම සහ මෙම පාඩම ඇසුරින් අසා ඇති ප්‍රශ්නවලට කෙටි පිළිතුරු ලියන්න.**

   i. නාට්‍ය කලාව සාමූහික කලා මාධ්‍යයකි. ඊට හේතු දක්වන්න.

   ii. නාට්‍යය සජීවී කලා මාධ්‍යයක් වීමට හේතු 3ක් දක්වන්න.

   iii. නාට්‍යෝචිත අවස්ථා යනු මොනවා ද?

   iv. 'තලමල පිපිලා' නාට්‍යයට පාදක කර ගෙන ඇති අත්දැකීම හා එහි තේමාව කුමක් ද?

   v. i. පාඩමේ ඇතුළත් කොටසෙහි සඳහන් වන චරිත නම් කරන්න.

   ii. ඒ එක් එක් චරිතයෙන් සංකේතවත් කර ඇත්තේ මොනවා දැයි වෙන් වෙන්ව දක්වන්න.


නොමිලේ බෙදා හැරීම සඳහා ය.

## ලිඛිත අභ්‍යාස

1. **සුදුසු පරිදි යෙදුම් තෝරා හිස්තැන් සම්පූර්ණ කරනන.**

   i. නාට්‍යයක් නරඹා රස විඳින්නා ............................ ලෙස හැඳින්වේ.
   ii. යම් ක්‍රියාවක් හෝ අවස්ථාවක් හෝ ............................... කර දැක්වීම නාට්‍යය නම් වේ.
   iii.නාට්‍ය නිර්මාණයක මූලික කාර්යය ............................යි
   iv.නාට්‍යයක සාර්ථකත්වය උදෙසා .................................. උපකාරී වේ.
   v. සිංහබාහු නාට්‍යය .................................. ඇසුරින් නිර්මාණය වී ඇත.
   vi.තලමල පිපිලා ................................ නාට්‍ය ශෛලියෙන් නිර්මාණය වූවකි.
   (අභිනය, පෙළ රචනය, නාට්‍යෝචිත භාෂාවක්, ප්‍රේක්ෂකයා, ස්වභාවික, වංශකතාවක්, අනුකරණය, පාඨකයා)

2. **පහත සඳහන් වචන යොදා අර්ථවත් වාක්‍යය බැගින් ලියන්න.**

   i. පාඨකයා
   ii. ශිල්පීය ක්‍රම
   iii. පරිකල්පනය
   iv. සම්භාව්‍ය
   v. සාම්ප්‍රදාය

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **තලමල පිපිලා නාට්‍ය පිටපත කියවන්න.**
2. **ඔබ දන්නා සිංහල නාට්‍ය පහක නම් ලියන්න. ඒවායෙහි පාදක කර ගෙන ඇති අත්දැකීම් හා ශෛලීන් කවරේ දැයි දක්වන්න.**
3. **පහත දී ඇති උපමා කතාව උපයෝගි කර ගෙන කෙටි නාට්‍ය පිටපතක් නිර්මාණය කරන්න.**

   පාසල් ගිය දරුවෙක් දවසක් තම පන්තියේ යහළුවකුගේ පොතක් සොරකම් කර ගෙන ගෙදර ගියා. ඔහුගේ මව එය දැක සතුටුව පුතාට ප්‍රශංසා කළා. මේ නිසා ඔහු නිරතුරුව මිතුරන්ගේ බඩු සොරකම් කිරීම දිගට ම කර ගෙන ගියා. තරුණයෙකු වූ පසු ඔහු අසල්වැසියන්ගේ විවිධ දේ සොරකම් කරන්නට වුණා. ඒ එකකටවත් මව විරුද්ධ වුණේ නැහැ. දවසක් ලොකු සොරකමකට ගිය විට ඔහු අතින් මිනිසෙකු මිය ගියා. මේ නිසා ඔහුට මරණීය දණ්ඩනය නියම වුණා. දිනක් මව තම පුතා බැලීමට ගියා එවිට මවට ළං වුණු පුතා මවගේ කන සපා කෑවා. ඒ නපුරු ක්‍රියාවට මව දොස් පැවරුවා. එවිට තරුණයා "මම මුලින් ම පොත සොරකම් කර ගෙන ආ වේලාවේ මට දඬුවම් කළා නම් අද මට එල්ලුම් ගහට යන්න වෙන්නේ නෑ' කියා මවට දෝෂාරෝපණය කළා.

4. **ඔබ කැමති ජන කතා, ජාතක කතා හෝ වෙනත් අත්දැකීම් ඇසුරෙන් නාට්‍ය පිටපත් රචනා කරන්න.**

# සාම්ප්‍රදායික යෙදුම්

ඕනෑ ම කතාවක් සතුව ඊට උරුම වූ භාෂා සම්ප්‍රදායක් පවතී. එම භාෂාව නියෝජනය කරන සමාජය තුළ පවත්නා ජීවන වෘත්තීන්, සිරිත් විරිත්, ඇදහීම්, සිතුම් පැතුම්, ආකල්ප ආදිය මත භාෂා ව්‍යවහාර හෙවත් සාම්ප්‍රදායික යෙදුම් ගොඩ නැගේ. සිංහල භාෂාවේ භාවිත මෙම ඇතැම් සාම්ප්‍රදායික යෙදුම්වලට වසර දහසකට වඩා ඉතිහාසයක් ඇත. මතුපිට අර්ථය ඉක්මවා යන අමුතු ව්‍යවහාරයක් මේ යෙදුම්වල ඇත.
ව්‍යවහාරයේ දී මෙන් ම ලේඛනයේ දී ද පළ කළ යුතු අදහස ඉතා රසවත් වූ හා සිත් ගන්නා ලෙස ඉදිරිපත් කිරීමේ හැකියාවක් මේ යෙදුම් නිසා ඇති වේ.

මේ සම්ප්‍රදායික යෙදුම් වර්ග කීපයකි.

1. ප්‍රස්තාව පිරුළු
2. රූඪී
3. යුගල පද

## ප්‍රස්තාව පිරුළු

'අවස්ථාවට උචිත අයුරින් යොදන කියමන' යන අරුතින් ප්‍රස්තාව පිරුළු නම් වේ. සිංහල ශබ්දකෝෂය පිරුළු හඳුන්වන්නේ 'තැනට ගැළපෙන කියමනකි, ආදර්ශවත් කීමකි, ආප්තෝපදේශයකි.' යනුවෙනි.
නාට්‍ය කොටසෙන් උපුටා ගත් පහත යෙදුම් කියවන්න.

"එදා ඉඳලා මේ කාර්මික යුගයට එනකල් ඔය කියන දියුණුව වුණා නම් අපි හැමෝට ම තියෙන්න එපා යැ ඒවාගෙ සිය ගුණයක විවේකයක්, නිස්කලංකයක් හරියට නිකං **බොත්තම එබුවම ඔක්කොම කෙරෙනව වගේ.**

බොත්තමක් තියා කාසයක් මහ ගන්ට නූල් පටක් නෑ, හුග දෙනෙකුට. සේරමලා **වලිගෙ ගිනි ගත්තු හනුමලා** වගේ දුවනව උදේ හිට රෑවෙනකල් ජීවිතේ ජීවත් කරවන්ට.

ඒත් අන්තිමට **දොඩං ගොඩ බදා ගත්ත** වගේ ඉතිරි වෙන පිච්චියකුත් නෑ.

පළමු පාඨයෙහි කියවෙන අරුත් විමසා බලන්න.

විද්‍යාත්මක, තාක්ෂණික වශයෙන් ලෝකය කොතෙක් දියුණු වූවත් මිනිසාට විවේකය අඩු වී ඇති බව තහවුරු කිරීමට රචකයා එම පිරුළ අවස්ථාවට උචිත ලෙස යොදාගෙන ඇත. දෙවන පාඨයෙහි ඉතා දැඩි ආර්ථික සටනක යෙදෙන්නට මිනිසාට සිදු වී ඇති අයුරු දැක්වීමට **'වලිගෙ ගිනි ගත්තු හනුමලා වගේ'** යන පිරුළ උපකාර කර ගෙන ඇත.

කෙතෙක් වෙහෙස වුව ද අවසානයේ කිසිදු ප්‍රතිඵලයක් අත් නොවුණ බව පැවසීමට **'දොඩම් ගොඩ බදා ගත්ත වගේ'** යන පිරුළ දක්වයි.

යම් කියමනක අරුත ඉතා හොඳින් පැහැදිලි කොට ප්‍රාණවත් ලෙස ඉදිරිපත් කළ හැකි බව ඉහත පාඨවලින් තහවුරු වේ.

ප්‍රස්තාව පිරුළුවල දී, ඉතිහාස ගත සිදුවීමක්, ජන කතාවක්, ජාතක කතාවක්, පුරාවෘත්තයක්, පුද්ගල චරිතයක් සම්බන්ධ සිද්ධියක් ආදි වශයෙන් උපකාරි විය හැකි ය. එමෙන් ම ප්‍රස්තාව පිරුළු තුළ සාමාන්‍ය ප්‍රකාශයක්, උපදේශයක් හෝ උපමාවක් වශයෙන් ද ව්‍යවහාර වනු දක්නට ලැබේ. පිරුළ, සැකසී ඇති ස්වභාවය අනුව ද විවිධ වේ. සමානවාචී ප්‍රකාශනමය, ප්‍රශ්නමය, අවවාදාත්මක, විධානමය, රිද්මානුකූල ආදි වශයෙන් විවිධ ආකෘති ඒ තුළ හඳුනා ගත හැකි ය.

| | |
|---|---|
| අන්දරේ සිනී කෑව වගේ | උපක්‍රමශිලීව තම අදහස ඉටුකර ගැනීම |
| අබරා සිල් ගත්ත වගේ | අනවබෝධයෙන් යමක් කිරීම |
| පරංගියා කෝට්ටේ ගියා වගේ | කෙටි මගකින් යා හැකි ව තිබිය දී දුර මගකින් යාම |
| කලුවා මාරපන් ගියා වගේ | අරමුණකින් තොරව වැඩක් කිරීමේ නිෂ්ඵල බව |
| ඉබ්බන්ගෙන් පිහාටු ඉල්ලුව වගේ | ලබා ගත නො හැකි දෙයක් වෙනුවෙන් මෙහෙයවීම |
| අත දීල දත තියවනව වගේ | උදව්වක් කර යමක් බලාපොරොත්තු වීම |
| වක්කඩේ හකුරු හැංගුව වගේ | සුදුසු ආවරණයක් නැති වීම |
| ගුරුන්ටත් අකුරු වරදිනවලු | කා අතිනුත් වැරදි සිදු වන බව |
| එළිපත්ත උඩ ඉන්න බළල වගේ | ස්ථිර තීරණයක් නැති බව |
| ඔංචිල්ලාව එහාට ගියත් මෙහාට එනවලු | ඕනෑ ම ක්‍රියාවකට යම් ප්‍රතික්‍රියාවක් ද ඇති බව |

## රූඪී

යම් යෙදුමකට ඇතුළත් වචනවල අර්ථය ඉක්මවා යන වෙනත් අර්ථයක් ප්‍රකාශ වේ නම් එය රූඪියක් ලෙස හැඳින්වේ. අර්ථය ඉඟියකින් ගත යුතු නිසා 'ඉඟි වැකි' ලෙස ද ඒවා හැඳින්වේ. මේවා ඉතා කෙටි යෙදුම් විශේෂයකි. පවසන දෙය ඉතා රසවත්ව හා අවධානය ඇති වන ලෙස කීමටත්, ලිවීමටත් රූඪී නිසා හැකියාව ලැබේ.

"අපේ මහප්පොච්චිලා ගහපු අඩව් කරණම්වලට ඒ රටවල ඇත්තො බලං හිටියයි කියන්නේ, **උඩුකුරිඤ්ඤං වෙලාලු**. ඔය මේ කාලෙ එවුං සුද්දෝ පිටු පස්සේ ගියාට"
"මෙයා මේ ත්‍රිපිටකය වනනවා. මෙහේ නො වෙයි...
ඔය ළමයි යවන්න ඕන රට..."
**"ඔය නුගේ කළුවර හෙවණැල්ලෙන් ගුරුන්නාන්සෙගෙ ඇස් අන්ධ වෙලා"**
**"උඩුකුරිඤ්ඤං වෙලා"** යන රූඪියෙන් අපේ මුතුන් මිත්තන් දැක්වූ දක්ෂතා දෙස සුදු ජාතිකයන් විස්මයෙන් යුතුව බැලූ අයුරු කියැවේ.
**"ත්‍රිපිටකය වනනවා"** යන්නෙන් ධර්මයට අනුව සම්ප්‍රදායානුකූල අදහස් සහිතව ජීවත් වන බව කියැවේ. නවීකරණය විය යුතු බව සභාපතිගේ අදහසයි.
**"ඇස් අන්ධ වෙලා"** යන්නෙන් යථාර්ථය යටපත්ව ඇති බව කියැවේ.
මෙලෙස රූඪී භාවිතයෙන්, පවසන අදහස ඉතා රසවත්ව හා සජීවී ලෙස ඉදිරිපත් කළ

හැකි ය.
පහත යෙදුම් කියවන්න.

**දිනන පක්ෂය** බලා **එයට එකතු වීම** අවස්ථාවාදීන්ගේ සිරිත යි.

**දිනන පිළට කොඩිය දීම** අවස්ථාවාදීන්ගේ සිරිත යි.

විභාග ප්‍රතිඵල එනතුරු අක්කා **ඉමහත් බලාපොරොත්තුවෙන්** සිටී.

විභාග ප්‍රතිඵල එනතුරු අක්කා **ඇඟිලි ගනිමින්** සිටී.

දැනුම මිනුම තරගයෙන් ප්‍රථම ස්ථානය දිනා ගත් ශිෂ්‍යයා **ඕනෑ ම පොතක ඇති දෙයක් මතකයෙන් කීමට** දනී.

දැනුම මිනුම තරගයෙන් ප්‍රථම ස්ථානය දිනා ගත් ශිෂ්‍යයා **පොත් ගුල්ලෙකි.**

පළමු වැකියෙන් කියන අදහස දෙවන වැකියෙන් ඉතා කෙටියෙන් රසවත්ව කියා ඇති අයුරු විමසන්න.

එවැනි රූඪී හඳුනා ගන්න.

| | |
|---|---|
| අත දෙනවා | උදවු කරනවා |
| හෙනහුරා ලබලා | නරක කාලයක් උදා වෙලා |
| ලෑල්ලට පෑගුවා | ඉතා වේගයෙන් ගියා |
| සායම ගියා | ලැජ්ජාවට පත් වුණා |
| ගොළුබෙලි ගමන | හෙමින් වැඩ කිරීම |
| දෙහි කපනවා | දොස් පවරනවා |
| කටු අත්තක් | නිතර දබර කරන අයෙක් |
| කොළේ වහනවා | යම් කරුණක් සඟවනවා |
| ඇඟ බේරා ගත්තා | උපායශීලීව මග හරිනවා |
| එක පයින් | සම්පූර්ණ කැමැත්තෙන් |
| මර ඇඳේ දී | අන්තිම අවස්ථාවේ |
| අකුල් හෙළනවා | බාධා කරනවා |

## යුගල පද

පද දෙකක් හෙවත් පද යුගලයක් එකට යෙදීම යුගල පද නම් වේ. අදහසක් පැවසීමේ දී වඩාත් විචිත්‍රවත්ව හා අවධාරණයෙන් ප්‍රකාශ කිරීම සඳහා සිංහල භාෂා සම්ප්‍රදායේ යෙදෙන යෙදුම් විශේෂයක් ලෙස යුගල පද හැඳින්විය හැකි ය.

"ලොකු අත්තා කොහොම ද ඔය තරම් ලස්සනට **කවි සීපද**, වන්නං කියන්ඩ ඉගෙන ගත්තේ."

"කන්ද උඩරට කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ මහ රජ්ජුරුවන්ගෙ දේවින්නාන්සෙට වෙදකම කරල තියෙනව, අපේ මී මුත්තෙක්. ඒවට නම්බු නාම, **ගම් බිම්, පදවි තානාන්තර** ලබල තියෙනව. ඒ විතරක් ද **සිල්ප සාස්තරේ** අඳුරනව.

නාට්‍ය කොටසින් උපුටා ගත් ඉහත ප්‍රකාශවල තද කළු අකුරින් දක්වා ඇති යෙදුම්, යුගල පද ලෙස දැක්විය හැකි ය. ඒවායින් කියමන අර්ථවත් කිරිමට ලැබී ඇති සහාය විමසා බලන්න.

යුගල පද සෑදී ඇති විධි කීපයකි.

### සමානාර්ථ පද යුගලයක් යෙදීම

මිල මුදල්    සමිති සමාගම්    නැණ නුවණ

වැහි වරුසා    දුගී දුප්පත්    පදවි තානාන්තර

බණ දහම්    වෙහෙර විහාර    ශිල්ප සාස්තරේ

යාන වාහන    කෙළි සෙල්ලම්    රැකී රක්ෂා

### විරුද්ධාර්ථ පද යුගලයක් යෙදීම

දුක සැප    උගත් නූගත්    ගුණ දොස්

හොඳ නරක    ඇති නැති    එදා මෙදා

ඈත මෑත    බාල මහලු    එතෙර මෙතෙර

පින් පව්    අඩු වැඩි    අග මුල

### එක් පදයක අර්ථ සහිත අනෙක් පදයේ අර්ථ රහිත පද යුගලයක් යෙදීම

බඩු මුට්ටු    මුදල් හදල්    උදව් පදව්

කුලී මලී    පඩි නඩි    තරහ මරහ

ගමන් බිමන්    බාර හාර    ඉඩම් කඩම්

ළමයි බමයි    කුල මල    තොවිල් පවිල්

### අර්ථ රහිත පද යුගලයක් යෙදීම (එහෙත් එයින් යම් අර්ථයක් ඉස්මතු වේ)

ලට පට    තක්කු මුක්කු    දනි පනි

ජර මර    ඕප දූප    තොර තෝංචි

ආන පාන    අනං මනං    අඩුම කුඩුම

වං හුං    ලවක් දෙවක්    ලට්ට ලොට්ට

### අර්ථය අතින් තරමක් සමීප පද යුගලයක් යෙදීම

ඇට කටු    පොත පත    ළඟ පාත

වතු පිටි    හැළි වළං    කයි කතන්දර

ගේ දොර    නිතී රීති    කොට්ට මෙට්ට

දුගී මගී    ලියුම් කියුම්    හොර බොරු

### එකිනෙකට අසමාන පූර්ව ක්‍රියා පද යුගලයක් යෙදීම

සිතා බලා    ලියා කියා    නටා ගයා

දුව පැන    හදා වඩා    උයා පියා

බලා කියා    කර කියා    ගයා වයා

කවා පොවා    තළා පෙළා    සොයා බලා

## අවබෝධය

1. I කොටසේ ඇති ප්‍රස්තාව පිරුළට වඩාත් ගැළපෙන යෙදුම II කොටසින් තෝරා ලියන්න.

I කොටස

i. හිඟන්නාගේ පාත්තරේ හෙනහුරා වැටුණා වගේ
ii. අහසට ඉණිමං බඳිනවා වගේ
iii. ලූලා නැති වළට කණයා පණ්ඩිතයා
iv. නියර මිටි තැනින් වතුර බහිනව වගේ
v. ගඟෙන් වතුර බී මුහුදට ආවැඩීම

II කොටස

i. ප්‍රධානියා නැති විට අවශේෂ පුද්ගලයන් ප්‍රධාන වන බව
ii. වැරැද්දේ වගකීම දුබලයාට පැවරීම
iii. කරදරයට පත් වී සිටින විට තවත් කරදරයක් වීම
iv. උපකාර කළ පුද්ගලයා අමතක කර බලවතුන් වර්ණනා කිරීම
v. නිෂ්ඵල ක්‍රියාවක් කරන බව

2. හිස්තැනට යෝග්‍ය පරිදි ගැළපෙන යෙදුම් යොදා පිරුළු සම්පූර්ණ කරන්න.

i. යන යකා .................................... බිඳ ගෙන යනවලු
ii. දී කිරට ....................................... සාක්කිලු
iii. උණු හින්ද බොන්නත් බෑ ................................... අහක දාන්නත් බෑ
iv. බල්ලන්ට .........................................දුන්න වගේ
v. ................................. ඇත්නම් කොහොම බඳින්න බැරි ද

3. පහත සඳහන් කියුම්වලට ගැළපෙන ප්‍රස්තාව පිරුළු ලියන්න.

i. සැනසිලි පතා කරන දෙයින් පෙර තිබුණාටත් වඩා කරදර පැමිණීම.
ii. තමා වැරදි කරමින් අනුන්ට දැනමුතුකම් දීම
iii. නරක ඇසුර තිබුණත් යහපත් පුද්ගලයා අයහපත් අයකු බවට පත් නො වේ.
iv. යමකුගේ සැබෑ තත්ත්වය පෙනෙන්නේ ඔහුගේ ක්‍රියා කලාපයෙනි.
v. ජන්මයෙන් ලද දුර්ගුණ ඉවත ලිය නො හැකි ය.

4. I කොටසේ ඇති රූඩිවලට ගැළපෙන අර්ථය සහිත කොටස II තීරුවෙන් තෝරා ලියන්න.

| I කොටස | II කොටස |
|---|---|
| i. කඹ අදිනවා | i. ක්‍රියාත්මක නො කිරීම |
| ii. හමස් පෙට්ටියට දමනවා | ii. රහසින් අනුබල දීම |
| iii. සුදුහුණු ගානවා | iii. රැකියාව අහිමි කිරීම |
| iv. බඩට ගහනවා | iv. එකඟතාවක් නැතිකම |
| v. උල්පන්දන් දෙනවා | v. ඇත්ත වසන් කරනවා |

5. **මුලින් දී ඇති රූඩීයේ අර්ථයට සමාන තවත් රූඩීයක් වරහන තුළ ඇත. එය තෝරා ලියන්න.**

i. සායම ගියා
ii. දිවෙන් දිව ගාගෙන
iii. අන්තිම ඉත්තත් ඇද්දා
iv. තරු විසිවුණා
v. හැටට හැටේ

(අවසාන තුරුම්පුවත් ගැහුවා, මූණ ඇඹුල් වුණා, පණට පණ, ලෑල්ලට පාගලා, එලොව පොල් පෙනුණා)

6. **දී ඇති රූඩී යොදා අර්ථවත් වාක්‍යය බැගින් තනන්න.**

උදාහරණ: විදේශගතව සිට පැමිණි නිමල් දැන් ජීවත් වන්නේ **රජගෙදර පරෙවියා** මෙනි.

i. ගිනි ගෙඩියක්
ii. අතමාරුවක්
iii. සේසත ම
iv. අලගු තියන්නවත් බැරි
v. ඉහේ මලක් පිපුණා

7. **පළමුව දක්වා ඇති යුගල පදයේ අර්ථයට සමීප යුගල පදය ඉදිරියේ ඇති යුගල පදවලින් තෝරා ලියන්න.**

i. අහල පහල - සල්ලි බාගෙ
ii. මුදල් හදල් - පඬුරු පාක්කුඩම්
iii. ලිපි ලේඛන - ළඟ පාත
iv. තෑගි බෝග - චාරිත්‍ර වාරිත්‍ර
v. සිරිත් විරිත් - ලියුම් කියුම්

8. **එක් එක් යුගල පද අයත් වන වර්ගය ඉදිරියෙන් තෝරා ලියන්න. එම යුගල පද යොදා වාක්‍ය නිර්මාණය කරන්න.**

උදාහරණ: සමිති - සමාගම් = සමානාර්ථ; ඔහු සමිති සමාගම් රැසක නිල තල හෙබවී ය.

i. මං මාවත්
ii. තක්කු මුක්කු
iii. ඇති නැති
iv. බේත් හේත්
v. වං හුං
vi. දැන උගත්
vii. සද්ද බද්ද
viii. මැහුම් ගෙතුම්
ix. පින් පව්
x. කර කියා

## ප්‍රායෝගික අභ්‍යාස

1. **පහත දී ඇති පිරුළුවල උත්පත්ති කතා සොයා ලියන්න.**
   i. කලුවා මාරපන් ගියා වගේ
   ii. රාලහාමි බතල කන්න පොල් තේරුවා වගේ
   iii. අන්දරේ සීනි කෑවා වගේ
2. **ප්‍රස්තාව පිරුළු, රූඩී එහි අර්ථ සහිතව ද, එක් එක් වර්ගයට අයත් යුගල පද ද එක් කර "බස සරසන සාම්ප්‍රදායික යෙදුම්" මැයෙන් පොත් පිංචක් සකස් කරන්න.**

# සංස්කාරක සටහන

2015 වර්ෂයේ සිට ක්‍රියාත්මක කෙරෙන නව විෂය නිර්දේශයට අනුකූලව මෙම 11 ශ්‍රේණිය සිංහල භාෂාව හා සාහිත්‍යය පෙළපොත සම්පාදනය කර ඇත. විවිධ ලේඛකයන්ගේ කෘතිවලින් උපුටා ගෙන සිසුන්ට ගැළපෙන ආකාරයට සංස්කරණය කරන ලද කොටස් සහ විෂය නිර්දේශයට අදාළව අලුතෙන් ම රචනා කරන ලද ලේඛනවලින් සමන්විත මෙම පෙළපොත, භාෂා කුසලතා හා භාෂා ඥානය වර්ධනයටත් සාහිත්‍ය පරිශීලනයෙන් ජීවිතාවබෝධය පුළුල් කර ගැනීමටත් ඔබට ආධාරක වනු ඇත.

ස්වාධීනව කියවා රස විඳිය හැකි නිර්මාණ ද දැනුම, අවබෝධය වර්ධනය කරන ලේඛන කොටස් ද මෙහි ඇතුළත් වන අතර ඒවායේ මුල් කෘති සොයා ගෙන කියවීමට කටයුතු කරන ලෙස ඔබට යෝජනා කරමු. මෙම පෙළපොත අධ්‍යයනයේ දී අවශ්‍ය වූ විට ගුරු සහාය ලබා ගැනීම සුදුසු බව ද සිහිපත් කරමු.

මෙම පෙළපොතෙහි පාඩම් අනුපිළිවෙළ සකස් කර ඇත්තේ ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය මගින් නිර්දේශිත ඉගැන්වීම් අනුක්‍රමයට අනුකූල වන ආකාරයට ය. පාඩම් සංඛ්‍යාව ද සකස් වී ඇත්තේ ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනයේ නිර්දේශ අනුව ය.

මෙහි ඇතුළත් ලේඛනවල මුල් කර්තෘවරුන්ට කෘතඥතා පූර්වක ප්‍රණාමය පිරිනමන අතර විවිධ ආකාරයෙන් සහාය දැක්වූ සියලු දෙනාට ද අපගේ කෘතඥතාව පළ කර සිටිමු. විශේෂ ලිපි සම්පාදනයෙන් දායකත්වය ලබා දුන් මහාචාර්ය කේ.එන්.ඕ. ධර්මදාස, ආචාර්ය ඩබ්ලියු. ඒ. අබේසිංහ, ආචාර්ය ජයලත් මනෝරත්න, කැලුම් නලින්ද මනමේන්ද්‍ර ආරච්චි යන මහත්වරුන්ගේ අමිල සේවය අපගේ මෙන් ම ජාතියේ ම ප්‍රණාමයට බඳුන් විය යුතු ය. ගුවන්විදුලි වැඩසටහනක් ලබා දීම වෙනුවෙන් ශ්‍රී ලංකා ගුවන්විදුලි සංස්ථාවේ සභාපතිතුමා ප්‍රමුඛ කාර්යමණ්ඩලයට ද බහුවිධ මාධ්‍ය භාවිතය සංකේතවත් කෙරෙන කාටූන් චිත්‍ර නිර්මාණය කළ දමින්දි කෞශල්‍යා කොළඹගේ මෙණෙවියට ද අපගේ ප්‍රණාමය හිමි වෙයි. පේරාදෙණිය විශ්වවිද්‍යාලයේ ඡායාරූප ලබා දුන් හරින්ද්‍ර බී. දසනායක මහතාටත් තබ්බෝව වැව, ප්‍රාසික ෆොසිල ඡායාරූප ලබා දුන් කැලුම් මනමේන්ද්‍ර ආරච්චි මහතාටත් කෘතඥතාව පළ කරමු.

ජීවිතයේ බොහෝ කාර්යයන් සඳහා අත්‍යවශ්‍ය භාෂා කුසලතාව වර්ධනය කර ගනිමින් මනා සන්නිවේදන හැකියාවන්ගෙන් සමන්විත, ජීවිතාවබෝධයෙන් පිරිපුන් පුරවැසියකු ලෙස අනාගත ලෝකයට එක් වන්නට ඔබට ඇරයුම් කරමු. ඒ සඳහා මෙම පෙළපොත ද පිටුබලයක් වනු ඇතැයි උදක් ම අපේක්ෂා කරමු.

භාෂාව, මිනිසුන් වන අපගේ වැදගත් ම සංස්කෘතික උරුමය යි. අප අනෙක් සියලු දෑ ඉගෙන ගන්නේ භාෂාව මාර්ගයෙනි. භාෂාව මැනවින් ඉගෙන මැනවින් හසුරුවන්නටත් භාෂා නෛපුණ්‍යය නමැති මහාර්ඝ නිධානයේ විපුල ඵල ලබන්නටත් ඔබට හැකි වේවා යි පතමු.

**සංස්කාරක මණ්ඩලය**